# श्री साईसच्चरित

## अध्याय पहिला


निरुपण- सौ. विशाखाकीरा जोशी.

श्री. योगिंद्रसिंह जोशी.

संकलन- श्री. बाळकृष्ण दड्डीकर

फोन- 9209935946.


# उपासना केंद्र : गडहिंग्लज

Scanned by CamScanner






डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

# ॥ अथ श्रीसाईसच्चरितप्रारंभ: ॥

ॐ श्री साईनाथाय नम :

आतून सकळ खेळ खेळिसी।
अलिप्ततेचा झेंडा मिरविसी।
करोनि अकर्ता स्वये म्हणविसी।
न कळे कवणासी चरित्र तुझे ॥

ही जाणीव अंतरी सदैव दृढ असणाऱ्या हरिभक्तिपरायण श्री. गोविंदराव रघुनाथ दाभोलकर म्हणजेच श्री हेमाडपंत, ह्यांनी साईनाथांच्या चरणी चरित्रलेखनसेवा अर्पण केली व आम्हां सर्वांसाठी हा भवसागर, दुस्तर भवसिंधु कोरड्या चरणे तरून जाण्यासाठी सोपी पायवाट 'श्रीसाईसच्चरित' ह्या ग्रन्थाद्वारे खुली करून दिली. "'कर्तुम्, अकर्तुम्, अन्यथाकर्तुम्' असा हा साईनाथच स्वत: माझा हात धरून श्रीसाईसच्चरिताचे अक्षर अन् अक्षर गिरवून घेत आहे, मी तर त्यांच्या पदरी दास आहे व कर्ता साईरायच आहे" ही हेमाडपंतांची स्पष्टोक्ती ह्या साईसच्चरितकर्तीचे पूर्ण शरण्य दर्शविते.

बाबांचे चरित्र कळणे कुणालाही शक्य नाही कारण बाबांच्या लीलांना समजणे मानवाच्या बुद्धीच्या कक्षेतील गोष्ट नाही, तेथे मग बाबांना समजणे खूप दूरची बाब झाली. 'माझी कथा मीच करावी। भक्तेच्छा मीच पुरवावी।' हे बाबांच्या मुखीचे बोलच आम्हाला स्पष्ट करून सांगतात की साईंनीच 'मी कोण आहे?' हे भक्तांना सुस्पष्टरित्या उमगावे, खऱ्या भक्तिमार्गाची दिशा मिळावी व सद्गुरुतत्त्व आणि भक्ती ह्यासंबंधी भुस्पष्ट मार्गदर्शन प्राप्त व्हावे ह्यासाठी स्वत: च हेमाडपंतांची लेखणी करून श्रीसाईसच्चरिताची निर्मिती केली आहे. 'श्रीसाईनाथच ह्या चरिताचा नायक आहे, लेखक आहे, कर्ता आहे व अकारण कारुण्याने हा साईनाथच वक्ता होऊन कथा सांगत आहे, हा साईनाथच ह्यातील प्रत्येक कथेची मधुरता आहे, हाच सर्वेश सर्वेसर्वा साईनाथच भक्तांचा उद्धारकर्ता आहे' हा हेमाडपंतांचा भाव अंतरी धारण करूनच श्रीसाईसच्चरिताचा अत्यंत प्रेमाने आपण अभ्यास करू.

श्रीसाईसच्चरिताचा अभ्यास करण्याआधी सर्वप्रथम स्मरण होते, ते श्रीअनिरुद्धांचे कारण श्रीसाईसच्चरिताच्या अभ्यासाची दिशा मला दिली, ती श्री अनिरुद्धांनीच. श्रीसाईसच्चरितावरील 'पंचशील परिक्षा' हीच खऱ्या अर्थाने साईसच्चरिताच्या अभ्यासाची सुरुवात होती. प्रथमा ते पंचमी अशा पाच टप्प्यांद्वारे हा 'प्रेमप्रवास' घडवून साईसच्चरिताची खरी ओळख श्री अनिरुद्धांनीच करवून दिली. स्वत:च्या अत्यंत व्यस्त दिनक्रमातून आपला अमूल्य वेळ आपल्यासाठी देऊन, पदरमोड करून, प्रचंड परिश्रम घेऊन, स्वत: अत्यंत प्रेमाने वारंवार मार्गदर्शन करून, परीक्षांच्या प्रश्नपत्रिका तयार करण्यापासून ते त्या सर्व तपासून प्रत्येकाला उचित बोध करून आणि पंचमीची सर्व प्रात्यक्षिके (Practicals) स्वत: शिकवून व त्यानुसार आम्ही लिहिलेली प्रात्यक्षिक-पुस्तिका (Journals) तपासून ते स्वत: पंचमीच्या Theory, Practicals बरोबर मौखिक परीक्षा (viva) घेण्यापर्यंत श्री अनिरुद्धांनी अथक परिश्रम घेतले.

श्री साईसच्चरिताचे नुसते पाठावर पाठ न करता ते जीवनात प्रवाहित करून स्वत:चा समग्र जीवनविकास कसा साधायचा ह्याचा राजमार्ग श्री अनिरुद्धांनी ह्या पंचशील परीक्षेद्वारे आमच्यासाठी खुला केला. श्रीसाईसच्चरिताच्या कथा आणि आधुनिक विज्ञानाच्या सिद्धान्तानुसार प्रात्यक्षिके ह्यांची अद्‌भुत सांगड घालून अध्यात्म व विज्ञान हे परस्परविरोधी नसून परस्परपूरकच कसे आहेत, हे जेव्हा पंचमी परीक्षेस आम्ही सर्वजण शिकलो, तेव्हा खरोखर श्री अनिरुद्धांच्या ह्या अद्‌भुत हातोटीपुढे नतमस्तकच होतो. सद्गुरुतत्त्व, भक्ती, भक्तिमार्ग, भक्त, भगवद्लीला, प्रेम, श्रद्धा, सबुरी, जीवनविकास, प्रेमप्रवास, फलाशेचा पूर्णविराम, सेवा, शरण्य, लोटांगण, उदी, दर्शन, नवरस, पंचयज्ञ, दान, तप, दिशा, अभ्यास, पुरुषार्थ, माधुर्य, तृप्ती, प्रेमप्रवास, 'तेन त्यक्तेन भुञ्जीथा:', आज्ञापालन अशा अनेक तत्त्वांचे स्पष्टीकरण पंचशील परीक्षेतील श्री अनिरुद्धांच्या मार्गदर्शनाने सहजपणे झाले. 'वाचले ते नाही सपले । कृतीत उतरले पाहिजे ॥' हे सत्य त्यांनीच आम्हाला समजावून सांगितले. 'साईनाथ हा माझा दिग्दर्शक गुरु आहे' असे सुस्पष्टपणे प्रतिपादित करून त्यांनी आम्हां सर्वांना उचित दिशा दाखविली व त्याबद्दल त्यांचे आम्ही सदैव ऋणी आहोत.

विशेषत: आजच्या युगात वास्तव काय व पाखंड काय, खरे काय आणि थोतांड काय हा नीरक्षीरविवेक ठेवूनच भक्तिमार्गाची वाटचाल करणे गरजेचे आहे. खरा सद्गुरु कसा असतो, खरा भक्तिमार्ग कसा आहे व खरा भक्त कसा असावा ह्याचे अचूक मार्गदर्शन श्री अनिरुद्धांनी पंचशिल परीक्षांच्या माध्यमाद्वारे आम्हाला केले. श्रीसाईसच्चरित ग्रन्थाच्या अध्ययनातून मर्यादशील भक्तीचा पिपीलिकामार्ग त्यांनी आम्हां सर्वांसाठी खुला करून दिला म्हणून श्रीसाईसच्चरिताच्या ह्या अभ्यासाआधी सर्वप्रथम त्यांच्या ऋणांचे स्मरण करणे येथे अपरिहार्यच आहे. आपण प्रत्येकाने श्रीसाईसच्चरिताची पंचशील परीक्षा दिलीच पाहिजे व दहा दिशांच्या प्रयत्नांच्या पाऊलवाटांना जाण्याची वृथा अटाटी करण्यापेक्षा ह्या राजमार्गाने प्रेमप्रवास करायलाच हवा.

श्रीसाईसच्चरिताच्या ह्या अभ्यासास सुरुवात करताना श्री अनिरुद्धांना वन्दन करूनच आपण आपला प्रवास सुरू करूया. श्री साईसच्चरिताची एकमेव-अद्वितीयता वर्णन करताना हेमाडपंत वारंवार कीर्तनभक्तीचा महिमा असणारे सत्य आपणास सांगतात व ते म्हणजे श्रोत्यावक्त्यांच्या एकाच वेळेस उद्धार करण्याचे सामर्थ्य ह्या साईसच्चरितात, ह्या सद्गुरुचरितात आहे. ह्याचाच अर्थ केवळ ह्या कथांचे संकीर्तन करणाऱ्याचाच नव्हे तर प्रेमाने ह्या कथा परिसणाऱ्यांचा, ऐकणाऱ्यांचासुद्धा उद्धार करणारी ही पावन कथा आहे. साईसच्चरितात हे समुद्धारबीज आहे. श्रीदत्तात्रेय भगवान हेच समुद्धारक आहेत, तेच सर्वसमर्थ आहेत. 'कानी पडता दोन अक्षरे । तत्काळ दुर्दिन ओसरे' असे सामर्थ्य ज्या कथेच्या प्रत्येक अक्षरा-अक्षरात आहे, ती कथा जर अवघी आम्हाला मिळाली तर आमचा उद्धार होणार नाही का? नक्कीच होणार. फक्त त्यासाठी सद्गुरुंच्या ह्या वचनावर पूर्ण विश्वास ठेवून आम्ही ह्या कथा एकमेकांना सांगू, एकमेकांकडून ऐकू आणि अवघे पिपीलिकापथी होऊ. ह्या कथांचा अभ्यास करताना बाकी सर्व बाजूला ठेवून फक्त ह्या साईनाथांवर अनन्य प्रेम करणारा भोळा भाविक होऊन ह्यांच्या कथांचा आनंद घेऊ, माझी काळजी घेणारा हा अनन्यप्रेमस्वरूप साईनाथ समर्थ आहेच, फक्त हाच माझा आहे ॥

# श्री साईसच्चरित



डॉ. विशाखा जो
डॉ. योगीन्द्रसिंह जो

## 'श्रोत्यावक्त्यांचे निजहित । ऐसे हे श्रीसाईसच्चरित ।'

काल च आपण श्रीसाईसच्चरितातील उद्धारबीजाची ओळख करून घेतली. हा साईनाथ महापापनिवारक आहे म्हणजेच महत्पापाच्या दलदलीतूनही बाहेर काढून पूर्ण स्वच्छ, शुद्ध व समर्थ बनविणारा आहे. दलदल ही अशी गोष्ट आहे की ज्यात रुतलेला सुटण्याचे जेवढे प्रयत्न करण्यासाठी हातपाय हलवतो, तेवढा तो अधिकच खोल खोल रुतत जातो आणि जरी प्रयत्न न करता तसाच राहतो तरीही हळूहळू ही दलदल त्याचा घास घेतच. उद्धारशक्ती म्हणजेच अशा ह्या पापरूपी दलदलीतून बाहेर काढून पूर्ण स्वच्छ, शुद्ध व समर्थ बनविण्याची शक्ती व पुन्हा कधीच त्या दलदलीत पडण्याच्या भयापासून मुक्त करणारी अर्थात 'पतनभय' नाहीसे करणारी शक्ती. ही समुद्धारशक्ती केवळ 'महापापविमोचक' अशा ह्या साईरामातच आहे, म्हणूनच ह्याचे सच्चरित श्रोत्यावक्त्यांचा समुद्धार करणारे आहे.

श्रीसाईच्चरिताचा 'श्रोता' होणे म्हणजे निव्वळ कथा ऐकून सोडून देणारा होणे नव्हे तर श्रवण केलेल्याचे मनन करून ते आचरणात उतरविणारा खरा श्रोता. 'ऐकणे' हे क्रियापद कानाने ऐकणे ह्यापुरतेच मर्यादित नसून साईनाथाचे ऐकणारा तो खरा श्रोता ह्या भावार्थाचे आहे. ह्या कथेतून साईनाथ मला काय सांगू इच्छितात, मी कसे आचरण करावे असे बाबाना अपेक्षित आहे ह्याचा विचार करून साईचे पूर्ण ऐकून तशी कृती करणारा तो खरा श्रोता. त्याचप्रमाणे वक्ता म्हणजे निव्वळ पोपटपंची करणारा नव्हे तर शुकाप्रमाणे स्वत: मर्यादाशील भक्तीचे आचारण करून, ह्या भगवंताच्या चरितातील भावमर्म जाणून तशा कृती करून त्या कथांचे संकीर्तन करणारा तो खरा वक्ता. जसे साईसच्चरितात काकासाहेब दीक्षित आहेत, जे स्वत: तंतोतंत मर्यादाशील भक्तीयुक्त आचरणाने संपन्न असून साईच्या आज्ञेप्रमाणे भागवतादि ग्रंथाचे वाचन व विवेचन करतात.

दीक्षितांसारखे होणे हा माझा आदर्श जरूर असेल, पण त्यासाठी मला आधी साईसच्चरिताचा 'श्रोता' बनावयास हवे. दीक्षितांची भक्ती आम्हाला खूप उंच-उंच वाटेल पण निदान चोळकरांसारखा भोळा भाविक श्रोता तर मी निश्चित बनू शकतो. मला स्वत:लाही हे चोळकर खूप आवडतात. तुमच्या आमच्यासारखेच गृहस्थाश्रमी, पण ते ह्या साईलीलेचे खरे 'श्रोते' बनू शकतात मग मी का नाही? निश्चितच होऊ शकतो आणि चोळकरांची भक्तीही निश्चितच श्रेष्ठ आहे, साईनी पुढे त्यांची प्रगती घडवून आणलेली आपण पाहतो. मी चुकत असेन, धडपडत असेन पण जर मी ह्या माझ्या साईनाथांच्या चरणी पूर्ण विश्वास ठेवून बाबाच्या कथांचा श्रोता बनून त्यानुसार माझ्यात सुधारणा घडविण्यास प्रयासशील असेन तर निश्चितच हा साईनाथ माझा उद्धार करणारच आहे, ह्याची खात्री बाळगावयास हवी. हेमाडपंत पहिल्या अध्यायाच्या शेवटच्या ओवीत हीच ठाम भूमिका मांडतात-

**'श्रोत्यावक्त्यांचे निजहित । ऐसे हे श्रीसाईसच्चरित ।'**

आपण ह्या पहिल्या अध्यायाच्या महत्त्वाच्या ओवीला जरी मनात ठसवून साईभक्तीत क्रियाशील राहिलो तरी समुद्धारकर्ता असा हा साईनाथ भक्तोद्धारक ब्रीद सार्थ करणारच ह्यात शंका नाही. हा माझा साईनाथ त्याचे ब्रीद सदैव पाळतोच, ह्याचे काम हा चोख करतच असतो, मला माझे काम करावयास हवे, साईसच्चरिताचा श्रोता व्हावयास हवे. सुखाचा संसार करता करता मला परमार्थ साधण्यासाठी साईसच्चरितरूपी कामधेनु ह्या दत्तात्रेयरूपी साईनाथाने मला दिली आहे, मग मला वाण कशाची? आपण ह्या साईसच्चरिताच्या अभ्यासाने आपले निजहित नक्कीच साधू शकतो, उद्धार निश्चितच साधू शकतो. पहिल्या अध्यायाचा अभ्यास सुरू करण्यापूर्वी ह्या ओवीचा भावार्थ समजून घेण्याने आपणास ह्या साईसच्चरिताच्या एकमेवाद्वितीयत्वाची खूण पटते. अभ्यास करताना श्रोतावक्त्याची भूमिका एकाच वेळेस साधली जाते म्हणून 'अभ्यास' सर्वांत महत्त्वाचा आहे. श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराज-तृतीय खण्ड-आनन्दसाधना ह्यातील पुरुषार्थगंगेतील सर्वप्रथम आचमन 'अभ्यासा'चेच आहे.

श्रीसाईसच्चरिताची सुरुवात 'अथ श्रीसाईसच्चरितप्रारंभ:॥' अशी हेमाडपंत करतात. 'अथ' हा शब्द मंगलवाचक आहे, त्यामुळे ग्रंथारंभी मंगलाचरणासाठी 'अथ' शब्दाचा प्रयोग शास्त्रात केला जातो. हेमाडपंतही ह्या शास्त्रमर्यादेचे भान ठेवूनच साईसच्चरिताची सुरुवात 'अथ' ह्या मंगलवचनाने करतात.

**ॐकारश्च अथशब्दश्च द्वौ एतौ ब्रह्मण: पुरा।**
**कण्ठं भित्वा विनिर्यातौ तेन मांगलिकौ उभौ॥**

ॐकार व 'अथ'शब्द हे दोन, चतुराननाने उच्चारलेले शब्द आहेत, ते सहजपणे त्याच्या कंठातून बाहेर पडले म्हणून हे दोन शब्द मंगलवाचक आहेत. म्हणूनच ॐ व अथ शब्द कोणत्याही मंगलप्रसंगी, मंगलकार्याच्या सुरुवातीस उच्चारण्याची शास्त्राज्ञा आहे. हेमाडपंतांनीही ह्या शास्त्रमर्यादेनुसार 'अथ श्रीसाईसच्चरितप्रारंभ:' असे म्हणून ग्रन्थलेखनकार्याचा 'श्रीगणेश' केला आहे.

ह्यापुढे प्रत्येक अध्यायाच्या सुरुवातीस

**'श्रीगणेशाय नम:। श्रीसरस्वत्यै नम:। श्रीगुरुभ्यो नम:।**
**श्रीकुलदेवतायै नम:। श्रीसीतारामचन्द्राभ्यां नम:।**
**श्रीसद्गुरुसाईनाथाय नम:॥'**

असे 'नमन' केले आहे. ह्या 'नम:'च्या पायावरच ही ग्रन्थरूपी इमारत उभी आहे. मनाच्या 'नम:' स्थितीतूनच म्हणजेच पूर्ण निरहंकारी शारण्यभावानेच हेमाडपंत प्रत्येक अध्यायाची सुरुवात करतात.

साईच्या मनाशी पूर्णपणे, अवधेपणे जुळलेले असे हेमाडपंतांचे 'मन' आहे व त्यामुळेच हा साईनाथ हेमाडपंतांच्या क्रियेचा 'कर्ता' झाला आहे. ह्या हेमाडपंतांच्या 'नमना'नेच सारी अवरुद्धता संपून अनिरुद्ध गतिने हा साई हेमाडपंतांच्या अवघ्या जीवनात प्रवाहित झाला. हेमाडपंतांचे हे 'पंचायतन' आहे. श्रीमहागणपती, श्रीसरस्वती, श्रीकुलदेवता, श्रीसीतारामचन्द्र आणि सद्गुरुतत्त्वाचे साक्षात् स्वरूप असणारे साईनाथ हे हेमाडपंतांचे पंचायतन आहे. जसे आई, माँ, माता वगैरे नावांनी वेगवेगळ्या भाषांमध्ये आईला संबोधित करत असले तरी 'मातृतत्त्व' एकच आहे, तसेच ह्या पंचायतनातील पाच नावे जरी वेगळी दिसत असली तरी ह्या पाचही रूपांनी माझा साईनाथच नटलेला आहे, हीच हेमाडपंतांची दृढ निष्ठा आहे. पुढे मंगलाचरणाच्या ओव्यांमध्ये हाच हेमाडपंतांचा भाव आपणास उमगतो व पहिल्याच अध्यायाच्या सुरुवातीस ह्या श्रेष्ठ भक्ताची शिखरी चढलेली भक्तीच आपल्याला जाणवते. उद्या आपण त्याचा अभ्यास करू. ॥



Scanned by CamScanner

# श्री साईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



**का**ल आपण 'अथ' शब्दाने हेमाडपंतांनी साईसच्चरिताचे मंगलाचरण केलेले अभ्यासले व हेमाडपंतांच्या पंचायतन-नमनाचाही अभ्यास केला. पाणी ज्याप्रमाणे वाटीत ओतले असता वाटीच्या आकाराचे होते, पेल्यात पेल्याच्या आकाराचे होते व हौदात हौदाच्या आकाराचे होते. पण तरीही वेगवेगळ्या पात्रांमध्ये वेगवेगळ्या आकारात दिसणारे पाणी मात्र जसे एकच असते तसाच हा माझा साईनाथ ह्या पंचायतनाच्या रूपांत नटलेला आहे, हाच हेमाडपंतांचा ठाम विश्वास आहे. सकाळचा, मध्यान्हीचा (दुपारचा) व सायंकाळचा सूर्य वेगवेगळ्या स्थानी वेगवेगळ्या स्वरूपात दिसला तरी सूर्य सूर्यच आहे तसाच हा माझा साईनाथ ह्या देवतांच्या रूपात प्रकाशत आहे, ही हेमाडपंतांची खात्री आहे. मंगलाचरणाच्या ओव्यांचा अभ्यास केल्यास आपणास ह्या तथ्याची खात्री पटते.

**प्रथम कार्यारंभस्थिती। व्हावी निर्विघ्न परिसमाप्ती।**
**इष्टदेवतानुग्रहप्राप्ती। शिष्ट करिती मंगलें।।**

श्रीसाईसच्चरितातील ही पहिली ओवी मंगलाचरण का करावयाचे, हे स्पष्ट करते. कार्याचा प्रारंभ करताना कार्य निर्विघ्नपणे संपूर्ण, सुफळ संपूर्ण व्हावे ह्यासाठी इष्टदेवतांकडून अनुग्रह प्राप्त व्हावा ह्यासाठी मंगलाचरण करतात, असे सांगून हेमाडपंत सर्वप्रथम विघ्नहर्ता श्रीगणरायास वन्दन करतात. गणरायाच्या दोन्ही बाजूस ऋद्धिसिद्धि आहेत व ह्या ऋद्धि आणि सिद्धिसहित हे गणराया, विद्यादाता असणाऱ्या गिरिजानंदना तू माझ्यावर कृपादृष्टी ठेव, अशी हेमाडपंत प्रार्थना करतात. त्याबरोबरच लगेचच पुढे १० व्या ते १२ व्या ओव्यांमध्ये हा माझा साईच गजानन आहे, हाच गणपती आहे हेच हेमाडपंत ठामपणे प्रतिपादित करतात.

**हा साईच गजानन गणपती। हा साईच घेऊनि परशू हाती।**
**करोनि विघ्नविच्छित्ती। निज व्युत्पात्ति करू कां।।**
**हाचि भालचंद्र गजानन। हाचि एकदंत गजकर्ण।**
**हाचि विकट भग्नरदन। हा विघ्नकानन-विच्छेदक।।**
**हे सर्वमंगलमांगल्या। लंबोदरा गणराया।**
**अभेदरूपा साई सदया। निजसुखनिलया नेईं गा।।**

हा माझा साईनाथच गणराया आहे आणि त्याच्या दोन बाजूंना असणाऱ्या ऋद्धि व सिद्धि म्हणजेच श्रद्धा व सबुरी आहेत, हीच हेमाडपंतांची निष्ठा आहे. खरा भक्त भगवंताच्या ज्या स्वरूपास न्याहाळतो, तेथे तो त्याच्या आराध्यासच न्याहाळतो, हीच भक्तीची शिखरस्थिती आपणास येथे अनुभवता येते. गणरायाच्या बाजूला असणाऱ्या ऋद्धि-सिद्धिमध्ये हेमाड श्रद्धा-सबुरीच अनुभवतात व श्रद्धा-सबुरीमध्ये विराजमान असणाऱ्या साईगणरायास वन्दन करतात. १२ व्या ओवीत म्हणूनच 'अभेदरूपा साई सदया' अशी सुंदर ओळ ते ह्या अर्थानेच लिहितात,

शारदामाता म्हणजेच महासरस्वतीला, आईला वन्दन करताना तर हेमाडांचे कवित्व बहरास चढले आहे. आई सरस्वती, माझ्या ह्या जिभेस 'हंस' कर व तिच्यावर आरूढ हो अशी प्रार्थना पहिल्याच ओवीत ते सरस्वतीस करतात. किती सुंदर भाव आहे हा हेमाडपंतांचा. 'जिव्हा तुझे पायी' ही आद्यपिपांची ओळ येथे स्मरते. माझी जीभच माऊली सरस्वतीचे वाहन व्हावी व माता त्यावर आरूढ व्हावी आणि ह्या साईसच्चरितामृताचा रस मलाही चाखता यावा व सर्वांना तो यथेच्छ सेविता यावा. येथे हेमाडपंत म्हणतात ती जीभ म्हणजे केवळ शरीराचा एक अवयव नसून मनाच्या जिभेचाही त्यात अंतर्भाव आहे. वैखरीचे अधिष्ठान असणारी शरीराची जीभ जशी महत्त्वाची आहे, तशीच पश्यन्तीचे अधिष्ठान असणारी मननरूपी जीभ, मनाची जीभ ही महत्त्वाची



आहे. ह्या 'मनन'रूपी जिभेनेच मन प्रत्येक विषय चाखत असते, सेवत असते. ज्याचे मनन करू तशीच मनाची घडण होत असते. मन वारंवार जर विषयांचे, विकारांचे मनन करत असेल तर मन तसे होते व जर भगवंताचे, लीलांचे मनन करत असेल तर मन त्याप्रमाणे होते. ह्या मनाच्या मननरूपी जिभेचाच हंस कर व माते, तू त्यावर आरूढ हो, जेणेकरून हे मन सदैव उचिताचेच मनन करेल, साईलीलेचेच मनन करेल व सद्गुरु साईनाथांच्या आज्ञापालनाने हे साईसच्चरित प्रवाहित होईल.

**साईच भगवती सरस्वती। ॐकारवीणा घेऊनि हाती।**
**निजचरित्र स्वयेंचि गाती। उद्धारस्थिती भक्तांच्या।।**

पहिल्या दोन लेखांमध्ये आपण अभ्यासलेले सत्यच येथे पुन्हा प्रत्ययास आले. 'हा साईनाथच साक्षात भगवती सरस्वती आहे व ॐकारवीणा हाती घेऊन भक्तांच्या उद्धारासाठी स्वतःच स्वतःचे चरित्र गात आहे' ह्या हेमाडपंतांच्या एका ओवीत भावार्थाचे अपरंपार भांडार आहे. साईसच्चरित उद्धारबीज धारण करणारे आहे व भक्तांचा उद्धार व्हावा म्हणून बाबा स्वतःच स्वतःचे चरित्र लिहित आहेत, हा हेमाडपंतांचा ठाम विश्वास येथे प्रकटतो. भक्तांचा समृद्धारकर्ता हा साईनाथच ह्या सच्चरिताचा कर्ता आहे व 'भक्तकणवा बाबांची वाणी'च ह्या साईसच्चरितरूपात प्रगटली आहे.

पुढे अठराव्या ओवीत हेमाडपंत स्पष्टपणे 'रज-सत्त्व-तम गुणाकार। ब्रह्मा विष्णु आणि शंकर।'' असे लिहितात. सत्व, रज व तम असा क्रम न घेता उत्पत्ति, स्थिति व लय करणाऱ्या ब्रह्मा, विष्णु व शंकरांच्या क्रमानुसार त्यांचे तीन गुण रज, सत्त्व व तम ह्यांचा उल्लेख करतात. शब्दजालाचा गुंता वाढवून क्रमाचा घोळ मांडून वितंडवाद निर्माण करून स्वतःचा स्वार्थ साधणाऱ्या पोकळ शब्दपंडितांना ह्या एका ओवीत हेमाडपंतांनी सडेतोड उत्तर तर दिलेच, पण त्याचबरोबर अत्यंत समुचित अशी मांडणी करून सर्वांना उचित दिग्दर्शनही केले. पुढे हेमाडपंत पुन्हा एकदा म्हणतात, ''हे साईनाथा, तुम्हीच गणाधीश, सावित्रीश (चतुरानन ब्रह्मदेव) रमेश (विष्णु) आणि उमेश (शंकर) आहात. सद्गुरुराया, माझ्यासाठी तुम्हीच सर्वकाही आहात.''

हेमाडपंतांच्या साईप्रेमाने त्यांना किती पारदर्शक मनाचे केले होते, तेच येथे प्रचितीस येते. पुढे ते कुलदेवता परशुराम, भारद्वाज मुनि, अन्य ऋषि, संतसज्जन, माता-पिता, ज्येष्ठ भ्राता व वहिनी, श्रोतेजन ह्यांना वन्दन करतात; सकळांचा ऋणनिर्देश करतात. श्रोत्याना वन्दन करणाऱ्या हेमाडपंतांची

**'की मी तुम्हांपुढे तृणवत। परि मज घ्यावे पदरांत।**
**कृपावंत होऊनि।।'**

ही विनवणी खरोखरच ह्या थोर भक्ताची विनयसंपन्नता दर्शविते. जेवताना जसा शेवटी गोड घास घेण्यास पानात ठेवून देतात, जेणेकरून पुढे ते माधुर्य जिभेवर कायम रहावे, तसा सद्गुरुवन्दनाचा मधुर घास हेमाडपंत मंगलाचरणाच्या शेवटी राखून ठेवतात. उद्या आपण ह्या माधुर्यास अनुभवण्यास सद्गुरुवन्दन ओव्यांचा अभ्यास करू. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जो
डॉ. योगीन्द्रसिंह जो



काल आपण पाहिले की 'हा साईच गजानन गणपती', 'हा साईच भगवती सरस्वती' अशा प्रकारे मंगलाचरणात प्रत्येक रूपातील साईनाच हेमाडपंत वन्दन करतात. 'अनन्यता' हा सच्च्या भक्ताचा सर्वात महत्त्वाचा गुणधर्म हेमाडपंतांचे ठायी ह्या पहिल्या अध्यायाच्या सुरुवातीपासूनच आपण अनुभवतो. मंगलाचरणातील हे देवतावन्दन वाचल्यावर आम्ही काय शिकतो? तर पूर्ण एकनिष्ठता, पूर्ण अनन्यता. साईशिवाय दुसरे काही हेमाडपंतांना दिसतच नाही. आमच्या जीवनात भक्तीचा हा सर्वात प्रमुख गुणधर्म प्रवाहित व्हायलाच हवा.

कोणत्याही दैवताचा अनादर न करता, उलट त्या दैवताच्या रूपात माझा साईनाथ सद्गुरुच विराजमान झाला आहे ह्या दृढ भावाने ह्या रूपास वन्दन करणे आम्ही आचरणात उतरवावयास हवे. मी माझ्या सद्गुरुंना मानतो म्हणून मी इतर सात्त्विक दैवतरूपांचा अनादर करेन किंवा त्यांची भक्ती करणाऱ्यांचा उपहास करेन तर ते माझ्या सद्गुरुंना मुळीच आवडणार नाही. इतर क्षुद्र दैवतांचा वा भोंदू बोकेसन्याशाचा प्रश्नच नाही, अशा फालतू पाखंडी तामसी गोष्टींना काडीचीही किंमत देण्याची गरज नाही; पण मी साईनाथांचा भक्त आहे म्हणून मी गणपती, राम, कृष्ण आदि दैवते किंवा स्वामी समर्थांसारखे श्रेष्ठ अवतार ह्यांचा अनादार केल्यास ते माझ्या साईनाच आवडणार नाही.

**'दत्तासारिखे पूज्य दैवत।**
**असता सहजमार्गी तिष्ठत।'**

नाना चांदोरकरांना बाबांनी सांगितलेल्या ह्या तथ्याचे भान आम्ही सदैव बाळगलेच पाहिजे.

आम्ही गणपतीच्या, रामाच्या, कृष्णाच्या मंदिरात गेल्यावर त्या देवताचा अनादार न करता, उलट माझा सद्गुरुच ह्या रूपात माझ्यासमोर विराजित आहे ह्या भावाने सद्गुरुंच्या त्या रूपास मनोभावे वन्दन करावयास हवे. पण ह्याचबरोबर उद्या कोणी म्हटले की माझ्या अंगात बाबा आले आहेत तर अशा थोतांडाला त्याची जागा सिधल्या तिथे दाखवून द्यावला हवी. असले विकृत चाळे थांबलेच पाहिजेत.

भक्तिमार्गात शिरलेल्या ह्या खोट्या विकारांना संपवून खऱ्या भक्तिपथाला प्रकाशित करण्यासाठ साईंनी अवतार घेतला आहे. त्यामुळे अशा चुकीच्या गोष्टी थांबविणे महत्त्वाचे आहे, त्याचबरोबर उचित गोष्टी सुरू होणेही महत्त्वाचे आहे. मंगलाचरणात हेमाडपंतांनी भक्तिमार्गाचे पायाभूत सत्य प्रकाशित केले आहे.

**'एक सत् विप्रा बहुधा वदन्ति।'**

हे सत्यच हेमाडपंतांनी सर्वसामान्यांना सहज आकलन होऊन आचरता येईल अशा स्वरूपात स्वत:च्या कृतीतून ह्या ओव्याद्वारे आपल्यासमोर मांडले आहे. एकमेव ते सद्गुरुतत्त्वच ह्या गणेश, सरस्वती, ब्रह्मा, विष्णु, शंकर आदि रूपांनी नटलेले आहे व म्हणूनच मी ह्या प्रत्येक दैवतास माझ्या सद्गुरुंचे रूप मानूनच आनंदाने प्रणाम करत आहे.

आम्हीदेखील ह्या भावानेच आमचा भक्तिपथ चालावयास हवा. हरि व हर एकच आहेत, नावे वेगळी असली तरी 'हा' एकमेवच सर्व रूपांनी नटलेला आहे ही गोष्ट मोठमोठे उपदेशाचे डोस न पाजता मंगलाचरणातील वन्दनाच्या ओव्यांमधून हेमाडपंतांनी सहजपणे आमच्यासमोर स्वाचरणाद्वारे ठेवली आहे व आम्हालाही हेमाडपंतांचा हा मार्ग स्वीकारावयास हवा. श्रीमद्पुरुषार्थात श्रीअनिरुद्धांनी 'सत्यप्रवेश' ह्या प्रथम खंडात जी परमात्म्याची २७ नामे दिली आहेत, त्यामागे हीच भूमिका आहे. गौतम असो, येशू असो, राम असो, नाम व रूप वेगळे असेल; पण ह्या माझ्या परमात्म्याचीच ही सर्व नामे व रूपे आहेत.

अशा ह्या परमात्मस्वरूप श्रीसद्गुरु साईनाथांच्या वन्दनाचा मधुर सुग्रास आता हेमाडपंत घेत आहेत. सद्गुरुवन्दनाच्या ओव्याओव्यांमधून हेमाडपंतांचे साईनाथांवरील उत्कट प्रेम पाझरताना अनुभवावयास मिळते.

**'ॐ नमो सद्गुरुराया।**
**चराचराच्या विसाविया।'**

ह्यापासून सुरुवात करून हेमाडपंतांची प्रतिभा कवित्वाच्या नभांगणी उंच उड्डाण करते. हेमाडपंतांच्या ह्या ओव्या मुळातच अत्यंत प्रासादिक आहेत. हेमाडपंतांची शैली एकनाथांच्या शैलीशी समरस झालेली आढळते. ग्रन्थाच्या प्रत्येक अध्यायाच्या सुरुवातीस वेदान्तनिरूपण, विशेषत: प्रस्थानत्रयी (वेद, वेदान्त, भगवद्गीता) मधील सिद्धान्तांचे सहज सोपे स्पष्टीकरण येते. त्याचबरोबर वारंवार, अध्यायाच्या सुरुवातीस, मधे कथानिरूपणात व अन्तिमत: सद्गुरु श्रीसाईनाथांची गरिमा अत्यंत प्रासादिक शब्दांत ते विशद करतात. कथा, उपकथांची, आडकथांची मोहक मांडणी व अत्यंत रसाळ असे हृदयविहंगम वर्णन श्रोत्यांना तृप्त करते. खरोखरच मंगलाचरणात हेमाडपंतांनी प्रार्थना केल्याप्रमाणे सरस्वतीने त्यांच्या जिव्हेचा हंस केला आहे व ती त्यावर आरूढ झाली आहे. केवळ विद्वत्तेच्या, पांडित्याच्या बळावर, बुद्धीच्या बळावर असे कवित्व येऊच शकत नाही. सद्गुरु श्रीसाईनाथांचा शब्द, बाबांच्या मुखीचे आशीर्वचन, सद्गुरु साईंचा कृपावरदहस्तच हे कवित्व बहरास नेण्यास कारणीभूत झाला आहे. सद्गुरुकृपेशिवाय असा सर्वांगसुंदर ग्रन्थ निर्माण होणेच शक्य नाही, त्यामुळे साईनाथांचेच हे सारे सामर्थ्य आहे. हेमाडांनी फक्त भगवंत व भक्तामधील 'तेल्याची भिंत' पाडली आणि मग 'तू आणि मी मिळून शक्य नाही, असे ह्या जगात काहीही नाही' ही सद्गुरुंची ग्वाहीच सत्यात प्रकटलेली आपण अनुभवतो.

गुरुनाम, गुरुसहवास, गुरुकृपा, गुरुचरण पायस, गुरुमंत्र आणि गुरुगृहवास ह्या सर्वांना महत्प्रयासाची म्हणजेच हेमाडपंतांनी सद्गुरुतत्त्वाच्या नियमांचे काटेकोर पालन करून संपादिलेल्या पुरुषार्थाची जोड मिळाल्यानेच त्यांची भक्ती शिखरी चढली. नीतिमर्यादेचे सदैव भान असणारा भक्तच उत्तम भक्ती करू शकतो, त्यालाच सद्गुरु अनुग्रहित करतात व 'मी तुला कधीच टाकणार नाही' हे सद्गुरुंचे वचन अशाच भक्ताला सद्गुरुकडून दिले जाते. सद्गुरुवन्दनाच्या ओव्यांच्या समाप्तीनंतर बाबांच्या कृपेचे वर्णन करताना हेमाडपंतांचे अष्टभाव जागृत झालेले ओव्यांमधून दृग्गोचर होते. साईंनीच कृपा करून मला जेव्हापासून अनुग्रहित केले तेव्हापासून मला साईमयता आपोआप प्राप्त झाली. ह्यात माझे कर्तृत्व काहीही नसून सर्व साईंनीच केले आहे.

सद्गुरुगौरवाच्या ओव्यांमध्ये सर्वच सुंदर आहेत पण त्यातही कासवीची पिले जशी कासवीकडे पाहतात, तशी भक्ताची स्थिती व्हावयास हवी ह्याचे वर्णन करणारी ओवी खूपच सुंदर आहे.

**'पाहता बाबांचे नयनांकडे।**
**आपआपणां विसर पडे।**

**आंतुनि येती जैं प्रेमाचे उभडे।**
**वृत्ति बुडे रसरंगी।।'**

ह्या रसराज साईनाथांच्या सावळ्या रंगात हेमाडांचे अंतरंग असे चिंब चिंब ओथंबले आहे. मुख्य कथेला प्रारंभ करण्यापूर्वी हेमाडपंतांनी भक्तीची व्याख्या वेगवेगळ्या ऋषिंच्या मन्तव्यासह सुस्पष्ट करून त्यानंतर 'शुद्ध स्वधर्म' हा अत्यंत महत्त्वाचा सिद्धान्त सांगितला आहे. त्याबद्दल आपण उद्या अभ्यास करू. ॥

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

पहिल्या अध्यायातील मुख्य कथेस सुरुवात करण्याआधी हेमाडपंत भक्तिच्या व्याख्या व शुद्ध स्व-धर्माचे विवेचन करतात. शास्त्रात 'अनुबन्धचतुष्टय' सर्वात महत्त्वाचे असते. अभिधेय, प्रयोजन, सम्बन्ध व अधिकारी ह्या चार गोष्टींना अनुबन्धचतुष्टय असे म्हणतात. अभिधेय म्हणजे मुख्य विषय, ज्याच्याबद्दल सांगायचे आहे तो मुख्यार्थ. साईसच्चरित म्हणजे साईनाथ व त्यांच्या भक्तांचे चरित्र आहे, ह्या श्रीसाईसच्चरित नामातच अभिधेय स्पष्ट होते. बाबा व भक्तांचे चरित्र हेच येथे अभिधेय आहे म्हणजेच 'भक्ती' हीच येथील मुख्य विषय आहे म्हणून भक्तीबद्दल हेमाडपंत प्रतिपादन करत आहेत. प्रयोजन, सम्बन्ध व अधिकारी ह्यांचे विवेचन हेमाडपंत पुढील अध्यायात करतील, तेव्हाच आपणही त्यांचा अभ्यास करू.

स्वस्वरूपातील अनुसन्धान म्हणजे स्वतःच्या मूळ 'स्व' चे अनुसंधान अर्थात खरा 'मी' कोण आहे, ह्याचे सखोल परीक्षण सातत्याने करणे, ही भक्ती आहे असे वेदशास्त्रसंपन्न आचार्यांचे मत आहे. खरा 'मी' 'ना-मी' आहे, मी ह्या परमात्म्याचा अंश आहे, पण मीच माझ्या 'स्व' स्वरूपावर प्रज्ञापराधानी पुटे चढवून खऱ्या 'मी' ची ओळख विसरलेलो आहे. ह्या 'स्व' स्वरूपाचे विस्मरण म्हणजेच 'रामस्य दासोऽस्म्यहम्'चे विस्मरण हीच विभक्ती आहे, तर 'स्व' स्वरूपाचे अनुसन्धान हीच भक्ती आहे.

पाराशर व्यासमुनिंच्या मते अर्चनाद्वारे म्हणजेच सप्रेम पूजनाद्वारे भक्ती अभिव्यक्त होते. सद्गुरुपूजनासाठी उपवनात जाऊन प्राजक्तादि फुले गोळा करून आणणे, गोमयाने सडासंमार्जन करणे, सद्गुरुंच्या घराचे अंगण झाडणे, स्वतः आह्निक करून सद्गुरुपूजनासाठी गंध उगाळणे, सद्गुरुंना पंचामृताने स्नान घालणे, धूप-दीप व नैवेद्य अर्पण करून आरती-धूपारती करणे असे जे सप्रेम पूजन घडते त्यास अर्चन असे म्हणतात. आपल्या हृदयीची म्हणजेच अंतःकरणातील चित्कला, चित-शक्ती सद्गुरुंच्या मूर्तीठायी आमन्त्रित करून ह्या अर्चनाची सुरुवात करावी. आपल्या अंतरीची आनंदशक्तीच सद्गुरुंच्या प्रतिमेठायी प्रतिष्ठित करून अर्चन करावे व पूजनार्चनानंतर पुन्हा ही चित्ककला आपल्या हृदयी स्थापन करावी. सद्गुरु माझ्या हृदयातच प्रतिष्ठित आहेत ह्या भावाने हृदयस्थ सद्गुरुतत्त्वास मूर्तिठायी आमन्त्रित करावे म्हणजेच माझ्यासमोर असणारी प्रतिमा केवळ प्रतिमा नसून साक्षात माझे सद्गुरुच आहेत ह्या भावाने अर्चन करावे. हृदयस्थ असणाऱ्या सद्गुरुतत्त्वास मी सगुण साकार रूपात प्राणप्रतिष्ठित करत आहे व पुन्हा अर्चनानंतर माझ्या हृदयडोहात विसर्जित करत आहे, हाच ह्यातील शुद्ध प्रेमभाव आहे. माझ्यासमोर असणारी मूर्ती नसून साक्षात 'प्रत्यक्ष' माझे साईनाथच आहेत ह्या विश्वासाने पूजन करावयास हवे. हृदयस्थ निर्गुण निराकाराचे पूजन करणे माझ्यासारख्या सामान्य मानवास शक्य नाही, मला सगुण साकार सद्गुरुरूपच अर्चनासाठी गरजेचे आहे म्हणूनच ही सगुण साकाराच्या अर्चनाची सोपी पायवाट व्यासमहर्षींनी आम्हाला दाखविली आहे.

गर्गाचार्यांच्या मते मन सद्गुरुंच्या, भगवताच्या गुणसंकीर्तनी तल्लीन होते, पूर्णपणे समरस होते तेव्हा आपोआपच मन अवघे हरिरंगात रंगून जाते व असे सावळ्याच्या सावळ्या रंगात मनाचे रंगून जाणेच भक्ती आहे. माझे स्वतःचे अहंकाराचे, षड्-रिपुंचे, विकाराचे सर्व रंग लोप पावून फक्त सावळ्याचा रंगच अवघ्या मनाला व्यापतो व त्याच्याशिवाय दुसरी कोणतीही वृत्ती उरत नाही, हीच भक्ती आहे असे गर्गाचार्यांचे मत आहे. भक्ती करण्यासाठी घर सोडावे लागत नाही, संसाराचा त्याग करावा लागत नाही, बाह्य वेशभूषा बदलावी लागत नाही, तर परमात्म्याच्या गुणसंकीर्तनानेच ही भक्ती प्रत्येकजण करू शकतो. माझ्या साईनाथांचे गुण गात राहणे, साईंच्या गुण-लीला जे जे भेटतील त्यांना सांगत राहणे व वारंवार त्यात तल्लीन होऊन मनाने साईरंगी रंगणे महत्त्वाचे आहे.

शाण्डिल्य मुनिंच्या मते अखण्ड आत्मानुसन्धान, गुणकथासंकीर्तन व उचित आचरण हीच भक्ती आहे. माझ्या आत्मरूपाची जाणीव व आत्मारामाचे अनुसन्धान अखण्ड करत राहणे म्हणजेच 'हा साईरामच माझा स्वामी आहे व मी त्याचा दास आहे' हे भान सदैव सांभाळणे ही भक्तीची पहिली पायरी आहे. त्याचबरोबर साईनाथांच्या कथांचे संकीर्तन व बाबांना जे अभिप्रेत आहे तसे आचरण करणे ह्या पुढील दोन पायऱ्या आहेत. वेदविहित आचरण म्हणजेच उचित आचरण, नीतिमर्यादा तंतोतंत पाळणे. आम्हां साईभक्तांसाठी 'आमुचे वेदशास्त्रपुराण। श्रीसद्गुरुचरणसेवन।' हेच सत्य आहे व बाबांची आज्ञाच आम्हां सर्वांसाठी वेद आहे म्हणूनच बाबांनी श्रीसाईसच्चरितात जसे सांगितले आहे तसे उचित आचरण ठेवणे सर्वात महत्त्वाचे आहे.

भक्ती ही निव्वळ चर्चेचा विषय नसून प्रत्यक्ष कृती आहे, पुरुषार्थ आहे. श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रन्थराजात भक्ती हा पंचम पुरुषार्थ आहे हे स्पष्ट सांगितले आहे व साईसच्चरितातही हेमाडपंतांनी हीच गोष्ट लिहिली आहे, जी पुढे आपण अभ्यासूच. भक्ती म्हणजे पोकळ शब्दपांडित्य नसून आचरणातून अभिव्यक्त होणारी आहे, हे सर्वात महत्त्वाचे आहे म्हणूनच भक्तिमार्गात उचित आचारास अनन्यसाधारण महत्त्व आहे. नीतिमर्यादेचे तंतोतंत पालन करणे हा भक्तीचा पायाच आहे.

कर्म कुणालाच चुकले नाही. अगदी सर्व शारीरिक कर्मे सोडून बसलेलाही मानसिक कर्मे करतच असतो. 'कर्माची गती गहन आहे' हे जरी खरे असले तरी कर्मत्याग म्हणजे काहीही न करणे हा त्यावरील उपाय निश्चितच नाही कारण काहीही न करणे म्हणजेच काळाचा अपव्यय करणे हेदेखील कर्मच आहे व कालाचा अपव्यय हा प्रज्ञापराधच आहे हे श्रीमद्पुरुषार्थ गर्जून सांगतो. 'कर्माचा त्याग न करता फलाशेचा त्याग केला पाहिजे' हेच श्रीमद्पुरुषार्थाने सांगितलेले परमरहस्य आहे. कर्म करीत असताना त्या कर्माच्या फलाबद्दल कल्पना करत राहणे व त्यामुळे कर्माकडे दुर्लक्ष करणे ह्यामुळेच ही फलाशा माझा घात करत असते. त्यामुळे हे कर्म 'मी' करत आहे व याचे फल मला असे असे मिळणार आहे. ह्या फलाशेत अवरुद्ध होण्यापेक्षा कर्ता साईरामच आहे व माझ्या कर्माच्या फलाबद्दल मी कल्पना करण्यापेक्षा माझा हा साईराम पूर्ण न्यायी असल्याने तो मला उचित वेळी उचित फळ देणारच आहे, मला माझे कर्तव्य नीट बजावलेच पाहिजे आणि 'कर्म हेच कर्मफल आहे' हा दृढ भाव धरून कर्म करतानाच त्या कर्मातील आनंद अनुभवला पाहिजे. कर्माचे कर्तृत्व व फलाशा ह्या दोहोंपासून मुक्त होऊन काम्यत्यागासह कर्म करण्याने, निरहंकारी भावाने निष्काम कर्मयोग आपोआपच साधला जातो. कारण फलाशेला पूर्णविराम मिळाल्याने घडणाऱ्या निष्काम कर्मानेच शुद्ध स्वधर्माचे आपोआप पालन होते. काट्याने काटा काढला जातो म्हणजेच भगवंताला अर्पण केलेल्या ह्या निष्काम कर्मयोगानेच कर्माच्या जटिल जंजाळातून आपली मुक्तता होते. श्रीगोपीनाथशास्त्री पाध्ये ह्यांच्या घराण्यात ह्या फलाशेचा पूर्णविराम करणारी सोपी युक्ती वापरली जाते, जी हेमाडांना येथे अभिप्रेत आहे. त्याबद्दल आपण उद्या पाहू.

॥



# फलाशेचा पूर्णविराम। काम्यत्यागाचें हेंची वर्म। करणें नित्यनैमित्तिक कर्म। 'शुद्ध स्वधर्म' या नांव।।

*श्रीसाईसच्चरित १/१००*

फलाशेचा पूर्णविराम हेच काम्यत्यागाचे वर्म आहे म्हणजेच कर्माचा त्याग न करता फलाशा नष्ट करून पूर्ण दक्षतेने कर्म करणे, कर्मातच आनन्द अनुभविणे व कर्म हेच कर्मफल ह्या निष्ठेने नित्यनैमित्तिक कर्म आचरणे ह्यालाच 'शुद्ध स्वधर्म' असें म्हणतात. अत्यंत सुंदर व सहजसोप्या शब्दात हेमाडपंत येथे सर्वोच्च रहस्याची उकल करतात. शुद्ध स्वधर्म म्हणजे काय, हे किती सरळसरळ शब्दांमध्ये समजावून सांगतात! श्रीमद्पुरुषार्थाच्या सुरुवातीस श्रीअनिरुध्द हाच सिद्धान्त अत्यंत सुंदररित्या सुस्पष्ट करून सांगतात-

**करीता फलाशा नष्ट। पळेल सर्व अनिष्ट।**
**पावाल यश यथेष्ट । हेच रहस्य कर्माचे ।।**

**कर्म करणे मानवधर्म । फळ देणे 'त्या'चा धर्म।**
**पालन करणे 'स्व-धर्म'। हेचि 'तप'सांगितले ।।**

**स्वधर्म करावा सदाचारे। नियमें बांधावे कर्मातें।**
**सत्कर्म वहावे प्रभुचरणे। हेचि उत्तर कूटाचे ।।**

कर्म करणे हा मानवाचा धर्म आहे व फल देणे, कर्माचे उचित वेळी उचित फळ देणे हा 'त्या'चा म्हणजेच ईश्वराचा धर्म आहे. माझ्या ह्या कर्माचे अमुक अमुक फल अमुक वेळेस अमुक प्रकारे मला मिळायला हवे अशी फलाशा करणे सर्वथा चुकीचे आहे. कोणत्या कर्माचे कधी, कसे फळ द्यायचे हा ईश्वराचा अधिकार आहे, मला त्यात ढवळाढवळ करण्याचा मुळीच अधिकार नाही म्हणजे फलाशा धरणे हाच अधर्म आहे. माझ्या स्व-धर्माचे पालन मी करेन म्हणजेच माझे सत्कर्म, उचित कर्म मी करेन, मला काय फल द्यायचे ते ईश्वर देणारच आहे, मला तेथे नाक खुपसायची आवश्यकता नाही. ईश्वर त्याचा धर्म सदैव तंतोतंत पाळतच असतो, त्याचे काम तो सदैव अचूक करतच असतो, मलाच माझे काम अचूकपणे करून माझा 'स्वधर्म' पाळावयासच हवा.

**'स्वधर्मे निधनं श्रेयः परधर्मो भयावहः।'**

हे भगवान श्रीकृष्णाचे भगवद्गीतेतील सुंदर वचन हाच भावार्थ विशद करते. मला माझा धर्म पाळायला हवा म्हणजेच माझे कर्तव्य पूर्ण प्रेमाने बजावयालाच हवे. येथे 'धर्म' ह्या शब्दाची खरी व्याख्या आम्हाला उमगते कोणतेही लौकिक प्रचलित धर्म येथे अभिप्रेत नसून फलाशाविरहित कर्म करून ते ईश्वरार्पण करणे हाच खरा धर्म आहे. पाध्ये वंशात ह्याच स्वधर्माचे तंतोतंत पालन केले गेले. 'इदं न मम। इदं साईनाथाय। साईनाथार्पणमस्तु' हे त्याचे परवलीचे शब्द होते. कुणी साधा नमस्कार जरी केला तरी हृदयस्थ परमात्म्यास स्मरून वरील उच्चार मनापासून केला जायचा. त्याचप्रमाणे स्वतःचे नित्यनैमित्तिक करताना प्रत्येक सत्कर्म फलाशेला पूर्णविराम देऊनच केले जायचे व ते कर्म साईरामाच्या चरणी समर्पित केले जायचे. श्रीअनिरुद्धांच्या आजी सौ. शकुंतलाबाई पंडित (पूर्वाश्रमीच्या मालती पाध्ये) तर रोज १०८ वेळा श्रीरामरक्षा स्तोत्राचा पाठ करून शेवटी ते साईनाथांच्या चरणी अर्पण करून "देवा, ज्याला गरज असेल अशा तुझ्या भक्ताच्या खात्यात तूच हे जमा कर. मला फक्त तूच हवा आहेस, मला ह्यातील काहीही नको. हे सर्व तुझेच आहे, तुझ्या इच्छेनुसारच तू हे ज्या भक्ताला गरज आहे , त्याच्या खात्यात लिही. इदं न मम। इदं साईनाथाय। साईनाथार्पणमस्तु।" असे म्हणून साईचरणी लोटांगण घालत असत.

आम्हीदेखील पाध्ये वंशाचा हा 'वसा' घ्यायलाच हवा. आमची नित्यनैमित्तिक कर्मे करताना असेच स्वधर्मपालन करायला हवे. मी गृहस्थाश्रमी आहे, माझी नोकरी आहे किंवा मी व्यवसाय करतो, मग गृहस्थाश्रमाची सर्व कर्तव्ये मी चोख बजावेन, माझा व्यवसाय किंवा माझी नोकरी ह्यातील माझे काम मी चोख करेन. माझ्या साईनाथाच्या इच्छेने मला हा संसार मिळाला आहे, ही नोकरी किंवा व्यवसाय मला लाभला आहे व ह्यांद्वारे मी माझा अधिकाधिक विकास साधावा हीच साईची इच्छा आहे. त्यामुळे मी इतरांनाही अधिकाधिक आनंद देता देता माझे विहित कर्म फलाशाविरहित भावाने करेन व ते साईचरणी अर्पण करेन. मी प्रमोशन मिळवेन, मी अधिक पैसाही मिळवेन, मी मुलाबाळांना उत्तम शिक्षण देईन, मी स्वतःची प्रगती साधेन. पैसे मिळविणे अजिबात चुकीचे नाही,



फक्त ते नीतिच्या मार्गानेच मिळविणे महत्त्वाचे आहे. माझा व्यवसाय मी अधिकाधिक वाढवेन, नवीन गोष्टी शिकेन, पर्यटन करेन, नवीन छंद जोपासेन; पण हे सर्व करताना नीतिमर्यादेचे भान सोडणार नाही आणि मला मिळणाऱ्या यशाचे, आनंदाचे, समृद्धीचे, सुफळ-संपूर्णतेचे कारण माझे कर्तृत्व नसून माझ्या साईनाथांची कृपाच आहे ह्याचे स्मरण सदैव बाळगेन. मी साईनाथांचाच अवघा आहे व हे सर्व माझ्या साईनाथांचेच आहे ही निष्ठा अखंड राखेन.

सर्व कर्मे भगवंतास अर्पण करणे व एक क्षणही भगवंताचे विस्मरण झाले तरी मन अत्यंत व्यथित होणे हे भक्तीचे लक्षण आहे असे नारदांनी सांगितले आहे. माझ्या साईनाथाचे सदैव स्मरण ठेवून सर्व कर्मे साईचरणी अर्पण करणे हीच भक्ती आहे. संसार व्यवहार सर्वकाही करताना मनात बाबांचे स्मरण सदैव राखायला हवे व त्यासाठी साईच्या नामस्मरणाचा आधार घ्यायला हवा. माझ्या साईनाथांना माझे सदैव स्मरण आहे, माझा साईनाथ मला कधीही विसरत नाही, अगदी जन्मोजन्मी हा माझी काळजी वाहतो, माझ्या विकासासाठी अहर्निश झटतो. 'माझ्या भक्तांची मी अहर्निश घोकणी करत असतो' हे बाबांचे बोल आम्ही सदैव लक्षात ठेवलेच पाहिजेत. मग मीच बाबांना का विसरतो? तुकारामही 'हेंचि दान देगा देवा। तुझा विसर न व्हावा।' हेच दान मागतात.

बाबांचे विस्मरण हेच मरण आहे कारण जर हा माझा साईरामच माझ्या जीवनातच नसेल तर मग जीवनात जिवंतपणा नाही, आनन्द नाही, जगूनही न जगण्यासारखेच आहे. साईचे अखंड स्मरण जेथे आहे, तेथे फलाशा शिरणार तरी कशी व कोठून? जेथे सूर्य आहे तेथे अंधार शिरणार तरी कोठून? म्हणूनच साईबाबांचे अनिरुद्धस्मरण हाच फलाशाविरहित कर्म करण्याचा व ते कर्म बाबांच्या चरणी अर्पण करण्याचा म्हणजेच शुद्ध स्वधर्मपालनाचा सहजसुंदर मार्ग आहे. भक्तीच्या अनेक व्याख्या आहेत व त्या सर्व आपापल्या जागी योग्यच आहेत. पण माझ्यासारख्या सामान्य साईभक्तासाठी भक्तीची सोपी पायवाट म्हणजे 'साईकथानुस्मरण'! हेमाडपंत सर्वात सुंदर व सोपी पायवाट आम्हाला दाखवितात, ती म्हणजे 'साईकथानुस्मरण'! बाबांच्या कथा वारंवार स्मरणे, त्या कथन करत राहणे, बाबांचे नाम-गुण-लीला-कथा गात राहणे' हीच आमच्यासाठी भक्ती आहे. हेमाडांना दाखविलेला हा राजमार्ग आमच्यासमोर असताना दुसऱ्या वाटा शोधण्याची गरजच काय? ॥

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



ऐशीं भक्तीचीं अनेक लक्षणें ।
एकाहूनि एक विलक्षणें ।
आपण केवळ गुरुकथानुस्मरणे ।
कोरड्या चरणे भव तरूं ।।

*श्रीसाईसच्चरित १/१०१*

'गुरुकथानुस्मरण' हीच ती भक्तीची सोपी पायवाट, जी हेमाडपंत आम्हाला दाखवीत आहेत. हा भवसागर कोरड्या चरणांनी तरून जाण्यासाठी ही पायवाट आम्हां सर्वसामान्यांसाठी भक्तीचा राजमार्ग आहे. भवसागराच्या पाण्याच्या थेंबाचाही पायाला स्पर्श न होता कोरड्या चरणांनी म्हणजेच अत्यंत सुरक्षित व वेगवानपणे भवसागर तरून पलीकडे नेणारी अशी ही अदभूत पायवाट! मला सांगा की अशी दुसरी पायवाट तरी दुसरी कुठली आहे का, की जी भवसागराच्या पाण्याचा थेंबही न लागू देता पार नेणारी आहे? हा भवसागर अत्यंत दुस्तर आहे, ह्यात असंख्य लाटा, भोवरे, खडक आहेत. ह्याची खोली तर मोठमोठे ज्ञानीही जाणत नाहीत, शिवाय ह्यात किती मगरींसारखे प्राणी असतील तेही ठाऊक नाही. सुंन्दरकाण्डात जिचे वर्णन येते ती निशिचरी राक्षसी, जी उडणाऱ्या पक्ष्यांची पाण्यात पडणारी सावली पकडून त्याद्वारे पक्ष्यांना खेचून खाऊन टाकते, तीही ह्या भवसागरी आहेच. ही मायावी निशिचरी राक्षसी म्हणजेच 'फलाशा', जी भवसागरावरून उडत जाणाऱ्यास खाऊन टाकणारी आहे. ह्याचाच अर्थ ह्या भवसागरास पार करण्यात, पाणबुडी, नौका किंवा विमान तीनही मार्गांनी जाण्यात प्रचंड धोके आहेत.

हा भवसागर 'कोरड्या चरणे' तरून जाण्याची खात्री हेमाडपंत येथे देतात, त्यामागे त्यांना काय म्हणायचे आहे? कोरड्या चरणे हा भवसागर कसा काय तरून जाता येईल? पाण्याखालून, पाण्यातून पाण्यावरून कुठूनही जायचे म्हटले तरी हा भवसागर दुस्तरच आहे, मग हा कसा 'कोरड्या चरणे' तरून जाणार? भवसागराचा स्पर्शही न होता हा कसा ओलांडता येईल? हेमाडपंतानीच उत्तर दिले आहे- 'गुरुकथानुस्मरणे'! ह्याचा अर्थ साईकथानुस्मरणाच्या 'सेतु' वरून आम्ही सारे भक्त, ह्या साईरामाचे वानरसैनिक 'कोरड्या चरणे' हा भवसागर अगदी आनंदाने, नाचत, गात आमच्या साईरामासह ओलांडून जाऊ. आमचा सखा, आमचा देव साईराम ह्या सेतुवरील प्रेमप्रवास घडवून घेणारा आहे व हा सदैव आमच्याबरोबरच ह्या प्रवासात आहेच. 'सेतु' हीच ती भक्तीची सहजसुंदर पायवाट, जी भवसागर कोरड्या चरणे तरून जाण्यास समर्थ आहे. सद्गुरु साईनाथांच्या कथांचे वारंवार स्मरण हाच तो भवसागरावरील अभेद्य सेतु आहे, ज्यावरून अवघ्या साईभक्तांची दिंडी साईरामासह साईंच्या गोलोकी जाणार आहे, 'जाणारच' आहे.

रामायणातील सेतु कसा बांधला गेला? सर्व प्रथम रामाच्या आज्ञेने व रामाच्या कृपेने! हनुमंताने स्वतः प्रत्येक पाषाणावर रामनाम लिहिले पण त्याआधी वानरांनी ते पाषाण उचलून आणून हनुमंतास दिले आणि नंतर पुन्हा ते सागरात टाकले हा पुरुषार्थ वानरांनी केल्यावर हा 'सेतु' बनला ज्यावरून अख्खी वानरसेना पार गेली. येथेही साईंच्या आज्ञेनेच व इच्छेनेच हा 'साईसच्चरित' 'सेतु' निर्माण झाला आहे आणि ह्या साईरामाच्या कृपेनेच हा 'सेतु' कोरड्या चरणे भक्तांना भवसागर पार करता यावा ह्यासाठी बाबांनीच बनविला आहे. श्रीसाईसच्चरितातील प्रत्येक कथेतील प्रत्येक साईभक्ताने आपले अनुभवरूपी पाषाण अर्पण करून हा 'सेतु' बनण्यास वानरप्रयास केले आहेत. साईरामाच्या प्रत्येक भक्ताच्या मनावर स्वतः रामदूत हनुमन्तानेच रामनाम लिहिले आणि त्या वानरसैनिकांच्या पुरुषार्थांमधूनच हा 'सेतु' बनला आहे. 'श्रीसाईसच्चरित' हा केवळ ग्रंथ नसून हा साक्षात 'सेतु'च आहे, आमच्यासारख्या साईभक्तांसाठी. 'साईकथानुस्मरण' म्हणजेच ह्या श्रीसाईसच्चरिताचे वारंवार प्रेमाने पारायण करणे, मनन, चिन्तन, निदिध्यासाद्वारे मर्यादाशील भक्तीचे आचरण करणे.



असा हा श्रीसाईसच्चरितासारखा 'सेतु' भवसागरात तरून जाण्यास अत्यंत सुरक्षित, सोपा, सहज, वेगवान राजमार्ग आहे, जो 'कोरड्या चरणे' सर्वांना पलीकडे घेऊन जाणार आहे. सर्वात महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे ह्या सेतुवरून होणाऱ्या त्याच्या प्रेमप्रवासात माझा साईनाथ त्याच्या वानरसेनेसह सदैव चालत आहे. बाबांची चावडीची मिरवणूक आठवून पहा! अगदी तसाच ह्या श्रीसाईसच्चरित सेतुवरील प्रेमप्रवास आहे. बाबांचा भक्तांसह चावडीपर्यंतचा प्रवास डोळ्यासमोर आणला की ह्या भवसागरास तरून पार नेणारा सेतुवरील प्रेमप्रवास किती सुंदर असेल ह्याची खात्री पटल्याशिवाय राहणार नाही. मला सांगा की भवसागर कोरड्या चरणे तरून नेणारा ह्या सेतुसारखा दुसरा कोणता मार्ग आहे का? मुळीच नाही.

मला ह्या सेतुवरून प्रवास करून भवसागर तरून जायचे असेल तर ह्या साईरामाचा वानरसैनिक व्हायला हवे. 'प्रेमप्रवास' ह्या श्रीमद्पुरुषार्थांच्या द्वितीय खण्डात श्रीअनिरुद्धांनी सांगितलेल्या नवविधा निर्धाराचे पालन करणारा वानरसैनिकच ह्या सेतुवरून साईरामासह प्रेमप्रवास करू शकतो. आम्ही हे नवविधा निर्धार काळजीपूर्वक वाचून त्यानुसार काटेकोरपणे आचरण करावयास हवे, मग हा भवसागर कोरड्या चरणे तरून जाणे सहज सोपे आहे. ह्या सेतुवरील प्रवासात भवसागराच्या खोलीचे भय नाही, समुद्रातील मगरींचे वा निशिचरींचे भय नाही, भवसागराच्या लाटा-भोवऱ्यांचे भय नाही. सदगुरु साईनाथ स्वतःच सदैव माझ्याबरोबर असल्यावर भयाला स्थानच कुठे असणार!

श्रीसाईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायाच्या मुख्य कथेपूर्वीच हेमाडपंतांनी ह्या साईसच्चरिताचे महत्त्व आम्हाला अत्यंत सुंदररित्या सांगितले आहे की हा 'सेतु' आहे व आता ह्या सेतुवरील प्रेमप्रवासास सुरुवात होत आहे. ह्या सेतुवरून कोरड्या चरणे तोच प्रवास करू शकतो ज्याचे हृदय साईप्रेमाने भिजलेले आहे. ज्याचे हृदय कोरडे आहे तो मात्र अभागीच आहे, तो कोरडा असल्याने भवसागरात गटांगळ्या खातो. जो साईप्रेमाने ओला आहे, चिंबचिंब भिजला आहे तोच कोरड्या चरणे भवसागर तरून जातो. ज्याचे हृदय ओले आहे, त्याचे चरण कोरडे राहतील व ज्याचे हृदय कोरडे आहे त्या बुडत्याचा पाय अधिकच खोलात जाऊन ओलेच राहणार. आम्हाला भवसागरात कसे राहावयाचे, बुडायचे की कोरड्या चरणे श्रीसाईसच्चरित सेतुवरून नाचत, गात आनंदाने पार जायचे, ते आम्हालाच ठरवायचे आहे. हल्ली आम्हाला सर्व 'रेडीमेड' लागते, कमीतक मी कष्टात सर्व 'आयते' हवे असते. मग इथे तर साईरामाने अकारण कारुण्याने आमच्यासाठी हा 'सेतु' बान्धून ठेवला असतानाही जर आम्ही त्यावर चालायचेही श्रम घेणार नसू, तर त्याला बाबा तरी काय करणार? पहिलं पाऊल मलाच उचलायला हवं. ॥



Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी















काल आपण भक्तीची सोपी पायवाट असणाऱ्या श्रीसाईसच्चरितरूपी सेतूचा अभ्यास केला. बाबांच्या पायी नेणारी वाट ह्या अर्थी येथे पायवाट शब्द वापरला आहे. सद्गुरूकथानुस्मरणाच्या ह्या सेतूवरून, पायवाटेवरून प्रेमप्रवास करत आम्ही कोरड्या चरणे भव तरून निश्चितच जाऊ, १०८% जाऊ असा भरोसा हेमाडपंत आमच्या ठायीही जागवित आहेत. जो स्वधर्मपालनात दक्ष आहे असा प्रत्येक भक्त ह्या पायवाटेवरून प्रेमप्रवास करू शकतो. शुद्ध स्वधर्म म्हणजे काय हे आपण ह्यापूर्वीच अभ्यासले आहे. हेमाडपंतांनी ह्या अध्यायाच्या सुरुवातीसच ह्या शुद्ध स्वधर्माची व्याख्या सांगण्यामागे भक्तीचा मूलभूत सिद्धान्त व मर्यादा पुरुषार्थाचा गाभा सुस्पष्टपणे प्रतिपादित करणे हाच हेतू आहे. त्याचबरोबर पुढे ह्या अध्यायात जी कथा येते, त्या कथेतील मथितार्थही फलाशाविरहित कर्म आचरणे म्हणजेच स्वधर्मपालन करणे हाच आहे.

बाबांना दळताना पाहून लगबगीने द्वारकामाईत धावत गेलेल्या चार बायका बाबांच्या हातून खुंटा प्रेमाने स्वतःकडे घेत दळण पूर्ण करतात व त्यांना वाटते की आता कर्म पूर्ण झाले आहे आणि त्याचे फल म्हणून बाबा आम्हा प्रत्येकीला ह्यातील एकेक वाटा देतील.

> दळण झाले पायलीचे ।
> सूप रिकामे झाले साचे ।
>
> बायांचे मग 'तरंग मनाचे' ।
> लागले नाचू अनिवार ॥
>
> *- श्रीसाईसच्चरित १ /१२१*

ह्याच बायका बाबांवरील प्रेमाने बाबांना दळू न देता स्वतः खुंटा हिसकून घेत दळू लागतात, तेव्हा त्यांच्याशी बाबा भांडू लागतात. तरीही ह्या बायकांचे बाबांवरील प्रेम कमी होत नाही, उलट अधिक जोमाने दळता दळता त्या बाबांच्या लीला गाऊ लागतात. म्हणजेच आपल्या लक्षात येते की येथपर्यंत त्या 'स्वधर्म' किती तंतोतंत पाळत आहेत. बाबांचे प्रेम व त्यामुळे बाबांसाठी प्रयास करण्याची तयारी त्यांच्यात आहे. दळण्याचे कर्म करता करता त्यांना साईनाथांचे स्मरणही आहे व कर्म हेच कर्मफल मानून त्या कर्मातील आनंद त्या अनुभवत आहेत म्हणूनच सहजपणे बाबांची गीते गात आहेत, लीला वानत आहेत. कर्म करताना त्यांचा आनंद ओसंडून वाहत आहे. बाबा दळायला बसलेत एवढे कळल्यावर लगेचच धावत धावत त्या मशिदीत येतात व बाबा कशाला दळत आहात? का दळत आहात? वगैरे प्रश्नही त्यांच्या मनाला शिवत नाहीत. माझे बाबा स्वतः जे कर्म करत आहेत, ते नक्कीच उचित आहे व माझ्या ह्या सद्गुरुंची सेवा मला करायचीच आहे ह्या ठाम निष्ठेने त्या खुंटा हिसकावून घेतात, बाबा त्यांच्याशी भांडतात तरी त्या स्वतःचे सेवाकर्म ढळू देत नाहीत. खरोखर येथपर्यंत ह्या बायकांचे स्वधर्मपालन अत्यंत उत्कृष्टपणे त्या करत आहेत.

आम्हाला सर्वप्रथम ह्या चारही बायकांकडून हेच स्वधर्मपालन शिकावयास हवे. सद्गुरु स्वतः जे कार्य हाती घेतात, ते निश्चितच श्रेयस्करच आहे हा माझा ठाम भरोसा हवा व माझ्या पूर्ण क्षमतेसह मला त्या सेवाकार्यात झोकून द्यायला हवे. स्वतःच्या सद्गुरुंवरील अढळ भरोसा ही पूर्ण एकनिष्ठता आम्ही शिकायलाच हवी. एकदा माझा सद्गुरुंवर पूर्ण विश्वास बसला की मग शंका घेणे, कुतर्क करणे वगैरे गोष्टींना अजिबात थारा देऊ नये. सध्याच्या काळात तर मुळात कुणालाही सद्गुरुस्थानी मानण्याआधी पूर्ण पारख करून, पूर्ण खात्री पटवून, सत्यासत्यता जाणणे अत्यंत महत्त्वाचे आहे. पण एकदा खात्री पटल्यावर मग मात्र वारंवार शंकाकुशंका घेण्याने आम्हीच आमची प्रगती खुंटवीत असतो.

ह्या बायांनी बाबांच्या हातून जात्याचा खुंटा हिसकावून घेऊन खुंटविणाऱ्या वृत्तींना परास्त करून प्रगतीचा खूप मोठा पल्ला गाठला. पण जेव्हा पायलीभर गहू दळून झाले तेव्हा मात्र त्यांच्या मनात कल्पनेचे तरंग नाचू लागले. बाबा स्वतः भिक्षा भागतात, स्वतः भाकर बनवीत नाहीत, मग ह्या एवढ्या पिठाचे बाबा काय करणार? बायकांच्या मनी 'तर्क' सुरू झाले. बाबा तर बालब्रम्हचारी आहेत, त्यांना घरदार-संसार नाही, मग त्यांना एवढी कणिक कशाला लागणार? बाबा परमकृपाळ असून आमच्यासाठीच ही दळणाची लीला केली व आता ही सर्व कणिक ते आंम्हा चौघींनाच वाटतील.

> करितील आता चार भाग ।
> एकेकीचा एकेक विभाग ।
>
> ऐसे 'मनात मांडे' देख ।
> त्या सकळीक भाजिती ॥

हे मनात मांडे भाजणे म्हणजेच कल्पना करणे, फलाशा करणे. नुसत्या एवढ्या फलाशेवरच त्या थांबत नाहीत, तर त्या पिठाचे चार भाग स्वतःच करून ते आपापल्या घरी नेण्याची तयारी करतात. ही फलाशा माणसाचा घात करते, त्याचेच हे सुंदर उदाहरण आहे. कर्म करणे माझा धर्म आहे, फल देणे साईनाथाचा धर्म आहे म्हणजेच दळणे हा माझा धर्म आहे व पिठाचे काय करायचे हा साईनाथांचा अधिकार आहे. मीच फलाशेच्या आहारी जाऊन परस्पर पिठाचे विभाग करणार असेन म्हणजेच फल कसे हवे हे स्वतःच ठरवणार असेन तर तो माझा प्रान्त नसल्याने, अधिकार नसल्याने मी 'मर्यादा-उल्लंघन' करत आहे म्हणजेच स्वधर्म न पाळता अधर्माचे आचरण करत आहे.

मी फक्त दळण्याचे कर्म करीत आनन्द उपभोगेन, पिठाचे काय करायचे हा सर्वस्वी बाबांचा प्रश्न आहे. पण मनात मांडे भाजण्याने म्हणजेच फलाशा करण्याने आम्ही स्वधर्मास कसे पराङ्मुख होतो तेच येथे उमगते. आत्तापर्यंत उचितरित्या स्वधर्मपालन करणाऱ्या बायांची मने ह्या फलाशेचा शिरकाव होताच कशा अनुचित दिशेने भरकटू लागली ते आपण ध्यानात घ्यावयास हवे. वास्तविक गहू कोणाचे होते? बाबांचे. ते ही बाबांना नेवासकरांनी अर्पण केलेले! बाबांच्या ह्या दळणाऱ्या लीलेत मला सहभागी व्हायला मिळाले हेच खूप झाले. ह्या पिठावर माझा काय अधिकार? बाबांच्या कृपेने द्वारकामाईची पायरी चढण्याची व बाबांच्या दळण्याच्या क्रियेत त्यांना मदत करण्याची संधी बाबांनी मला दिली ह्याबद्दल उलट मी बाबांचे ऋण स्मरावयास हवे. पण जर मी ह्या पिठाचे वाटे करणार असेन तर ते सर्वथा चुकीचेच आहे. सुरुवातीला दळेपर्यंत ह्या बायकांच्या मनातील शुद्ध प्रेमभाव, शुद्ध स्वधर्म, ही फलाशा नावाची राक्षसी शिरताच पूर्णपणे ढासळला. 'इदं न मम । इदं साईनाथाय । साईनाथार्पणमस्तु' असे म्हणून माझे कर्म मला बाबांच्या चरणीच अर्पण करावयास हवे. पिठाची फलाशा करण्याऐवजी म्हणजेच बाबांकडून पीठ मिळावे ही कल्पना करण्याऐवजी बाबांकडेच बाबांना मागावयास हवे. मला जर काही हवे तर अवघा साईनाथच, दुसरे काहीही नको. वास्तविक दळण संपले तरी कर्म संपले नव्हते, ते पीठ वेशीवर टाकावयाचे होते व ते ही ह्या चार बायकांप्रमाणेच सर्व भक्तांच्या रक्षणार्थ! बाबांनी ह्या चारही बायकांचा चुकीच्या दिशेने होणारा प्रवास थांबवून त्यांच्याकडूनच पुन्हा स्वधर्मपालन करवून घेतले. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



सद्गुरुंची गरज काय? ह्याचे उत्तर ह्या दळणाच्या कथेतच आहे. ह्या चार बायकांप्रमाणे आम्हीही असेच कर्माची सुरुवात तर चांगली करतो, पण पुढे कर्म करता करता ही फलाशा नावाची राक्षसी आपल्या मनात शिरून थैमान घालू लागते आणि आपला समतोल ढासळतो, दिशा चुकते. ह्या ठिकाणीच सद्गुरु आम्हांला चुकीच्या दिशेने भरकटण्यापासून रोखतात, उचित दिशा दाखवून मनाचा समतोल पुन्हा साधून देत पुन्हा स्वधर्मपालन आपल्याकडून करवून घेतात. सद्गुरु नसतील तर ह्या फलाशेला नष्ट करून आपल्याकडून स्वधर्मपालन कोण करवून घेईल? आम्हांलाच आम्ही नक्की कुठे चुकलो व भरकटलो ते कळणार नाही. आम्ही सामान्य माणसे आहोत व आमच्या मनाचा थांग लागणे आम्हाला शक्य नाही, म्हणूनच 'जाणितो वर्म सकळांचे' असा असणारा सद्गुरुच आमची खरी गरज आहे. 'सद्गुरु वाचोनी सापडेना सोय' हे आमच्यासाठी १०८% सत्यच आहे.

काल आपण चार बायकांच्या मनातील फलाशा त्यांना कशी पथच्युत करत असते व तिथेच बाबा आडवे उभे राहतात. पिठाचे भाग करून आपापल्या घरी नेत असणाऱ्या त्या बायकांवर रागावतात. इथे बाबांचा क्रोध आहे तो फलाशेवर. बाबांच्या ह्या क्रोधाग्नित ही फलाशा जळून भस्मसात होते. मग ह्या बायकांकडूनच बाबा ते पीठ शिवेवर ओढ्याकाठी टाकतात. गहू दळणे झाले होते तरी महामारीला निर्दळणे बाकी होते, म्हणजेच बाबांचे कार्य अजून पूर्ण झाले नव्हते. बाबांनी महामारीला घालवण्यासाठी स्वत: दळावयास प्रारंभ केला होता व त्या पिठाद्वारे ते गावावर येऊ घातलेले प्रचंड मोठे संकट दूर करणार होते. सद्गुरु जेव्हा एखादे कार्य सुरू करतात त्यात त्यांचा हेतु काय हे कुणालाच कळणे शक्य नाही, पण माझे बाबा स्वत: एखादे कार्य हाती घेतात, त्याअर्थी निश्चितच त्यात काहीतरी उदात्त हेतु आहे व मी फक्त साईरामाचा वानरसैनिक होऊन माझे कर्तव्य प्रेमाने बजावणार आहे, फलाची उठाठेव करणार नाही. बायकांच्या आचरणातून जे चुकीचे आहे, ते कधीही न करण्याची व जे त्या बाबांवरील प्रेमाने अत्यंत उचित कर्म करतात, ते सदैव स्वीकारण्याची माझी भूमिका असली पाहिजे. त्याचप्रमाणे बाबा रागावले तरी ते माझ्या भल्यासाठीच आहे हा ठाम 'भरोसा हवा.' 'कारण मी' जेव्हा चुकीच्या दिशेने भरकटू लागतो तेव्हा माझ्या पतनाच्या आड येऊन मला वाचविणारा फक्त माझा हा साईनाथच आहे व हा साईराम त्याचा स्वधर्म सदैव चोख पाळतच असतो. बाबांच्या माझ्यावरील प्रेमाने, अकारण कारुण्यानेच बाबा हे सर्व करीतच असतात, मला फक्त बाबाचे प्रेम स्वीकारायचे असते, बाबांचे ऐकायचे असते. आपण पहिल्या अध्यायाच्या मुख्य कथेस सुरुवात करण्यापूर्वी ह्या अध्यायातील कथेआधी हेमाडपंतांनी 'फलाशेचा पूर्णविराम। काम्यत्यागाचे हेचि वर्म। करणे नित्यनैमित्तिक कर्म। 'शुद्ध स्वधर्म' या नाव॥' ही ओवी लिहिण्यामागचा त्यांचा दृष्टिकोन अभ्यासला. आता आपण ज्या कथेमुळे हेमाडांच्या हृदयी श्रीसाईसच्चरितलेखनाचा उद्भव झाला ती दळणाची कथा त्यांच्याच शब्दात पाहू व मग त्यातील भावार्थाचे व मथितार्थाचे अनंत भांडारही मिळवू.

**आधीं कथितों ती कथा।**
**श्रवण करावी स्वस्थचित्ता॥**

**त्यांतूनि उद्भव या साईचरिता।**
**झाला केऊता मग परिसा॥**

बाबांची जी 'अद्भुत' लीला पाहून हेमाडपंतांच्या मनात श्रीसाईच्चरितलेखन-इच्छेची गंगा प्रकटली, ती 'गंगोत्री' स्वरूप कथा आपण आता अभ्यासू. ही कथा जशी साईसच्चरित नदीचा उद्गम आहे, तसेच हे 'मुख'ही आहे कारण इथेच हेमाडपंतांची प्रेमनदी साईप्रेमसागरी विलीन झाली. आपण आता ही अत्यंत हृदयंगम सुंदर प्रेमस्पर्शी आल्हादक कथा श्रवण करू.

एके दिवशी सकाळी द्वारकामाईत दन्तधावन करून तोंड धुऊन बाबांनी 'मांडू' दळण आरंभिले. अगदी बारीक वस्त्रगाळ पिठासाठी जे दळतात, ते 'मांडू' दळण. जात्यात भरणा घालण्याच्या जागी पाचर बसवल्यामुळे कितीही वैरा(गहू) घातले तरी कमी प्रमाणातच गहू जात्यात भरडले जावे, जेणेकरून बारीक पीठ मिळेल. बाबांनी वस्त्रगाळ पीठ करण्यासाठी हातात एक सूप घेऊन गव्हाच्या पोत्यामधून गहू सुपात काढून घेतले व गोणत्यावर जाते ठेवून दळावयास सुरुवात केली. दळताना ढिला होऊ नये म्हणून जात्याचा खुंटा बाबांनी घट्ट केला, अस्तन्या वर सारल्या व कफनीचा घोळ आवरून पाय पसरून बाबानी दळावयास सुरुवात केली. हेमाडपंतांच्या मनात बाबांना दळताना पाहून विचार आला की आज बाबांनी हे दळण का बरे आरंभिले? हेमाडपंत बाबांची लीला साश्चर्यचित्ताने न्याहाळू लागले. बाबांनी एका हाताने खुंटा धरला व दुसऱ्या हाताने गव्हाचा वैरा टिचून, मान खाली घालून दळण्याचे कार्य सुरू केले. संत अनेक असतील पण दळणारा मात्र हा एकमेव परमात्मा साईनाथच आहे व गहू पिसण्याचे सुख आणि त्याचे कौतुक तोच जाणतो. बाबा दळावयास बसले आहेत ही वार्ता गावात वाऱ्यासारखी पसरली व गावातील स्त्री-पुरुष द्वारकामाईत येऊन पोहोचले. सर्वांना आश्चर्य वाटत होते, पण बाबांना 'हे का करत आहात?' हे विचारण्याचा धीर कोणासही होईना. तेवढ्यात बाबांच्या प्रेमाने धावत धावत चार बायका द्वारकामाईत आल्या, त्यांनी बाबांच्या हातातून खुंटा हिसकावून घेतला. बाबा त्यांच्यासवे भांडू लागले तरीही त्यांनी जुमानले नाही. आम्ही असताना आमच्या बाबांनी का कष्ट घ्यावेत? त्यांचे बाबांवरील प्रेम तसूभरही ढळले नाही, उलट बाबा रागवले तरीही त्यांचे प्रेम वाढतच होते. त्या दळता दळता बाबांच्या लीलांचे वर्णन करणारी गीते गाऊ लागल्या. त्या चार बायकांचे हे प्रेम पाहून बाबांचाही 'उसना' राग शांत झाला, रागाचे 'अनुरागात' म्हणजेच प्रेमात रूपान्तर झाले व बाबा गालात हसू लागले.

पायलीभर दळण दळून झाले, सूप रिकामे झाले आणि आता बायकांच्या मनात कल्पनेचे तरंग नाचू लागले. 'बाबा स्वत: तर भाकर करत नाहीत, ते तर भिक्षा मागून खातात, मग ते ह्या एवढ्या पिठाचे काय करणार आहेत? बाबा बालब्रह्मचारी, त्यांना ना घर ना संसार, मग त्यांना एवढ्या कणकेची काय आवश्यकता?' त्या चौघींमधील एक म्हणाली, 'बाबा परमकृपाळू आहेत, आमच्यासाठीच हा दळणाचा खेळ त्यांनी मांडला आहे. ही सर्व कणीक ते आम्हालाच देणार आहेत.' बाबा आता दळलेल्या पिठाचे चार भाग करून ते आम्हांला एकेक भाग देतील असे चौघीही मनात मांडे भाजू लागल्या. एवढ्यावरच न थांबता त्यांनी सुपात पीठ भरले, जाते भिंतीला टेकवून ठेवले व ते पीठ घरी घेऊन निघाल्या. आतापर्यंत काहीही न बोलणारे बाबा हा प्रकार पाहून गरजले व त्यांना, 'बापाचा माल फुकट लुटून कुठे घेऊन चालला आहात? हे सर्व पीठ आताच्या आता नेऊन शिवेवर टाका. हे गहू काय मी तुमच्याकडून कर्जाऊ घेतले आहेत की ज्याचे पीठ तुम्ही घेऊन जाताय?' असे म्हणाले.

बाबांचे बोल ऐकताच बायकांना आपली चूक उमगली व त्यांनी ताबडतोब बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे शिवेच्या ओढ्याकाठी ते पीठ नेऊन टाकले. त्या क्षणापासून गावातील मरीची साथ संपुष्टात आली, हे हेमाडपंतांचे निरीक्षण त्यांनी मांडले आहे. महामारीरूपी वैऱ्याला भरडण्यासाठी बाबांनी ही लीला केली, स्वत: दळणाच्या क्रियेतून पीठ निर्माण करून ते शिवेवर टाकावयास लावून, ह्या तोडग्याद्वारे साऱ्या गावाला प्रचंड मोठ्या संकटातून वाचविले. ही सारी अद्भुत लीला पाहून, ज्या लीलेतील कार्य-कारण-संबंध अचिन्त्य आहे, हेमाडांच्या मनातील प्रेमसागर उचंबळला व बाबांच्या अशा लीलांचा संग्रह करावा अशी इच्छा साईकृपेनेच प्रकटली. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



बाबांनी शिवेवरील ओढ्याकाठी पीठ का टाकले? असे हेमाडपंतांनी शिरडीवासीयांना विचारले, तेव्हा त्यांना लोकांकडून इतिवृत्त कळल्यावर बाबांच्या ह्या अद्‌भुत लीलेचे आकलन झाले.

पुढें मग म्यां लोकां पुसिलें। हें कां बाबांनी ऐसें केलें।
रोगराईस संपूर्ण घालविलें। जन वदले ऐसेनी ।।

गोधूम नाहीं ती माहामारी। भरडावया जात्यांत वैरी।
तो मग 'भरडा' शिवेवरी। उपराउपरी टाकवी ।।

पीठ टाकिलें ओढियाकाठी। तेथूनि रोगासी लागली ओहटी।
दुर्दिन गेले उठाउठी। हे 'हातोटी' बाबांचे ।।

गांवांत होती मरीची साथ। करिती हा 'तोडगा' साईनाथ।
झाली रोगाची वाताहत। गांवास शांतत्व लाभलें ।।

बाबांनी खरे तर 'मांडू' दळण म्हणजे वस्त्रगाळ पीठ करण्यासाठी दळण आरंभिले होते. चार बायकांनी त्यांच्या हातून जाते हिसकावून घेऊन दळल्याने 'भरडा' दळण तयार झाले. बायकांच्या मनात दळताना जे लोभाचे मोहोळ उठले, त्यामुळेच हे 'भरडा' दळण तयार झाले. बाबांना वस्त्रगाळ पीठ दळून महामारीचा बीमोड करायचा होता तर बायकांच्या मनात पीठ भाकरीसाठी हवे होते. भाकरीसाठी वस्त्रगाळ पिठाची गरज नसून 'भरडा' दळण आवश्यक होते म्हणून बायकांनी आपल्या लोभापोटी 'भरडा' दळण दळले. पण जरी 'मांडू' दळण न होता म्हणजेच वस्त्रगाळ पीठ न होता 'भरडा' दळण झाले, तरीही त्या पिठाद्वारे बाबांना जे कार्य करावयाचे होते, ते महामारीला भरडण्याचे कार्य बाबांनी केलेच. हेच ह्या सद्‌गुरुरायाचे अकारण कारुण्य आहे.

साईच्या प्रेमाने, साईंच्या लीला गात, बाबांचे गुणगान करता करता जी सेवा भक्तांकडून केली जाते, त्या सेवेत मग थोडासा लोभ असल्यामुळे कार्याचे स्वरूप जरी ओबडधोबड दिसले, तरीही हा सद्‌गुरुराया त्याच्या अकारण कारूण्याने त्या कार्याद्वारे जो परिणाम साधायचा, तो अचूक साधतोच. खरं तर मांडू दळण फक्त तोच दळू शकतो, आम्ही नाही; म्हणजेच वैराला रिचविण्याचे, महामारीचा नायनाट करण्याचे कार्य तोच करू शकतो. आम्ही ह्या महामारीचा नाश करू शकत नाही. मग आम्ही काय करू शकतो? तर माझे सद्‌गुरु स्वत: जे कार्य हाती घेतात, त्या कार्यात माझ्या पूर्ण क्षमतेने, पूर्ण प्रेमाने सहभागी होऊ शकतो. मी एक सामान्य माणूस असल्याने ह्या कार्यात मधेच मला लोभाची लागणही होऊ शकते व त्यामुळे सद्‌गुरुंना जसे अपेक्षित आहे, तसे कार्य माझ्याकडून होऊ शकत नाही. पण आपल्या सामान्य भक्तांच्या चुकांना हा साईनाथ पूर्ण जाणतो व नीतिमर्यादा आणि भक्तीच्या मूळ गाभ्यास धक्का न लागता, ज्या काही क्षम्य चुका भक्तांकडून अजाणतेपणी होतात, मुद्दामहून नव्हे, त्या चुकांची दुरुस्ती करावयास लावून भक्तांचा उचित दिशेने प्रवास करवून घेऊन हा सद्‌गुरुनाथ कार्य पूर्णत्वास नेतोच.

आम्ही जर 'ह्या' चे आहोत व आम्ही नीतिमर्यादा पूर्णपणे सांभाळून 'ह्या' साईनाथावर अनन्य प्रेम करत ह्याच्या पिपीलिकापंथावरून वाटचाल करत आहोत, तर मग आम्हांला घाबरण्याचे कारण नाही. 'एखादे स्तोत्र म्हणताना आमचा उच्चार चुकला तर 'आता काय होईल' म्हणून घाबरून जाण्याचे कारण नाही. माझ्या साईनाथाने हे स्तोत्र, हा मन्त्र मला म्हणायला सांगितला आहे किंवा माझ्या साईनाथाचे हे स्तोत्र, हा मन्त्र ही उपासना मी मनापासून करत आहे, पण माझे संस्कृत चांगले नाही म्हणून माझे उच्चार चुकत आहेत. अशा वेळी अजिबात भयकम्पित न होता प्रेमाने अचूक उच्चार करण्याचा प्रयास करत आपली उपासना चालू ठेवायला हवी. कारण माझा साईनाथ सर्व जाणतो व माझे संस्कृतचे अल्प ज्ञानही माझ्या देवाला माहीत आहे. त्यामुळे माझ्या उच्चारात चुका होणार हेदेखील त्याला ठाऊक आहे व मी त्या सुधारण्याचे प्रयास करत आहे हेदखील त्याला ठाऊक आहेच. माझा बाबा, हा सद्‌गुरुराया मला सांभाळून घेणारच आहे व माझ्या चुका सुधारून मला विकसित करण्यासाठी मला मार्गदर्शन स्वत: करणारच आहे आणि सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे प्रेमभावाने व बाबांवर पूर्ण भरोसा ठेवून केलेल्या ह्या उपासनेतील माझे काही उच्चार चुकले म्हणून त्याचे कोणतेही चुकीचे परिणाम माझ्यावर न होता, उलट ह्या उपासनेद्वारे जो अपेक्षित परिणाम व्हायला हवा, तो माझा साईनाथ मला प्रदान करणारच आहे. जसे बायकांच्या चुकीने मांडू दळणाऐवजी भरडा दळण तयार झाले. तरीही त्या भरडा दळणाद्वारेही बाबांनी त्यांना जे करायचे, ते सर्वांशाने केलेच. गावातील महामारीचे समूळ उच्चाटन होण्याचे कार्य दळण 'भरडा' झाले म्हणून साधले गेले नाही, असे मुळीच झाले नाही.



ह्या कथेतून पहिला भावार्थ सरळसरळ आपणास उमगतो, तो हाच. मी माझ्या सद्‌गुरुंच्या, माझ्या साईनाथाच्या कार्यात जेव्हा सहभागी होतो, तेव्हा ते कार्य करताना, उपासना वा सेवा करताना माझ्याकडून काही चुका घडतात व त्यामुळे ते कार्य जेवढे बिनचूक व्हावयास हवे होते, तसे न होता थोडेसे ओबडधोबड होते, त्यात काही त्रुटी राहून जातात. पण जरी असे झाले तरीही जर ते कार्य करताना मी पूर्ण प्रेमाने, मनापासून व ह्या साईनाथावर अनन्यभावाने भरोसा ठेवून क्रियाशील असेन, पूर्ण झोकून देऊन सक्रिय असेन तर मग ते कार्य जरी त्रुटियुक्त असले, तरीही हा साईनाथ तेथे हस्तक्षेप करून त्या कार्याचा उचित परिणाम १०८% साधतोच. माझ्याकडून नीतिमर्यादेची लक्ष्मणरेखा ओलांडली गेलेली नाही ना, मग कार्य करताना ज्या काही अजाणतेपणी (मुद्दामहून नव्हे) चुका होतात, त्या सांभाळून घेण्यात माझा साईनाथ पूर्ण समर्थ आहेच. म्हणूनच ह्या चुकांबद्दल रडत न बसता, साईसमोर चुका पूर्णपणे कबूल करून व परत ती चूक न व्हावी म्हणून दक्ष राहून प्रयास करण्यास आम्ही तत्पर रहावयास हवे. आदरणीय श्री. समीरदादा म्हणतात ते येथे आठवते. 'जो कार्य करतो, त्याच्याकडून चुका होणार; जो काही करतच नाही, त्याच्याकडून कशा काय होतील? पण ह्या चुकांमधूनही शिकून स्वत:ला सुधारतो व ह्या साईनाथाच्या कार्यात अधिकाधिक क्रियाशील होतो, तोच ह्या साईनाथाचा खरा भक्त.' ।।

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



'मांडू' दळणाऐवजी 'भरडा' दळण झाले तरीही बाबांनी महामारीचे उच्चाटन करून गावाला मोठ्या आपत्तीतून सोडविलेच, हे आपण मागील भागात अभ्यासले. हीच बाबांची 'हातोटी' आहे, असे हेमाडपंत अत्यंत सुंदररित्या आपल्याला सांगतात. वस्त्रगाळ पिठाऐवजी भरडा पीठ झाले तरीही रोगराईचा पूर्ण नाश होण्याचे कार्य बाबांनी साधलेच, हीच ह्या साईनाथाची 'हातोटी' आहे. 'हातोटी' हा शब्द विशेषत: वैद्यकीय कौशल्याबाबत वापरला जातो. एखाद्या निष्णात डॉक्टरांबद्दल 'त्यांची काय हातोटी आहे, अगदी हाताला गुण आहे, हात लावताच रोग बरा होतो' वगैरे शब्दांत बोलले जाते. रोगाला नष्ट करण्यासाठी अचूक रोगनिदान व उपाययोजना करून रुग्णाला स्वास्थ्य प्रदान करण्याचे डॉक्टरांचे कौशल्य म्हणजेच हातोटी. रोगाचे निदान म्हणजेच मूळ कारण व पूर्ण स्वरूप जाणून प्रत्येक रुग्णाच्या प्रकृतिनुसार व रोगाच्या अवस्थेनुसार अचूक औषधयोजना करून उचित परिणाम साधण्याची 'हातोटी' असणारा 'डॉक्टर' सुविख्यात होतो.

येथे हेमाडपंत ह्या साईनाथ 'डॉक्टर'ची 'हातोटी' आम्हांला समजावून सांगत आहेत. डॉक्टर साईनाथ! खरोखरच अख्ख्या गावाला ह्या महामारीपासून सोडविणारे बाबा येथे डॉक्टरच्या भूमिकेत क्रियाशील आहेत. पहिल्या अध्यायातच हेमाडपंतांनी ह्या डॉक्टर साईनाथांना आम्हांला भेटविले आहे व पुढे अख्ख्या साईसच्चरितात ह्या डॉक्टरांची हातोटीच आम्ही अनुभवतो. लौकिक दृष्ट्या आजारी असणाऱ्यांचे रोग तर डॉक्टर साईनाथ पूर्णपणे बरे करतातच, पण त्याचबरोबर सर्वात महत्त्वाची ट्रीटमेंट बाबा प्रत्येकाला देतात ती मनाच्या रोगांसाठी. शरीराच्या रोगांपेक्षा हे मनाचे रोग खूप खोलवर पसरलेले असतात व त्यांची चिकित्सा केवळ सद्गुरु साईनाथच करू शकतात, डॉक्टर साईनाथांकडेच ही हातोटी आहे.

आपण साईसच्चरितात पाहतो की कुणाच्या मनाला अहंकाराच्या रोगाची लागण झाली आहे, तर कुणाच्या मनात षड्रिपुंपैकी एक वा अनेक रोगांचे जंतू शिरले व फैलावले आहेत. शंका-कुशंका, तर्क-कुतर्क, विकल्प, वासना, निन्दा-नालस्ती, न्यूनगंड, चंचलता... अशा अनेक रोगांनी पोखरलेल्या मनाची चिकित्सा फक्त माझा हा डॉक्टर साईनाथच करू शकतो. मनाला सतावणारी सर्वात मोठी महामारी म्हणजेच 'फलाशा' व ह्या महामारीपासून गावाला म्हणजेच माझ्या मनाला सोडविणारा हा डॉक्टर साईनाथच आहे. लाभेवीण प्रेमाचे पीठ हा डॉक्टर साईनाथ माझ्या मनाच्या शिवेवर म्हणजेच प्रत्येक कोपऱ्याकोपऱ्यात पसरतो व मग ह्या मनात फलाशेची महामारी प्रवेश करेलच कशी? ह्या साईनाथाचा तोडगा म्हणजेच ही 'लक्ष्मणरेषा' ज्या मनाच्या सर्व दिशांना ह्या साईनाथाचे लाभेवीण प्रेमाचे पीठच पसरले आहे, त्या मनात फक्त साईनाथाचे प्रेमच प्रवेश करणार आहे व तेही सर्व दिशांनी. मग तेथे ह्या साईनाथाशिवाय दुसरे कोण असणार?

मला फक्त एकच करावयास हवे. ह्या मनाच्या गावी वसणाऱ्या चार बायकांनी अन्तर्मनरूपी द्वारकामाईतील साईनाथाच्या दळणाच्या कार्यात सहभागी होऊन मग बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे मनाच्या शिवेवर म्हणजेच मनाच्या सर्व दिशांना हे पीठ टाकावयास हवे. ह्या मनाच्या गावी वसणाऱ्या चार बायका पुढीलप्रमाणे:-

१) उत्कट प्रीति
२) खात्री
३) सक्रियता
४) आज्ञापालननिष्ठा

शिरडीतील चार बायका ह्या चार गुणांच्या निदर्शक आहेत. बाबा दळत आहेत हे कळल्याकळल्याच, 'बाबांना दळणाचे कष्ट आम्ही असताना का घ्यावे लागत आहेत? आम्ही लगेच जाऊन माझ्या बाबाला दळू न देता स्वत: दळू' ह्या उत्कट प्रीतिने ह्या बायका लगोलग द्वारकामाईत धावल्या व तातडीने जाऊन बाबांकडून खुंटा हुसकावून घेऊन स्वत: दळू लागल्या. बाबा त्यांच्याशी भांडले तरीही त्यांची प्रीति जराही ढळली नाही, उलट बाबांची गीते गात त्या प्रेमाने दळतच राहिल्या. बाबांच लीला वर्णन करणारी गीते ह्या बायकांच्या उत्कट प्रेमातूनच प्रकटली होती. पुढे हेमाडपंत सांगतात-

**काय त्या बायांचा प्रेमा तरी ।**
**काय तयांचे प्रेमाची माधुरी ।**

**निर्मळ प्रेमाचि कवन करी ।**
**विद्वत्ता न करी कवनास ॥**

*- श्रीसाईसच्चरित १०/७८*

त्याचप्रमाणे बाबांवर त्यांचा असणारा पूर्ण भरोसा ही दुसरी महत्त्वाची गोष्ट. 'खात्री' हा सर्वात मोठा गुण त्यांच्याठायी आहे. माझा बाबा दळावयास बसला आहे म्हणजे नक्कीच ते सर्वात महत्त्वाचे काम आहे, ही त्यांची खात्री आहे. माझा हा साईनाथ जे काही करतो ते व 'सत्य-प्रेम-आनन्द' ह्या सूत्रानेच, ही त्यांची पूर्ण खात्री आहे, म्हणूनच त्यांच्या मनात बाबा का दळत आहेत? वगैरे प्रश्न नाहीत. बाबा जे करत आहेत, ते १०८% उचितच आहे व ते करण्यात बाबांचा यत्किंचितही स्वार्थ नसून बाबा आपल्या कळवळ्यापोटीच, आपल्या उद्धारासाठीच करत आहेत अशी त्यांची ठाम खात्री आहे.

तिसरी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे सक्रियता. बाबा कसे दळतात, का दळतात, पुढे काय करतात ह्या बघ्याच्या दृष्टीकोनातून ह्या चार बायका तिथे जात नाहीत, तर माझ्या बाबाच्या कार्यात मी माझ्या पूर्ण क्षमतेने सक्रिय राहणारच ह्या भावाने त्या दळणाच्या कार्यात सामील होतात व 'माझ्या बाबाला कष्ट नको, आम्ही परिश्रम करू' ह्या प्रेममय सक्रियतेने त्या कार्य पूर्णत्वास नेतात. हातावर हात ठेवून न बसता माझ्या कुवतीनुसर मी सद्गुरुंच्या कार्यात सक्रिय होऊन स्वत:ला झोकून देणार हीच त्यांची क्रियाशील प्रेमवृत्ती आहे, सेवा आहे.

सर्वात महत्त्वाची चौथी गोष्ट म्हणजे आज्ञापालननिष्ठा. जेव्हा बाबा सांगतात की सगळेच्या सगळे पीठ शिवेच्या ओढ्याकाठी नेऊन टाका, तेव्हा त्या चौघीही बाबांच्या आज्ञेचे चोख पालन करतात. 'बाबा, एवढे पीठ दळले, मग आता ते फुकट कशाला घालवायचचे? शिवेवर टाकून काय होणार? वगैरे प्रश्न किंवा शंका-कुशंका त्यांच्या मनासही शिवत नाही. बाबा सांगतात तसेच्या तसे त्या त्या वेळी करणे, बाबांची आज्ञा तंतोतंत पाळणे हेच सर्वात महत्त्वाचे आहे.'

उत्कष्ट प्रीति, खात्री, सक्रियता व आज्ञापालननिष्ठा ह्या चार बायका आपल्या मनाच्या गावी जेव्हा ह्या दळणाची कथा जिवंत करतील म्हणजेच ह्या साईनाथाच्या लीलेतील ह्या चार लेकी जेव्हा मनात क्रियाशील होतील, तेव्हा हा डॉक्टर साईनाथ फलाशेच्या महामारीचा पुरता बीमोड करून गावाला म्हणजेच मनाला 'शान्तत्व' प्रदान करेल. साईसच्चरिताची ही कथा आपल्या मनात केव्हा घडणार? उत्तर सोपे आहे - जेव्हा मी ह्या डॉक्टर साईनाथांवर पूर्ण भरोसा ठेवून त्यांना शरण जाईन तेव्हाच. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



**शिरडीतील लोक महामारीच्या संभाव्य संकटामुळे पुरते घाबरले होते, गावातील प्रत्येकाच्या मनात ही अशांतता भयामुळेच आली होती. गावातील प्रत्येक घरात कॉलराचे जंतू शिरले नसतील, पण प्रत्येकाच्या मनात मात्र भयाच्या भयानक रोगजंतूंचा प्रादुर्भाव व फैलाव जोरात झाला होता. 'भय' हाच तो आमचा 'वैरी' जो आमच्या मनाला दुबळे बनवून आमचा विकास खुंटवतो व आम्हाला अनुचिततेच्या दुष्टचक्रात अडकवतो.**

काल आपण डॉक्टर साईनाथांच्या हातोटीचा अभ्यास केला व त्याचबरोबर ही कथा माझ्या मनाच्या गावीही घडावी आणि मनातील महामारीचे समूळ उच्चाटन व्हावे ह्यासाठी मनातील चार बायका म्हणजेच चार वृत्ती कोणत्या ह्याचाही अभ्यास केला. साईंचे उत्कट प्रेम, साईंची पूर्ण खात्री, साईसेवेत सक्रियता आणि साईची आज्ञा पाळण्यात पूर्ण निष्ठा, ह्या चार गोष्टी आमच्या जीवनात ही दळणाची कथा प्रकट करणाऱ्या आहेत, हे आपण पाहिले.

त्यावेळी सर्वत्र 'कॉलरा'ची जबरदस्त साथ होती. त्यावेळी त्यावर आजच्यासारखे उपाय नसल्याने मृत्युमुखी पडणाऱ्यांची संख्याही जास्त होती. शिरडीतील सर्वजण ह्या महामारीच्या संकटामुळे भेदरून गेले होते. कॉलराची लागण किती लोकांना झाली ते नक्की माहीत नसेल, पण भयाची लागण मात्र प्रत्येकाला झालेलीच होती. प्लेग, कॉलरा वगैरे साथीच्या रोगांची नावे जरी ऐकली तरीही साहजिकच भय मनाचा ताबा घेते. कॉलराची लागण झालेल्यांच्या संख्येच्या मानाने भयाची लागण झालेले अनेक पटीने जास्त होते. कॉलरा मोजक्याच लोकांना झाला असेल, पण भयाने मात्र प्रत्येकाचे मन पोखरले होते.

• मृत्यूचे भय तर प्रत्येकाला वाटणे साहजिकच आहे, पण केवळ तेवढेच 'भय' माणसाला नसते, तर अनेक प्रकारची भये आम्हां सामान्य संसारी माणसांना वारंवार ग्रासत असतात. अपघाताचे, रोगाचे, वाईट शक्तींचे जसे भय असते तसे नोकरी-व्यवसायातील अनेक प्रकारचे भयही असतेच. सर्वात मोठे म्हणजे अशाश्वततेचें भय असते. उद्याच के वळ नव्हे, तर पुढच्या क्षणाला काय होईल आणि कोणते संकट आ वासून पुढे उभे राहील ह्याची भीती प्रत्येकाला असते. संसार करतानाही कौटुंबिक, आर्थिक समस्यांचे भयही सामान्य माणसास असते. सर्वात महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे हे भय ज्याचे त्यालाच भेडसावत असते व ते कुणाबरोबर share करून विभागून कमी करता येत नाही, ते ज्याचे त्यालाच भोगावे लागते. ह्या भयाने पोखरल्यानेच मन दुर्बल होते व असे दुबळे मन कधीच कुठल्याच क्षेत्रात प्रगती करू शकत नाही.

हा डॉक्टर, माझा हा सद्गुरु साईनाथ चिकित्सा करतो, ती ह्या मनाचीच. शिरडीतील लोक महामारीच्या संभाव्य संकटामुळे पुरते घाबरले होते, गावातील प्रत्येकाच्या मनात ही अशांतता भयामुळेच आली होती. गावातील प्रत्येक घरात कॉलराचे जंतू शिरले नसतील, पण प्रत्येकाच्या मनात मात्र भयाच्या भयानक रोगजंतूंचा प्रादुर्भाव व फैलाव जोरात झाला होता. 'भय' हाच तो आमचा 'वैरी' जो आमच्या मनाला दुबळे बनवून आमचा विकास खुंटवतो व आम्हाला अनुचिततेच्या दुष्टचक्रात अडकवतो.

**'गोधूम नाहीं ती महामारी ।**
**भरडावया जात्यांत वैरी ।'**

• ह्यात हेमाडपंत जो 'वैरी' उल्लेखितात, तो हाच 'भय'रूपी वैरी. 'भीती'हीच ती मारामारी आहे, जी एकदा मनाच्या गावात शिरली की अख्खे गावच्या गाव फस्त करते म्हणजेच मनाचे सामर्थ्य कमी-कमी करते, मनोदौर्बल्य देते. अशा दुबळ्या मनाकडून मग चुकांवर चुका होतात. दुबळे मन चुकीच्या कल्पनांच्या आहारी जाते, वास्तवाचे भान सुटते, निरीक्षणशक्तीचा वापर न करता चुकीच्या चष्म्याने बघू लागते आणि उचित-अनुचित न कळल्याने चुकीचे निर्णय घेते. आत्मविश्वास गमावून बसल्याने कुठलीच गोष्ट धड करता येत नाही आणि चंचलता थैमान घालू लागते. मग त्यातून अपयश, वैफल्याने रूक्षता येते, तुसडेपणा येतो, षड्रिपू उफाळतात, मत्सर तर प्रचंड वाढतो आणि लंकत्वाकडे वाटचाल वेगाने सुरू होते.

आज मानसोपचारतज्ञही ह्या भीतीलाच मानसिक रोगांचे मुख्य कारण असल्याचे सांगत आहेत. येथे डॉक्टर साईनाथही ह्या भयरूपी वैऱ्यालाच जात्यात भरडत आहेत म्हणजेच शिरडीच्या लोकांच्या मनातील भय बाबांनी ह्या लीलेने पूर्णपणे भरडून टाकले, समूळ नष्ट केले. बाबांच्या ह्या पहिल्या अध्यायाची कथाच हा डॉक्टर साईनाथ प्रत्येक भक्ताच्या मनातील महामारी म्हणजे भीतीचा नाश करून प्रत्येकाला मनःसामर्थ्य कसा प्रदान करतो हेच सुस्पष्ट करते. ह्या लीलेमुळे शिरडीच्या लोकांच्या मनात ठाम विश्वास उत्पन्न झाला की महामारी कितीही मोठी असो, पण माझ्या बाबापुढे ती अणुच्या अणुभरही नाही. माझ्या बाबांनी शिवेवर साधे गव्हाचे पीठ टाकून ह्या महामारीचे समूळ उच्चाटन केले, आता आम्हाला भीती ती कसली? रोग कितीही मोठा का असेना, अदभुत हातोटी असणारा हा धन्वन्तरि साईनाथ असताना मला घाबरायचे कारणच काय? हेमाडपंत म्हणूनच म्हणतात की बाबांच्या ह्या लीलेने 'गांवास शान्तत्व लाभलें ॥'

ह्याचाच अर्थ मनःशान्ति देणारा फक्त हा एकमेव डॉक्टर सद्गुरुरायाच आहे. मनःसामर्थ्याशिवाय मनःशान्ति नाही आणि मनःशान्ति नसेल तर बाकी सर्व कितीही मिळाले तरी उपयोग नाही. मनाचे स्वास्थ्य, मनाचे आरोग्य म्हणजेच मनःशान्ति आणि 'भय' हीच मनाची महामारी, हा डॉक्टर साईनाथच केवळ भयाचे समूळ उच्चाटन करून मनःसामर्थ्यदाता बनून माझ्या जीवनात मनःशान्ति बहाल करणारा आहे.

साधे उदाहरण घेऊ. जेव्हा आम्ही आमच्या आजारात आमच्या फॅमिली डॉक्टरांकडे जातो, तेव्हा डॉक्टर आमच्या रोगावर उपचार करतातच, पण मुख्य म्हणजे आपल्या मनात असलेली भीती काढून टाकतात. डॉक्टरांचे आश्वासक बोल ऐकताच आपला रोग ९९ टक्के तेथेच बरा होतो कारण डॉक्टरांना भेटल्यावर मनातील भीती संपलेली असते. मग इथे तर हा विश्वाचा डॉक्टर साईनाथ आम्हाला मनःसामर्थ्य प्रदान करून मनाचे स्वास्थ्य म्हणजेच मनःशान्ति देणारा आहे, फक्त आम्हाला आमच्या ह्या डॉक्टरवर पूर्ण विश्वास हवा.

**मनःसामर्थ्याशिवाय मनःशान्ति नाही आणि मनःशान्ति नसेल तर बाकी सर्व कितीही मिळाले तरी उपयोग नाही. मनाचे स्वास्थ्य, मनाचे आरोग्य म्हणजेच मनःशान्ति आणि 'भय' हीच मनाची महामारी, हा डॉक्टर साईनाथच केवळ भयाचे समूळ उच्चाटन करून मनःसामर्थ्यदाता बनून माझ्या जीवनात मनःशान्ति बहाल करणारा आहे.**

पुढे ११ व्या अध्यायात जेव्हा शिरडी गावावर प्रचंड मोठे अस्मानी संकट कोसळते, तेव्हा अख्खी शिरडी द्वारकामाईच्या छत्राखाली, बाबांच्या चरणी एकवटते. आता सर्वांना पुरते ठाऊक आहे की ह्या जगातील सर्वच्या सर्व संकटे जरी एकाच वेळेस आली, तरीही ती आपल्या साईनाथापुढे कणाचा कणही नाहीत, त्यामुळे आम्हाला घाबरण्याचे कारण नाही. आम्ही सामान्य माणसे आहोत. वीजांचा कडकडाट, ढगफुटी वा अन्य अन्तर्बाह्य आपत्तींच्या वेळेस थोडीफार धाकधूक आम्हाला वाटणारच, पण आम्ही कोणत्याही कितीही मोठ्या आपत्तीपुढे डगमगणार मात्र नाही कारण आम्हाला माहीत आहे की आमचा हा साईनाथ आमचा प्रतिपाळ करणारच, आम्हाला घाबरून जायचे कारण नाही. 'मी तुला कधीच टाकणार नाही' हे ह्याचे ब्रीद हा राखतोच. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

हेमाडपंत पहिल्या अध्यायाच्या सुरुवातीसच आम्हांला सावध करत आहेत की हा सहजसिद्ध साईनाथ कसा आहे, ते नीट ओळखा. महामारीचा नाश करायला पीठ हवे, म्हणून बाबांनी हवेतून पीठ काढले नाही की ज्वारीचे गहू करून व गव्हाचे चमत्काराने पीठ केले नाही. बाबांनी स्वतःच्या हाताने गहू दळूनच, मानवदेहाच्या मर्यादा पूर्णपणे राखूनच पीठ तयार केले.

*एके दिवशीं सकाळीं जाण।*
*बाबा करोनि दंतधावन।*
*सारोनि मुखप्रक्षाळण।*
*मांडूं दळण आरंभिलें॥*

दळणाच्या कथेची सुरुवातीची ओवी वाचताच आपल्या चटकन लक्षात येते की हा साईनाथ मानवदेहाच्या सर्व मर्यादा तंतोतंत पाळून ही लीला करत आहे. पुढे सर्व ओव्यांमध्ये ह्या साईनाथाचे मर्यादापुरुषोत्तमस्वरूपच आपल्या लक्षात येते. एका सर्वसामान्य माणसाला जर दळावयाचे असेल तर तो जसा प्रत्येक गोष्ट करेल, त्याचप्रमाणे साईनाथही येथे कृती करत आहेत.

सकाळी उठल्यावर जसे माणूस दात घासेल, तोंड धुवेल, त्याप्रमाणेच हा माझा साईनाथही सकाळी उठून त्याच क्रिया करत आहे. 'सहजता' हा ह्या साऱ्या कथेत बाबांचा विलक्षण गुण दिसून येतो. महामारीचा नाश करण्यासाठी बाबा अत्यंत सहजतेने सर्व क्रिया करतात. स्वतः 'साक्षात ईश्वर'! असूनही मानवदेह धारण केल्यावर मानवाच्या आचरणाप्रमाणे बाबाही वागताना दिसतात. 'साई' म्हणजे साक्षात 'ईश्वर'! पण जेव्हा हा परमात्मा मानवाची काया धारण करतो, तेव्हा तो एक मानव म्हणूनच आपले व्यवहार करतो, मर्यादेचे सदैव भान राखूनच हा माझा साईनाथ सर्व लीला अगदी सहजतेने करतो. हा 'सहजसिद्ध' खरे तर सर्व योगशक्तींचा स्वामी आहे, ह्याला सर्व सिद्धी अंकितच आहेत. माणसाला सिद्धी मिळवाव्या लागतात व ह्या सिद्धी प्राप्त झाल्यावर त्या कधी माणसाचा ताबा घेतात, ते माणसाला कळतही नाही. योगमार्गातील ह्या सिद्धी म्हणजेच मनरूपी इन्द्राच्या दरबारात नाचणाऱ्या अप्सरा. ह्या अप्सराच माणसाला मोहात पाडतात, नाचवतात व त्यामुळे पतन होऊन पथभ्रष्ट होण्याची पाळी येते, ह्या सिद्धींच्या मोहपाशात न अडकता योगमार्गाचा पुढचा प्रवास करणे अत्यंत कठीण आहे, म्हणूनच आमच्यासारख्या सामान्य माणसांसाठी ह्या साईनाथाचा 'पिपीलिकापंथ' हाच सर्वथा श्रेयस्कर आहे. 'सहजसिद्ध' फक्त एकमेव हा साईनाथच आहे. बाबांच्या अरुंद फळीवरील शयनाची कथा आपण जाणतोच व ते फक्त बाबाच करू शकतात.

'नाना, कांदा पचनी पडेल त्यानेच खावा,' ह्या वाक्याद्वारे बाबांनी नाना चांदोरकरांसमोर त्या योग्यास हेच मर्म सांगितले. ह्या सिद्धींनाच केवळ नव्हे, तर सर्वकाही पचविण्याची ताकद फक्त ह्या एका सहजसिद्ध साईनाथाकडेच आहे, येरागबाळ्याचे ते काम नाही. ह्या सहजसिद्धाची विलक्षण सहजताच येथे हेमाडपंत आम्हांला सांगतात.

बाबांना महामारीला संपविण्यासाठी, शिरडीत येण्यापासून रोखण्यासाठी गहू दळायचे होते व त्याचे झालेले पीठ शिवेवर टाकायचे होते. ह्या कार्यासाठी, पीठ निर्माण करताना बाबांनी एका मानवाप्रमाणेच पीठ निर्माण केले. बाबांनी स्वतः हातात सूप घेऊन गहू काढले, स्वतः गोणती पसरून वर जाते ठेवले, खुंटा घट्ट केला व गहू दळून पीठ बनविण्यास सुरुवात केली. बाबांनी कुठेही हवेतून हात फिरवून पीठ काढले नाही की अन्य कोणत्याही सिद्धीचा वापर केला नाही. एका मानवाप्रमाणे दळण्याच्या क्रियेद्वारेच पीठ प्राप्त केले. इथेच हेमाडपंत पहिल्या अध्यायाच्या सुरुवातीसच आम्हांला सावध करत आहेत की हा सहजसिद्ध साईनाथ कसा आहे, ते नीट ओळखा. महामारीचा नाश करायला पीठ हवे, म्हणून बाबांनी हवेतून पीठ काढले नाही की ज्वारीचे गहू करून व गव्हाचे चमत्काराने पीठ केले नाही। बाबांनी स्वतःच्या हाताने गहू दळूनच, मानवदेहाच्या मर्यादा पूर्णपणे राखूनच पीठ तयार केले.

*सर्व सामान्य मनुष्य प्रत्येक क्रिया लाभापोटी करतो तर माझा साईनाथ प्रत्येक लीला लाभेवीण प्रेमापोटी करतो. सामान्य माणसाच्या मनात प्रत्येक क्रिया करताना अनेक विचार चालू असतात व त्या सर्व कल्पना म्हणजे फलाशाच असतात. पण हा माझा साईनाथ सदैव परमेश्वराचा म्हणजेच दत्तगुरुंचा जप करत फलाशाविरहित निष्काम कर्मयोगाचे आचरण सदैव करत असतो. सामान्य माणसाचे कर्म भावनांमध्ये गुरफटून चाललेलं असते, तर हा सद्गुरुराया शुद्ध प्रेमभावाने प्रत्येक लीला करत असतो. म्हणूनच सामान्य माणसाच्या कृतीला 'कर्म' असे म्हणतात तर सद्गुरुंच्या कृतीला 'लीला' असे म्हणतात.*

हेमाडपंत येथेच आमच्या डोळ्यात झणझणीत अंजन घालतात व दृष्टि स्वच्छ करतात. खरा सद्गुरु कसा असतो, ह्याचे चपलख वर्णन इथेच ते करतात. खरा सद्गुरुराजा कधीही हातचलाखी करून किंवा लोकांचे डोळे दिपविण्यासाठी चमत्कारांचे देखावे मांडून सर्वसामान्यांच्या डोळ्यात धूळ फेकत नाही. खरा सद्गुरु करतो ती 'लीला', त्याच्या सहजतेतून भक्तांच्या, भोळ्या भाविकांच्या अकारण कारुण्याने घडणारा प्रेममय 'पुरुषार्थ'! खरा सद्गुरु हवेतून उदी-अंगारा काढून किंवा कोंबडीची बकरी वा बकरीची कोंबडी करून जादूचे खेळ दाखवून स्वतःचे देव्हारे माजवत नसतो. खरा सद्गुरु असले दांभिक चमत्कार करत नाही, तर तो सहज लीला करत असतो. साईसच्चरितात आपण ज्यांना चमत्कार म्हणतो, त्या माझ्या ह्या साईनाथाच्या सहज लीला आहेत व त्या प्रत्येक लीलेमागे फक्त आपल्या भक्तांच्या कैवारापोटी, भक्तांचा जीवनविकास व्हावा म्हणून ह्या साईमाऊलीची प्रचंड तळमळ आहे. बाबांचे प्रेम व त्यातून प्रकटणारी, भक्तांच्या कणवेने घडणारी लीला आमच्या बुद्धिपलीकडची आहे, अचिन्त्य व अतर्क्य आहे म्हणून आम्ही त्याला चमत्कार म्हणतो. पण खरं तर त्या प्रत्येक लीलेत ह्या सहजसिद्ध साईनाथाचे प्रत्येकावर, अगदी पाप्यातल्या पाप्यावरही असणारे सहज प्रेमच आहे. त्यामुळे जर कोणी स्वतःला सद्गुरु घोषित करून, जादूचे खेळ मांडून, हातचलाखी करून, भक्तीचे ढोंग व पाखंड माजवून स्वतःचे खिसे भरण्यासाठी सर्वसामान्यांना फसवत, लुबाडत असेल आणि स्वतःच्या तुंबड्या भरत असेल तर तो सद्गुरुच काय, एक मानव म्हणून घ्यायलाही नालायकच आहे. माणसाचे कातडे पांघरलेला राक्षसच असले विकृत चाळे करून जगाला भुलवू शकतो, असा दुष्कर्मा 'मायावी' जातुधानच असतो. खरा सद्गुरु कसा असतो, ते हेमाडपंत ह्या कथेच्या प्रारंभीच आम्हांला सांगतात.

कोणत्याही चमत्कारातून पीठ निर्माण न करता भक्तांच्या प्रेमापोटी हा साईनाथ स्वतः एका मानवाप्रमाणे दळूनच पीठ तयार करतो व त्या पिठाचा अद्भुत प्रभाव आपण अनुभवतोच. एका माणसाचे दळणे आणि बाबांचे दळणे ही वरकरणी एकच क्रिया वाटत असली तरी त्यात जमीन-अस्मानाचा फरक आहे.

सर्वसामान्य मनुष्य प्रत्येक क्रिया लाभापोटी करतो तर माझा साईनाथ प्रत्येक लीला लाभेवीण प्रेमापोटी करतो. सामान्य माणसाच्या मनात प्रत्येक क्रिया करताना अनेक विचार चालू असतात व त्या सर्व कल्पना म्हणजे फलाशाच असतात. पण हा माझा साईनाथ सदैव परमेश्वराचा म्हणजेच दत्तगुरुंचा जप करत फलाशाविरहित निष्काम कर्मयोगाचे आचरण सदैव करत असतो. सामान्य माणसाचे कर्म भावनांमध्ये गुरफटून चाललेलं असते, तर हा सद्गुरुराया शुद्ध प्रेमभावाने प्रत्येक लीला करत असतो. म्हणूनच सामान्य माणसाच्या कृतीला 'कर्म' असे म्हणतात तर सद्गुरुंच्या कृतीला 'लीला' असे म्हणतात. सामान्य मनुष्याचे कर्म पूर्णपणे निर्दोष कधीच असत नाही तर सद्गुरुरायाच्या लीलेत कधीही कुठलाही दोष असूच शकत नाही.

बाबांनी फक्त आणि फक्त अकारण कारुण्यापोटी महामारीचा नाश व्हावा ह्यासाठी दत्तगुरुंचा जप करत, दत्तगुरुंकडे प्रार्थना करत दळणाची लीला केली व बाबांच्या ह्या प्रेमभावानेच त्या पिठामध्ये महामारीचा नाश करण्याचे सामर्थ्य सहजच उत्पन्न झाले. हा साईनाथच एकमेव 'सत्यसंकल्प' असल्याने त्याने केलेला संकल्पच सत्यात उतरला व पिठामुळे महामारीचा विनाश झाला.

'रामु सत्यसंकल्प प्रभु सभा कालवस तोरी।' हे बिभीषणाने रावणाला सांगितलेले सत्य सर्वांनी सदैव ध्यानात ठेवावयास हवे. माझा हा साईनाथच फक्त 'सत्यसंकल्प-प्रभु' आहे म्हणूनच बाबांनी जो संकल्प केला, तो सत्य झालाच. हेमांडपंत ह्या कथेद्वारे बाबांचे 'सत्यसंकल्प-प्रभु' स्वरूप आम्हांला सांगत आहेत. आमच्या जीवनातील सर्व स्तरांवर महामारीचा नाश होण्यासाठी आम्हांला आमच्या जीवनात ह्या 'सत्यसंकल्प-प्रभु' असणाऱ्या साईनाथास हृदयसिंहासनी माझा राजाधिराज म्हणून आरूढ होण्याची प्रार्थना करावयास हवी. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी





काल आपण ह्या 'सहजसिद्ध', 'सत्यसंकल्प-प्रभु' साईनाथांच्या 'सहज' गुणाचा अभ्यास केला व त्याचबरोबर फक्त साईनाथांचाच संकल्प सत्य असल्याचेही अभ्यासले. अनन्यसत्यस्वरूप महाशेष ज्याचा आधार व छत्र आहे म्हणजेच सत्यातच ज्याचा निवास सदासर्वदा आहे. असा हा परमात्माच 'सत्यसंकल्प-प्रभु' आहे. दळणाच्या लीलेत गव्हाच्या पिठाने भयंकर अशा महामारीचा बीमोड होण्यामागे साईनाथांचा सत्यसंकल्पच आहे हेच येथे आपल्याला उमगते. हेमाडपंतही आपल्याला हेच सांगतात की गव्हारोगाचा काय संबंध? ह्या गव्हाच्या पिठाने ह्या महामारीला विराम मिळण्याच्या घटनेतील कार्यकारण भाव कसा काय जुळवायचा? पण हेमाडपंत ठामपणे हेदेखील सांगतात की ह्या गव्हाच्या पिठानेच महामारीचा बीमोड झाला हेच पूर्ण सत्य मी अनुभवले आहे. म्हणजेच हयात हेमाडपंतांना बाबांचे 'सत्यसंकल्प-प्रभु' स्वरूपच आम्हांला दर्शवायचे आहे.

पाहोनि दळणाचा देखावा ।
कौतुक वाटलें माझिया जीवा ।

कैसा कार्यकारणभाव जुळवावा ।
ताळा मिळवावा हा कैसा ॥

काय असावा हा अनुबंध ।
गव्हां-रोगाचा काय संबंध ।

पाहूनि अतर्क्य कारण निर्बंध ।
वाटलें प्रबंध लिहावा ॥

*- श्रीसाईसच्चरित १/ १३७ व १३८*

हेमाडपंतांनी ह्या दळणाची कथा सर्वात पहिल्या अध्यायात वर्णन करून ह्या कथेनेच साईसच्चरित लेखनाच्या इच्छेचा 'उद्भव' झाला आहे असे स्पष्ट लिहिले आहे. हेमाडपंतांना ह्यातून बाबांचा 'सत्य-संकल्प' आम्हांला सांगायचा आहे. दळणाच्या लीलेत जसा हा साईनाथाचा सत्यसंकल्पच कार्यकारी झाला आहे, तसाच ह्या साईसच्चरिताच्या लेखनाचा संकल्पही ह्या साईनाथाचाच असल्याने ह्या साईसच्चरिताच्या प्रकटनामागेही साईंचीच अद्भुत लीला आहे. हेमाडपंतांच्या मनात हाच दृढ भाव आहे की ह्या श्रीसाईसच्चरिताचा संकल्प माझा नसून साक्षात माझ्या ह्या परमात्म्याचाच, ह्या साईनाथाचाच आहे म्हणूनच तो सत्यात उतरला आहे. साईसच्चरित लेखनाची इच्छा माझ्या मनात उत्पन्न व्हावी हादेखील साईंच्या सत्यसंकल्पाचाच प्रथम भाग आहे, बाबांच्या सत्यसंकल्पातूनच माझ्या मनात ही इच्छा अंकुरित झाली आहे.

हेमाडपंत साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायातच 'श्रीसाईसच्चरित' हा माझ्या साईनाथाचाच 'सत्यसंकल्प' आहे. 'ह्या हेमाडपंतांकडून हे साईसच्चरित कसे लिहिले गेले? मज पामराकडून हे अद्भुत कार्य कसे घडले?' हेमाडपंत स्वतःलाच हा प्रश्न विचारून सांगत आहेत की खरोखरच माझ्याकडून श्रीसाईसच्चरिताची विरचना व्हावी ह्यातील कार्यकारण संबंध कसा काय जुळवू? पहिल्या अध्यायातील ह्या कथेशी ५२ व्या म्हणजेच हेमाडलिखित शेवटच्या अध्यायातील हेमाडपंतांचा भाव जुळवल्यास आपणास हेमाडपंतांना आम्हांला साईंच्या सत्यसंकल्पाबद्दल जे प्रतिपादन करावयाचे आहे, ते सुस्पष्ट होते. हेमाडपंतांच्या ५२ व्या अध्यायातील सर्व ओव्याच भक्तिपथाचे सर्वोच्च शिखर आहेत. त्यातील 'साईंचा सत्यसंकल्प म्हणजेच हे 'साईसच्चरित' आहे व माझ्या मनात साईसच्चरित लेखनाची इच्छा दळणाच्या लीलेस न्याहाळताच उद्भवणे हा साईंच्या सत्यसंकल्पाचा पहिला अंकुर आहे' ह्या भावास सुस्पष्ट वर्णित करणाऱ्या हेमाडपंतांच्या ओव्या आपण पाहू.

म्हणूनि हेमाड अनन्य शरण।
दृढ धरी सद्गुरुचरण।

चुकवी पुनर्जन्ममरण।
ऐसें निजोद्धरण संपादी॥

ही काय थोडी कृति अघटित।
भक्त उद्धराया असंख्यात।

निर्माण केलें हें निजचरित।
हेमाड निमित्त करूनियां॥

हें श्रीसाईसमर्थचरित।
व्हावें मज हातें हें अघटित।

ना तों साईकृपे विरहित।
पामरा मज अघटित हें॥

नाही फारा दिसांचा सहवास।
नाही संत ओळखण्याचा अभ्यास।

अंगीं न शोधक दृष्टीचें साहस।
देखणें अविश्वासपूर्वक॥

कधीं न केली अनन्यभावें उपासना।
कधीं न क्षणभर बैसलों भजना।

ऐसिया हस्तें चरितलेखना।
करवूनिया जना दावियलें॥

साधावया निजवचनार्थ।
साईच आठवूनि देती हा ग्रन्थ।

पुरवूनि घेती हा निजकार्यार्थ।
हेमाड हा व्यर्थ नांवाला॥

मशकें काय उचलावा मेरू।
टिटवी जें उपसावा सागरू।

परी पाठीं असता सद्गुरु।
अद्भुत करणी घडविती॥



हेमाडपंत म्हणतात की ही दळणाची लीला बाबांनी माझ्या जीवनात घडवून हे साईसच्चरित प्रकटविले. माझ्या जीवनात बाबांनी जात्याच्या दोन तळींची सांगड घातली, खालची तळी म्हणजे श्रद्धा आणि वरची तळी म्हणजे सबूरी. श्रद्धेची तळी भक्कम स्थिर ठेवून सबूरी सदैव कार्यकारी करविणारा माझा बाबाच. हे कथांचे दळण व्हावे म्हणून जात्याचा खुंटा ठोकून घट्ट करणारा माझा बाबाच. अनन्यतेचा हा खुंटा बाबांनीच घट्ट केला आणि माझ्या जीवनात बाबांची दळणाची लीला सुरू झाली.

ह्या ओव्या वाचल्यावर अधिक काही सांगण्याची गरजच उरत नाही. साईंच्या सत्य-संकल्पाचेच स्पष्टीकरण येथे करत आहेत. मानवाच्या संकल्पातून जे कार्य होते, ते पूर्ण नसते, जसा प्रभाव करणारे व्हायला हवे, तसे होत नाही. पण जेव्हा परमात्मा संकल्प करतो, तेव्हाच तो सत्यात उतरलेला असतोच, परिपूर्ण झालेला असतोच व त्याचा परिणाम, प्रभाव जसा जिथे जेवढा व्हायला हवा, तसा अगदी अचूकपणे होतच असतो.

हेमाडपंत म्हणतात की ही दळणाची कथा व साईसच्चरित ग्रन्थ-कथा वेगळ्या नाहीत कारण ह्यात माझ्या बाबांचाच सत्यसंकल्प आहे. बाबांच्या लीलांमध्ये कार्यकारण भाव शोधत बसू नका, प्रत्येक लीलेत बाबांचा जो सत्यसंकल्प आहे तो शोधा म्हणजेच सत्य, प्रेम, आनंद व पावित्र्य शोधा, लाभेवीण प्रेम शोधा, अकारण कारुण्य शोधा, अपरंपार कृपा शोधा.

साईसच्चरितातील कथांचे दळण स्वतः हा माझा साईनाथच दळतो आहे. पहिल्या अध्यायात जसे गहू दळले तसेच इथे अक्षरे दळतो आहे, माझा हात धरून गिरवतो आहे. हेमाडपंत म्हणतात की ही दळणाची लीला बाबांनी माझ्या जीवनात घडवून हे साईसच्चरित प्रकटविले. माझ्या जीवनात बाबांनी जात्याच्या दोन तळींची सांगड घातली, खालची तळी म्हणजे श्रद्धा आणि वरची तळी म्हणजे सबूरी. श्रद्धेची तळी भक्कम स्थिर ठेवून सबूरी सदैव कार्यकारी करविणारा माझा बाबाच. हे कथांचे दळण व्हावे म्हणून जात्याचा खुंटा ठोकून घट्ट करणारा माझा बाबाच. अनन्यतेचा हा खुंटा बाबांनीच घट्ट केला आणि माझ्या जीवनात बाबांची दळणाची लीला सुरू झाली.

चार बायकांकडून बाबांनी दळून घेतले म्हणजेच माझ्या अन्तःकरणचतुष्ट्याकडून चित्त-अहंकार-बुद्धी व मन ह्यांच्याकडून हे कार्य साईंनीच करवून घेतले व अवघ्या देहाच्या कानाकोपऱ्यात ह्या कथांच्या भावार्थरूपी पिठाला पसरविले. बाबांनी गव्हाच्या जागी माझा अहंकार जात्यात भरडला आणि शारण्यभावाचे पीठ माझ्या मनात भरभरून पसरविले. बाबांनीच स्वतः पुरुषार्थ करून हे श्रीसाईसच्चरित लेखनाचे दळण दळले, स्वतः अस्तन्या वर सारून पाय पसरून माझ्या द्वारकामाईत, अन्तर्मनात बाबांनी ही लीला केली. माझ्या बाबाच्या पायाला लागलेला पिठाचा एक कण एवढाच मी आहे, अवघा माझ्या बाबाचाच. हेमाडपंत इथेच पहिल्या अध्यायातच बाबांना 'लोटांगण' घालते झाले.

पहिल्या अध्यायात दळणाचीच कथा का? ह्याचे उत्तर आम्हाला आजच्या अभ्यासाने उमगलेच असेल. अहंकाराचे गहू दळून ह्या कथांचे पीठ आम्हांला बाबांनी दिले आहे, जे आमच्या महामारीचा म्हणजेच जन्ममरणाच्या फेऱ्याचा नाश करण्यास पूर्ण समर्थ आहे. हे अवघे श्री साईसच्चरीत हा माझ्या ह्या साईनाथाचाच सत्यसंकल्प आहे हेच पहिल्या अध्यायात हेमाडपंत ठामपणे सांगतात व बाबांचा संकल्प हा सत्यसंकल्प असल्यानेच तो नदीचा उद्गम ही आहे आणि तेच नदीचे मुखही! कारण जेव्हा हा संकल्प हा साईनाथ करतो तेव्हाच तो उगम पावतो आणि तेव्हाच तो परिपूर्णही झालेलाच असतो. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

बाबा तर महामारीचे निर्दळण करण्यास समर्थ आहेतच. मला ह्या कथेतून काय शिकायला हवे? तर ते म्हणजे मनातील सारे संकल्प-विकल्प सोडून फक्त हा माझा साईच सत्यसंकल्प प्रभू आहे ह्या ठाम निश्चयाने व पूर्ण विश्वासाने साईंच्या कार्यात माझ्या पूर्ण क्षमतेने सामील व्हायला हवे. साईंच्या प्रेमाने साईलीला गात, साईनाम घेता घेता उपासना करता करता हाताने सेवा करत रहायला हवे. हे कार्य करताना माझ्याकडून काही चूक झाली तरीहा माझा साईनाथ वेळीच त्याबद्दल मला समज देतोच, ही खूणगाठ घट्ट बांधून कार्य करत रहायला हवे. बाबा रागवतात ते माझ्यावर नव्हे तर ह्या क्रोध धारण करण्याने ते माझ्यातील अनुचिताचा नाश करत आहेत हे नीट लक्षात ठेवायला हवे.

काल आपण साईंच्या सत्यसंकल्पामुळेच जसे महामारीचे उच्चाटन झाले, तसेच श्रीसाईसच्चरिताचे लेखन करण्याची इच्छाही हेमाडपंतांच्या मनात उद्भवली ह्याचा अभ्यास केला. साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायात म्हणूनच हेमाडपंतांनी ही दळणाची कथा घेतली आहे, ज्याद्वारे त्यांनी साईंच्या सत्यसंकल्पस्वरूपास आम्हांला दर्शविले आहे. साईंचाच संकल्प सत्यात उतरतो, तोच अमोघ कार्यकारी आहे वे म्हणूनच मला बाकी सर्व गोष्टी सोडून माझ्या ह्या साईंनाच माझ्या जीवनात क्रियाशील होऊ द्यायला हवे, ज्यायोगे माझ्या जीवनातही सत्य, प्रेम, आनन्द व पावित्र्य प्रवाहित होईल. साईंचे सत्यसंकल्प स्वरूपच माझे सारे विकल्प नष्ट करून 'मला फक्त ह्या माझ्या साईंचेच होऊन राहावयाचे आहे' हा निश्चय प्रदान करणारे आहे. 'विकल्प' हीच महामारी आहे, जिला ह्या पहिल्या अध्यायाची कथाच समूळ विच्छेदित करते. साईंची ही 'अद्भुत' लीला परिसताच खऱ्या भाविकाच्या मनातील सारे विकल्प आपोआपच संपूर्णतः लयास जातात आणि साईंचे होऊन राहण्याचा निश्चय उदयास येतो.

हा पहिला अध्यायच अंधाराचे रूपांतर प्रकाशात करणारा आहे. विकल्पामुळेच मी ह्या प्रेमसूर्यापासून दूर जातो, रामाला विमुख होऊन संशयाच्या मिट्ट काळोखात वाट हरवून जातो आणि असत्यरूपी तमाच्या साम्राज्यात स्वतःची अधोगती करून घेतो ह्या साईसूर्यनारायणाचा सत्याचा प्रकाश सदैव सर्वांना उजळविणाराच आहे पण मीच जर विकल्पामुळे चुकीच्या दिशेला भरकटणार असेन, तर मीच माझ्या अनुचित कृतिमुळे ह्या सत्यप्रकाशापासून स्वतःला वंचित करून घेत आहे. असत्य हाच तो वैरी आहे, ज्याला येथे साई जात्यात भरडत आहेत व सत्याचा प्रकाश आपल्या भक्तांच्या जीवनात पसरत आहेत. स्वच्छ शुभ्र धवल रंगाचे पीठ हेच प्रकाशाचे रूपक आहे.

बाबा तर महामारीचे निर्दळण करण्यास समर्थ आहेतच. मला ह्या कथेतून काय शिकायला हवे? तर ते म्हणजे मनातील सारे संकल्प-विकल्प सोडून फक्त हा माझा साईच सत्यसंकल्प प्रभू आहे ह्या ठाम निश्चयाने व पूर्ण विश्वासाने साईंच्या कार्यात माझ्या पूर्ण क्षमतेने सामील व्हायला हवे. साईंच्या प्रेमाने साईलीला गात, साईनाम घेता घेता उपासना करता करता हाताने सेवा करत रहायला हवे. हे कार्य करताना माझ्याकडून काही चूक झाली तरीहा माझा साईनाथ वेळीच त्याबद्दल मला समज देतोच, ही खूणगाठ घट्ट बांधून कार्य करत रहायला हवे. बाबा रागवतात ते माझ्यावर नव्हे तर ह्या क्रोध धारण करण्याने ते माझ्यातील अनुचिताचा नाश करत आहेत हे नीट लक्षात ठेवायला हवे. बाबांचा राग हा 'अनुरागापोटीच' आहे हे सत्य मला ह्या कथेतच हेमाडपंत सांगतात. त्यामुळे बाबा रागावले तरी ते जे सांगतात त्याप्रमाणे ताबडतोब वागणे गरजेचे आहे कारण त्यातून बाबा माझी चूकही सुधारून घेत आहेत व माझी प्रगतीच साधत आहेत.

ही कथाच काय, प्रत्येक कथा वाचताना मला त्यातून स्वतः काय करायला हवे हा बोध घेणे महत्त्वाचे आहे व त्यासाठी त्या कथेतील पात्र म्हणजे मी ही भूमिका घेऊन त्यानुसार कथेचा भावार्थ समजून घ्यायला हवा. जर मी ह्या घटनेच्या वेळेस तेथे असतो तर मी कसा वागलो असतो? ह्याचा विचार करायला हवा. सर्वांत महत्त्वाचे म्हणजे कथांचे चिन्तन करणे महत्त्वाचे आहे व त्यावेळी 'मी' जर ही घटना घडताना तेथे असतो, तर काय करायला हवे आणि काय करायला नको, ह्याचेही चिन्तन व्हायला हवे. माझा 'मी' बाबांच्या पायी जिरवण्यासाठी ह्या प्रत्येक कथेत हा 'मी' जिरवायला हवा. मी त्या कथेतील प्रत्येक पात्र बनून त्या कथेत शिरायला हवे आणि त्याचबरोबर मी माझ्या भूमिकेतून त्या कथेत शिरून मला काय करायला हवे आणि काय नको ह्याचा सारासार विचार करून स्वतःमध्ये बदल घडवावयास हवेत. ह्या चिन्तनातच माझ्यातील अहंकारी 'मी' साईपायी पूर्ण विराम पावून खरा 'मी' म्हणजेच ह्या साईनाथाचा दास असा 'मी' सक्रिय होतो.

उदाहरणार्थ ह्याच कथेत हा 'मी' कसा जिरवायचा ते आपण पाहू. प्रत्येकजण आपापल्या परिने चिन्तन करून हा 'मी' जिरवू शकतो व प्रत्येकाचा 'मी' जिरवण्याचा मार्ग व त्यास लागणारा वेळ वेगवेगळा असेल, पण 'मी' जिरविण्याची दिशा साईकथांचे मनन, चिन्तन, निदिध्यास व उचित परिवर्तनासह आचरण हीच असेल आणि 'मी' जिरण्याचे स्थान एकमेव 'साईचरणच'!

ह्या कथेत आपण हा 'मी' कसा जिरवायचा ह्याचे एक उदाहरण येथे पाहू म्हणजे आपल्याला ही गोष्ट अधिक स्पष्ट होईल. आपण साईंच्या ह्या दळणाच्या लीलेचे मनन-चिन्तन करता करता 'मी' जर त्यावेळी द्वारकामाईत असतो तर कसा वागलो असतो? ह्याचा विचार करूया. सर्वप्रथम मी शिरडीत असतो तरी बाबांना सद्गुरुस्थानी मानणारा असतो का? की 'हा वेडा फकीर आहे' असे म्हणणाऱ्यांमध्ये असतो. इथे मला पहिली गोष्ट लक्षात घ्यायला हवी की मला ह्या साईनाथाच्या भक्तिमार्गावरच चालणे उचित आहे, जर मला स्वतःचा विकास साधावयाचा असेल तर. मग मी बाबांना सद्गुरुस्थानी मानणारा असतो तर बाबा दळायला बसले आहेत, हे कळताच मी धावत धावत बाबांच्या प्रेमाने बाबांचे कष्ट कमी व्हावे म्हणून बाबांच्या कार्यात सहभागी होण्यासाठी द्वारकामाईत गेलो असतो का? बाबा दळत आहेत हे कळल्यावर दळू देत, मला काय त्याचे? असा विचार करून निष्क्रिय राहिलो असतो का? द्वारकामाईत गेलो असतो तर बघ्यांच्या गर्दीतला एक म्हणून उभा राहिलो असतो की हेमाडपंतांप्रमाणे साईलीलेचे कौतुक न्याहाळत साईचरणी अधिक घट्ट झालो असतो?

बाबांना दळताना पाहून माझ्या मनात काय विचार आले असते? बाबा का दळत आहेत? ह्या पिठाचे काय करणार आहेत? बाबा उगीचच सकाळ-सकाळ दळायला का बसले आहेत? आश्चर्य, कुतूहल, शंका-कुशंका, जिज्ञासा, प्रश्न, विकल्प ह्यातील काय नक्की माझ्या मनात असते? चार बायकांशी बाबांना भांडताना पाहून मला काय वाटले असते? मग त्यांनी बाबांच्या हातून खुंटा हिसकावून घेऊन दळायला घेतल्यावर बाबांची गीते गायली तेव्हा बाबा गालात हसू लागल्यावर मला काय वाटले असते? मला त्या चार बायकांपैकी एक व्हावेसे वाटते का? जर मी त्या चौघींमधली एक नसेन तर किमान जेव्हा त्या बाबांची गीते गात होत्या, तेव्हा मी त्यांच्यापाठोपाठ गुणगुणायला हवे असे मला वाटते का? मीही पुढे होऊन त्यांना दळायला मदत करणारी 'पाचवी' झाले असते का? मी पुरुषजन्माला त्यावेळी आहे म्हणून दळण्याची मला लाज वाटत आहे का? पण बाबा स्वतः दळताहेत हे पाहिल्यावर त्या चार बायका येण्याआधी मीच पुढे का नाही सरसावलो?

त्या चार बायकांप्रमाणे मीही पिठाचा वाटा मागणारा असतो का? बाबा जेव्हा दळणाचा खुंटा हिसकावून घेणाऱ्या ह्या बायकांशी भांडले तेव्हा ह्या बायकांनी बाबांचे न ऐकता दळायचे कार्य सुरू ठेवले, पण जेव्हा पिठाचे भाग केल्यावर बाबा रागावले तेव्हा ह्या बायकांनी निमूटपणे बाबांचे ऐकले. आपली चूक स्वीकारण्याची व सुधारण्याची तत्परता माझ्यात अशी आहे का? 'बाबा, एवढे कष्ट करून आम्ही दळले, मग आता हे पीठ फुकट शिवेवर टाकायचे कशाला?' असे बाबांना ह्या बायका विचारत नाहीत. मी असे विचारले असते का? बाबांना पीठ शिवेवर टाकण्याची आज्ञा देताना. पाहून मला काय वाटले असते? बाबा पीठ फुकट घालवीत आहेत, स्वतःचे व ह्या बायकांचे श्रम व्यर्थ घालवीत आहेत, असा विचार माझ्या मनात आला असता का? आणि गावकरी म्हणतात की पिठाने बाबांनी महामारीला रोखले, संपूर्ण घालविले ह्या गावकऱ्यांच्या बोलांवर माझा विश्वास बसला असता का? पिठाने महामारी कशी नाहीशी होईल? बाबांच्या सामर्थ्यावर माझा विश्वास बसला असता का? पिठाने महामारी कशी नाहीशी होईल? बाबांच्या सामर्थ्यावर माझा विश्वास बसला असता का? मुख्य म्हणजे ह्या लीलेने माझ्या मनात नक्की काय घडले असते? हा एक योगायोग की चमत्कार? मला हेमाडपंतांप्रमाणे हा साईंचा सत्यसंकल्प आहे हे उमगून बाबांच्या चरणी पूर्ण निष्ठवंत होता आले असते का? मला स्वतःला ह्या सर्व प्रश्नांची उत्तरे स्वतःच पारदर्शकपणे शोधावयास हवीत. मग मला कळेल की सध्या मी नक्की कसा व कुठे आहे आणि माझ्यातील काय अनुचित आहे व मला कसे उचित आचरण करावयास हवे. 'आपुलाची संवाद आपणासी' हेच तर येथील मर्म व्हावे. 'उद्धरेत् आत्मना आत्मानम्' हेच तर येथे साधायचे आहे. आपण प्रत्येकाने आपापल्या चिन्तनाने हे साधायलाच हवे. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

साईसच्चरिताची सुरुवातच मुळी बाबांनी गहू दळण्याच्या क्रियेपासून होते. याचा अर्थ काय? तर ही बाबांच्या कार्याची सुरुवात आहे.

मनुष्यरूपात अवतार घेतल्यानंतर ज्या कार्यासाठी अवतार घेतला ते कार्य परमात्मा करतोच करतो आणि तो त्याच्या कार्याप्रती १०८% समर्पित असतो. मग भले कोणी त्याच्यासोबत येवो किंवा त्याच्यामागून येवो वा न येवो. मनुष्य स्वत:च्याच कामाप्रति १०८% समर्पित बऱ्याच वेळा नसतो. जर आम्ही स्वत:च्याच कार्याप्रति आमचे समर्पण किती असणार? दुसरी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे जेव्हा मनुष्य परमेश्वरी कार्यात सहभागी होतो तेव्हा कुठेतरी त्याच्या मनात असे येऊ शकते की मी हे कार्य केले तर मला त्यातला वाटा हवा म्हणजे कार्य करण्याचे श्रेय मला हवे अगदी त्याच भावनेने त्या चौघी बायका दळलेल्या गव्हाचे चार वाटे करतात. इथे एक गोष्ट मात्र कायमची मनात बिंबवायला हवी की ज्या परमात्म्याने ह्या कार्याला आरंभ केला तो हे कार्य करायला पूर्ण समर्थ आहे आणि आम्ही फक्त निमित्तमात्र आहोत.

भारतीय अध्यात्मशास्त्र कधीही मनुष्याला वैराग्य शिकवत नाही तर प्रपंचात राहून परमार्थ कसा करायचा तेच शिकविते. याचाच अर्थ असा की भक्ति करायची म्हणजे बाकी सगळी कामे सोडून टाळकुटेपणा करायचा हा जो एक दृष्टिकोन आहे तो ह्या दळणाच्या कथेनेच पूर्णपणे मोडीत काढला आहे. स्वयं परमात्मा साईनाथ जिथे स्वत: काम करतो आणि ते ही कोणते तर दळण दळण्याचे, तिथे तो आपल्या भक्तांना भक्तिच्या नावाखाली टाळकुटेपणा करू देईलच कसा? भक्ताने प्रपंच आणि परमार्थ हे दोन्ही समान रूपाने करायला हवेत त्यासाठीच तर गहू दळण्याचे कार्य जे भौतिक पातळीवर प्रापंचिक कार्य आहे ते साईनाथांनी स्वत: केले. साईनाथांनी जिथे स्वत: चूल पेटवली आणि अन्न शिजविले त्यांच्यापुढे मी भक्ती करतो मग मी संसार करणार नाही, अशी सबब कदापि चालणारच नाही. मग अशा ह्या स्वत:च्या कृतीतून परमात्म्याने घालून दिलेला आदर्श सामान्य मानवासाठी नाही तर आणखी कोणासाठी आहे?

भारतीय अध्यात्मशास्त्र कधीही मनुष्याला वैराग्य शिकवत नाही तर प्रपंचात राहून परमार्थ कसा करायचा तेच शिकविते. याचाच अर्थ असा की भक्ति करायची म्हणजे बाकी सगळी कामे सोडून टाळकुटेपणा करायचा हा जो एक दृष्टिकोन आहे तो ह्या दळणाच्या कथेनेच पूर्णपणे मोडीत काढला आहे. स्वयं परमात्मा साईनाथ जिथे स्वत: काम करतो आणि ते ही कोणते तर दळण दळण्याचे, तिथे तो आपल्या भक्तांना भक्तिच्या नावाखाली टाळकुटेपणा करू देईलच कसा?

इथे आणखी एक गोष्ट लक्षात घेतली पाहिजे ती म्हणजे बाबांच्या ह्या क्रियेमागचे कारण. हेमाडपंत सांगतात की गावात मरीची साथ (शिरडीत महामारी) आली होती ती दूर करण्यासाठी बाबांनी स्वत: जात्यावर गहू दळले आणि त्याचे पीठ शिवेवर टाकले. अख्ख्या गावात पसरलेली मरीची साथ दूर करणेच काय पण आटोक्यात आणणेही वैद्यकशास्त्र शिकलेल्यांच्या हातातले नव्हते. तर त्यासाठी संपूर्ण विश्वाचा जो 'धन्वन्तरी' आहे त्याचीच गरज होती आणि हा साईनाथांच्या रूपात अवतरलेला धन्वन्तरीच ही साथ फक्त आटोक्यात आणत नाही तर साथ पूर्णपणे नष्ट करतो. भौतिक पातळीवरची शिरडी ही इथे फक्त उदाहरणादाखल आहे. फक्त शिरडीच नव्हे तर संपूर्ण विश्वच जेव्हा जेव्हा म्हणून या मरीच्या साथीच्या तडाख्यात सापडते तेव्हा तेव्हा 'तो' परमात्मा मनुष्यरूपात अवतरतो. कधी 'राम' म्हणून, कधी 'कृष्ण' म्हणून, कधी 'साई' म्हणून तर कधी 'नववा' बनून.

कोणताही रोग प्रज्ञापराधानेच होतो हे आम्हांला आयुर्वेदाने आणि श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराजाने ठासून सांगितले आहे. प्रज्ञापराध कधी होतो तर मर्यादा उल्लंघन केल्यावर, म्हणजेच मर्यादा उल्लंघन केल्यावर रोग होणार हे निश्चितच. मग तो रोग शारीरिक असो की मानसिक असो की आणखी कुठला? मग ह्या अशा रोगावर इलाज फक्त ह्या विश्वाचा धन्वन्तरी परमात्माच करू शकतो. मग तो इलाज गहू दळून त्याचे पीठ शिवेवर नेऊन टाकण्याची क्रिया असेल किंवा आणखीन काही असेल. क्रिया कुठलीही असेल पण ही 'त्या' परमात्म्याची क्रिया म्हणजेच त्याने स्वत: केलेली कृती आहे ही गोष्ट लक्षात घेतली की प्रश्न आपोआपच सुटतो.

मग अशी ही परमात्म्याची क्रिया खरं म्हणजे तिला क्रिया किंवा कृती अशी नावे न देता ती परमात्म्याची लीला आहे. तर अशी ही परमात्म्याची लीला केवळ बघायला मिळणे म्हणजेच त्याचे अवलोकन करणे ही गोष्टच प्रत्येक मानवाच्या दृष्टिने अत्यंत महत्त्वाची आणि फलदायी आहे. म्हणूनच बाबांची ही लीला पाहताक्षणीच हेमाडपंतांच्या मनात ह्या साईनाथांचे चरित्र लिहावे अशी इच्छा उत्पन्न झाली. ज्यांनी बाबांच्या लीला पाहिल्या अशांकडून त्यांचा संग्रह करून ज्यांना त्या पाहायला मिळाल्या नाहीत त्यांना निदान ऐकता याव्यात, वाचता याव्यात हाच हेमाडपंतांचा त्या मागचा उद्देश. अर्थात् परत एकदा या क्रियेमागचा बुद्धिदाता साईनाथच. थोडक्यात काय तर नवविधा भक्तिपैकी कीर्तन आणि श्रवण ह्या भक्ति त्यातून सहज घडतील.

आणि अधिक महत्त्वाचे म्हणजे 'त्या'च्या कार्यात सहभागी होता येणे. ही म्हणजे जीवनाचे सोने करायला परमात्म्याकडून मिळालेली एक सुवर्णसंधीच आहे. त्यामुळे जेव्हा जेव्हा अशी सुसंधी मिळेल तेव्हा त्या संधीचा पुरेपूर फायदा घेणे हे प्रत्येक मनुष्याचे आद्यकर्तव्य आहे.

बाबा गहू दळायला बसले अशी नुसती बातमी लागल्यावर ज्याला म्हणून शक्य होते तो शिरडीतला प्रत्येकजण ही घटना बघायला मशिदीत आला. त्यातून त्या चार बायका खरचं भाग्यवान म्हटल्या पाहिजेत की ज्यांना दळण्याची संधी मिळाली. सुरुवातीस बाबा त्यांच्यावर रागावले, त्यांच्याशी भांडले पण मग त्यांच्या प्रेमापुढे बाबांनी त्यांना दळू दिले. त्या बायकांनी मात्र साईनाथांनी त्यांना दिलेली संधी फुकट दवडली नाही तर त्या संधीचा पुरेपूर फायदा करून आपल्या स्वत:च्या जीवनाचे सार्थक केले असे म्हटले पाहिजे. मात्र ह्या सगळ्या घटनेत लक्षात घेण्यासारखी गोष्ट म्हणजे त्या बायकांचे साईनाथांप्रति असणारे भोळे, भाबडे प्रेम. भक्तांचे भगवंतावरील प्रेम हीच ह्या विश्वातील अशी एकमात्र गोष्ट आहे की ज्यापुढे भगवंताचा हारी विठ्ठल होतो. ॥



Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

परमात्मा जेव्हा कुठलेही कार्य आरंभतो तेव्हा अर्थातच ते कार्य त्याने मानवासाठीच आरंभलेले असते पण ह्या गोष्टीची जाणीव माणसाला व्हायला वेळ लागतो. आपण ह्यापूर्वीच पाहिले की परमात्माच्या कार्याचे नुसते अवलोकन करायला मिळणे हे ही भाग्याचे आहे तिथे 'त्या' च्या कार्यात सहभागी होणे हे किती भाग्याचे आहे. इथे एक महत्त्वाची गोष्ट लक्षात घ्यायला हवी की मनुष्य जेव्हा जेव्हा म्हणून परमात्म्याच्या कार्याचा भाग बनतो तेव्हा तो परमात्मा मनुष्याला अनंत करांनी मुक्तपणे देतच असतो, पण माणसाला मात्र सदैव अपेक्षा असते ती फलाची. जसा त्या दळणाऱ्या चार बायांनी क्षणिक का होईना पण त्या दळलेल्या पिठाचा मोह धरला. मानवी कार्य करताना मानव सदैव फलाची अपेक्षा धरतो मग ते फळ वस्तू स्वरूपात असेल किंवा श्रेय स्वरूपात असेल कारण ते कार्य त्याने एकट्याने किंवा अनेकांनी केलेले असते; त्या बायकांच्या बाबतीत नेमके हेच घडले आणि दळलेल्या पीठातला वाटा आपल्याला मिळाला अशी इच्छा त्यांच्या मनाला उत्पन्न झाली. नेमक्या ह्याच क्षणी माणसाने सावध व्हायला हवे कारण ईश्वरी कार्यात सहभागी झाल्यानंतर अशा फलांच्यापेक्षाही फार मोठे फल प्राप्त होत असते म्हणूनच ईश्वरी कार्यात सहभागी झाल्यावर त्याचे वाटे करण्यासाठी बुद्धि माणसाला प्राप्त न होवो. मुख्य महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे ईश्वरी कार्य मग ते एखाद्या मानवाने केलेले असो वा सांघिक असो त्याच्या श्रेयाचा वाटेकरी कुणीच असू शकत नाही. मात्र परमात्मा वेळोवेळी मनुष्याला ते श्रेय देतच असतो.

आपण परत एकदा रामायणातला प्रसंग पाहू. लंकेवर स्वारी करण्यासाठी जेव्हा पूल बांधला जात होता तेव्हा अगदी छोट्याश्या खारीपासून प्रत्येक वानसैनिक कामाला लागला, प्रत्येकाने रामनाम लिहून पाषाण समुद्रात टाकले. इथे एक गोष्ट लक्षात घेतली पाहिजे की कोणत्याही वानराने हा मी टाकलेला दगड आहे आणि मी ह्या कार्यात सहभागी झालो हे इतरांना कळावे ह्या उद्देश्याने स्वत:चे नाव काही पाषाणावर लिहिले नाही तर रामनामच लिहिले कारण त्या वानरांना हे पूर्णपणे ठाऊक होते की रामनामानेच पाषाण तरू शकतो. 'युद्ध माझा राम करणार।' आणि 'मी वानरसैनिक साचार।' ही भूमिका त्यांच्या नसानसात पूर्णपणे भिनली होती. रावण मारणे हे श्रीरामांचेच कार्य आहे आणि फक्त श्रीरामच ते कार्य करू शकतात, माझे काम फक्त त्यांच्या कार्यात सहभागी होणे आणि तिथे पडेल ते काम करणे अशी त्यांची भूमिका तयार होती.

तर अशी ही बाबांची लीला. ज्याद्वारे गव्हाच्या दळलेल्या पिठाने त्यांनी महामारीचा पूर्ण बंदोबस्त केला. चिकित्सक बुद्धि असणाऱ्यांना प्रश्न पडू शकतो की पिठाचा आणि महामारीचा काय संबंध? हेमाडपंतही म्हणतात.

**काय असावा हा अनुबंध। गव्हां-रोगाचा काय संबंध।**

अगदी कितीही खोलात जाऊन विचार केला तरी त्यामागील कार्यकारणभाव लागत नाही. पण बाबांच्या अशा अनेक लीला आपण पाहतो. मग ते ठेचलेले बिब्बे डोळ्यात घालून डोळे बरे करणे असो की आंब्याने पुत्रसंतती होणे असो अशा हजारो गोष्टी आहेत. इथे हेमाडपंतांचीच एक ओळ लक्षात घ्यायला हवी '**औषध बाबांचे वचन**'। बाबांचा शब्द किंवा हेच औषध म्हणजेच इलाज मग ती भौतिक पातळीवरील गहू दळण्याची क्रिया का असेना!

मात्र ही बाबांची 'लीला' आहे, जादूगार करतो ते जादूचे खेळ नव्हेत. परमात्म्याची लीला ही नेहमीच मानवाच्या भल्यासाठी असते, भले वरकरणी ती वाटो वा न वाटो. म्हणूनच हेमाडपंत म्हणतात '**न कळे या लीलेआंतु। माझ्या जगदीशाचा काय हेतु।**'

फलाशेचा त्याग-परत फिरून एकदा आपण त्या तथ्यापाशी येतो. फलाशेचा त्याग म्हणजे नेमके काय हे श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराज सांगतोच पण वानरसैनिक होण्याची क्रिया (Process) व फलाशेचा त्याग ह्या एकमेकांना समांतर जाणाऱ्या गोष्टी आहेत. मनुष्याच्या मनात फलाशेचा त्याग करण्याची वृत्ती मूळ धरू लागणे हीच वानरसैनिक म्हणून घडण्याची सुरुवात आणि श्रीरामांचा १०८ टक्के वानरसैनिक म्हणजेच १०८ टक्के फलाशेचा त्याग करण्याची मनाची निर्माण झालेली वृत्ती.

बाबा गहू दळायला बसले ही गोष्ट कळताच ज्यांना ज्यांनाम्हणून शक्य आहे ते सगळे बघायला आले. त्यातले काही मदत करायला तर काही नुसतेच बघायला.

मानवाने परमेश्वरी कार्यात सहभागी व्हावे अशी 'त्या' ची अपेक्षा नसते पण ह्याद्वारे मानवाच्या प्रारब्धाचा भार हलका व्हावा अशी इच्छा मात्र असते. कारण स्वत:चे कार्य करण्यास 'तो' पूर्ण समर्थ आहे, पण मनुष्यांना अशी सुवर्णसंधी क्वचितच लाभते जी 'तो' च देतो. कारण ह्यात त्या मानवाचा पूर्ण उद्धार असतो. जशी ती खार उद्धरली, वानरे परमानंद प्राप्त करती झाली आणि गोप कधीही न बुडणाऱ्या गोकुळात आपल्या श्रीकृष्ण सख्याबरोबर निवास करते झाले. तसेच प्रत्येक जीवाचे सोने व्हावे अशी परमात्म्याची कळकळ असते त्या कळकळीपोटीच त्याला ईश्वरी कार्यात मानवाचा सहभाग हवा असतो.

**'तू आणि मी मिळून पाही। अशक्य असे काहीही नाही।।'**

हे त्याचे ब्रीदच तो परत एकदा मनुष्यासाठी सिद्ध करतो. वरील ब्रीदातला 'मी' म्हणजे 'परमात्मा' सदैव तत्पर आहेच, तत्परता फक्त 'तू' म्हणजे माणसाकडे असायला हवी.

आज तिसऱ्या महायुद्धाच्या उंबरठ्यावर उभ्या असलेल्या ह्या संपूर्ण विश्वात मर्यादाभंगाची महामारी पसरलेली आहे. मर्यादाभंग आणि प्रज्ञापराध हे परस्परांना पूरकच आहेत हे आपण मागेच पाहिले. म्हणजेच रोग होणार हे नक्कीच. मग तो रोग आधिभौतिक, आधिदैविक वा आध्यात्मिक कशाही प्रकारचा असेल. तो रोग दूर करणे हे माणसांचे काम नाही म्हणूनच परत एकदा विश्वाचा 'धन्वन्तरी' साईनाथ अनिरुद्धपणे ही महामारी समूळ नष्ट करायला सिद्ध झालेला आहे. मग आता बघ्याची भूमिका घ्यायची की सैनिकाची प्रश्न ज्याचा -त्याचा आहे. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

आजच्या काळातही हा साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय आमच्यासाठी महत्त्वाचा आहे. आज जग तिसऱ्या महायुद्धाच्या उंबरठ्यावर येऊन ठेपले आहे. अवघ्या विश्वात अशांती पसरली आहे व विश्वातील प्रत्येक राष्ट्रातील प्रत्येकजण भयाच्या छायेत जगत आहे. माणूस 'माणूसधर्म' विसरून वैराच्या वादळात सापडला आहे. येथे एक महत्त्वाची गोष्ट लक्षात घ्यावयास हवी की बाह्य परिस्थितीचे मूळ कारण आंतरिक परिस्थितीतच असते, त्यामुळे कोणत्याही बाह्य परिस्थितीवर उपाय शोधण्यासाठी आंतरिक परिस्थितीचा विचार अगोदर करणे महत्त्वाचे आहे. आजच्या विपरीत परिस्थितीचे मूळ कारण आहे, 'मर्यादा-उल्लंघन'. जेव्हा मानव मर्यादा पुरुषार्थास सोडून स्वैर वागू लागतो, तेव्हाच बाह्य व आन्तरिक विश्वातील समतोल ढळतो व त्यामुळेच सर्व आपत्तींची परंपरा सुरू होते. आज जगात नैसर्गिक व मानवनिर्मित आपत्तींचा प्रचंड मोठा उत्पात चाललेला आपण पाहतच आहोत. ह्या सर्व आपत्तींचे मूळ कारण मनुष्याने केलेले मर्यादा उल्लंघनच आहे. पर्यावरणाच्या ऱ्हासामुळे नैसर्गिक आपत्ती उद्भवत आहेत तर माणुसकीच्या सत्य, प्रेम व आनंदाच्या ऱ्हासामुळे मानवनिर्मित आपत्ती भेडसावत आहेत.

आज अवघे विश्वच जणू आय.सी.यू.मध्ये आहे व अशा भीषण परिस्थितीतून विश्वाला वाचवणारा धन्वन्तरी एकमेव माझा हा साईनाथच आहे. शिरडीवर आलेल्या महामारीच्या संकटातून बाबांनी जसे शिरडीला वाचवले तसेच ह्या तिसऱ्या महायुद्धाच्या महामारीतूनही हा माझा साईनाथच विश्वाला वाचविणार आहे. 'जरी हे शरीर गेलो मी टाकून । तरी मी धावेन भक्तांसाठी ॥' ही त्याची ग्वाही तो खरी करतोच. शिरडीवर मानवनिर्मित व नैसर्गिक दोन्ही प्रकारच्या आपत्ती आलेल्या आपण साईसच्चरितात वाचतो. पहिल्या अध्यायातील महामारी ही मानवनिर्मित आपत्तीच आहे. कॉलरा, प्लेग वगैरेसारखे रोग मानवाच्या प्रज्ञापराधामुळेच होतात. आम्हीच अस्वच्छता फैलावतो, घाण निर्माण करतो, जल, भूमी व वायूमण्डल प्रदूषित करतो, आरोग्याची काळजी घेत नाही, ज्यामुळे विविध प्रकारच्या रोगांना पूरक परिस्थिती आम्हीच निर्माण करतो व एक दिवस महामारीच्या रूपात ह्या आपत्ती आ वासून उभ्या राहतात. शिरडीसमोरही त्यावेळी अशीच महामारीची समस्या पुढे येऊन उभी ठाकली होती. बाबांनी शिवेवर म्हणजेच सीमेवर पिठाची लक्ष्मणरेषा आखून ह्या महामारीचा बीमोड केला म्हणजेच मर्यादा पुरुषार्थाची संस्थापना केली. शिवेवर म्हणजेच शिरडीच्या सीमेवर पसरवलेल्या पिठाची रेघ म्हणजेच लक्ष्मणरेषा अर्थात मर्यादा.

मानव, मर्यादा व महामारी तीनही शब्दांची सुरुवात 'म'नेच होते. मानवाला ह्या मर्यादेच्या 'म'चे सदैव भान ठेवावयास हवे, नाहीतर महामारीचा 'म' त्याच्या जीवनात शिरून कधी थैमान घालेल ह्याचा मानवाला पत्ताच लागणार नाही. हा साईनाथ, हा साईराम स्वत: मर्यादापुरुषोत्तम आहे. ह्या पहिल्या अध्यायातच हेमाडपंत साईबाबा मानवदेहाच्या मर्यादा तंतोतंत पाळूनच मर्यादा पुरुषार्थाची सिद्धी कशी करतात हेच दाखविले आहे. दळणाच्या ह्या कथेत मर्यादा पुरुषार्थ बाबांनी कसा सिद्ध केला, ते आपण पाहू.

सर्वप्रथम मानवदेहाच्या मर्यादा पाळून एक मानव ज्याप्रमाणे आपल्या पूर्ण क्षमतेने जे कार्य करू शकतो, त्याप्रमाणे बाबांनी दळणाची लीला सुरू केली. गावात महामारी ओढवली आहे, त्याला मी काय करणार असे म्हणून मी गप्प बसता कामा नये. माझ्या क्षमतेचा पूर्ण वापर करून जे काही मी उचित व हिताचे असे करू शकतो, ते मी करावयास हवे, 'सत्यसंकल्पाचा दाता नारायण' हे वचन आम्ही सदैव लक्षात ठेवून सत्याची कास धरून प्रयास करत राहायला हवे व 'यशदाता तो मंगलधाम' हा अनुभव अशा श्रद्धावानाला मिळतोच. श्रद्धवान कसा असावा, हेच बाबा स्वत:च्या आचरणातून दाखवून देत आहेत म्हणजेच मर्यादा पुरुषार्थ सिद्ध करत आहेत.

आज अवघे विश्वच जणू आय.सी.यू.मध्ये आहे व अशा भीषण परिस्थितीतून विश्वाला वाचवणारा धन्वन्तरी एकमेव माझा हा साईनाथच आहे. शिरडीवर आलेल्या महामारीच्यासंकटातून बाबांनी जसे शिरडीला वाचवले तसेच ह्या तिसऱ्या महायुद्धाच्या महामारीतूनही हा माझा साईनाथच विश्वाला वाचविणार आहे. 'जरी हे शरीर गेलो मी टाकून। तरी मी धावेन भक्तांसाठी।।' ही त्याची ग्वाही तो खरी करतोच.

शिरडीतील तेलीवाण्यांनी बाबांना जेव्हा तेल दिले नाही, तेव्हा बाबा काय हातावर हात ठेवून बसले? नाही. मुळीच नाही. 'माझा दत्तगुरु, जो ह्या विश्वाचा मूळ प्रकाश आहे, तो कधीही माझ्या जीवनात अंधाराचा एक ठिपकाही पडू देणार नाहीच, अंधारावर सदैव प्रकाशाचा विजय होतोच व माझी ही द्वारकामाई माझ्यासाठी गायत्रीमातेसमानच आहे, मग तिथे अंधार प्रवेशेलच कसा? दत्तगुरु समर्थ आहेच. तो त्याचे काम सदैव चोख करतच असतो, मला माझे काम करायला हवे' ह्या निष्ठेने बाबा द्वारकामाईत आले. टमरेलातील थोडेसे तेल आत्मारामाला अर्पण केले म्हणजेच स्वत: पिऊन टाकले. मग हातावर हात ठेवून न बसता माझ्याकडे काय आहे तर ह्या दागुरुंच्या कृपेने पाणी तर आहे, मग माझ्या दत्तगुरुंची प्रार्थना करून मी हे पाणीच पणत्यात ओतेन व माझे दत्तगुरु साऱ्या पणत्या उजळविण्यास पूर्ण समर्थ आहेतच. ह्या दत्तगुरुंवरील पूर्ण श्रद्धेने बाबांनी पणत्यात पाणी ओतले, त्यात वाती भिजवल्या व ज्योतींमागून ज्योती भराभर पेटविल्या.

आम्हांला वाटतं की हा चमत्कार आहे. खरं तर बाबा येथे मर्यादा पुरुषार्थ सिद्ध करून दाखवत आहेत. जे माझ्याकडे आहे, माझी जी कुवत आहे, ती नीट ओळखून व माझ्या परमेश्वराची प्रार्थना करून माझ्या कुवतीनुसार, परमेश्वरी नियमांनी पूर्ण प्रयास करणे व त्याद्वारे लक्ष्य सिद्ध करणे म्हणजेच मर्यादा पुरुषार्थ आहे. स्वत:ची मर्यादा ओळखून आपली कुवत हळूहळू वाढवीत वाढवीत, क्षमता विस्तारत विस्तारत स्वत:ला विकास साधणे हाच मर्यादा पुरुषार्थ आहे. माझ्याकडे काय नाही ह्याचा गहजब करण्यापेक्षा जे माझ्याकडे आहे, त्याचा वापर करून परमेश्वराची कार्याच्या आरंभी, कार्य करताना व कार्य पूर्तीनंतर प्रार्थना करता करता पुरुषार्थ करणे हाच मर्यादा पुरुषार्थाचा गाभा आहे. जर माझा संकल्प सत्याला धरून असेल, परमेश्वरी नियमांनुसार असेल तर तो माझा न राहता रामाचा संकल्प बनतो व तो सत्यात उतरतोच, १०८% पूर्ण होतोच. बाबांची जशी दत्तगुरुंवर, त्यांच्या सामर्थ्यावर, त्यांच्या कृपेवर पूर्ण श्रद्धा आहे, तशी माझी माझ्या साईनाथावर असायलाच हवी. मग कितीही मोठे संकट आले तरी उपलब्ध साधनांच्या आधारे मी सहजपणे त्या संकटावर मात करून माझा विकास साधू शकतोच.

महामारीच्या कथेतही बाबांनी असाच मर्यादा पुरुषार्थ करून दाखविला. माझ्याकडे असणाऱ्या गव्हाला मी जात्यात भरडतो आहे म्हणजेच ह्या महामारीरूपी वैऱ्याला जात्यात भरडतो आहे असा सत्यसंकल्प करून साईनाथ दळणाची लीला सुरू करतात. हे गव्हाचे दळण नसून महामारीरूपी वैराचेच दळण आहे व माझ्या द्वारकामाईत म्हणजेच ह्या गायत्रीमातेच्या अंकी बसून ह्या सत्यसंकल्पाने केलेल्या प्रयासास उचित फल देण्यास माझा दत्तगुरु समर्थ आहेच, ह्या दत्तगुरुंवरील पूर्ण भरोशाने बाबा दळू लागतात.

हेमाडपंत स्पष्ट शब्दांमध्ये साईचा हा सत्यसंकल्प आम्हांला सांगतात -

गोधूम नाहीं ती माहामारी।
भरडावया जात्यांत वैरी।
तो मग भरडा शिवेवरी।
उपराउपरी टाकवी।।

गोधूम म्हणजे गहू. 'हे गहू नसून ती महामारीच आहे व ह्या वैऱ्यालाच जात्यात भरडायचे आहे' ह्या सत्य-संकल्पाने ह्या साईरामाने हा मर्यादा पुरुषार्थ सिद्ध केला. हा पुरुषार्थ सिद्ध करताना त्याने आम्हां मानवांसमोर स्वाचरणाने आदर्श प्रस्थापित केलाच, पण त्याचबरोबर आम्हांलाही ह्या दळणात सामील होण्याची संधी देऊन मर्यादा पुरुषार्थ सिद्ध करण्याचा सोपा मार्ग दाखविला.

आमचा मर्यादा पुरुषार्थ म्हणजे बाबांच्या कार्यात पूर्ण क्षमतेने सहभागी होणे. ह्या चार बायकांचा ह्या एका कथेतूनच बाबांनी किती सहजपणे जीवनविकास करून घेतला. त्यांना परमेश्वरी कार्यात सहभागी होण्याची संधी दिली, त्यांच्याकडून नाम, गुणसंकीर्तन व सेवा दोन्ही एकाच वेळेस करून घेतल्या, फलाशा नष्ट करून निष्काम कर्मयोग करवून घेतला, पुन्हा त्यांच्याच हातून पीठ शिवेवर टाकण्याचे महत्त्वाचे काम करवून घेतले म्हणजेच त्यांचा पुरुषार्थही सिद्ध करून घेतला व सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे ह्या साऱ्या घटनेतून महामारीपासून तर सोडवलेच पण त्याचबरोबर मर्यादाशील भक्तीच्या मार्गावर पूर्ण स्थिर करून प्रेमप्रवास घडविला. ज्यामुळे त्यांना 'अखंड साईराम लाधला!' आज आम्हांलाही आपल्या मनातील महामारीपासून पूर्ण मुक्तता मिळून अखंड साईराम हवा असेल तर ही पहिल्या अध्यायाची कथा आपल्या अन्तर्मनात घडायलाच हवी. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




## सबुरी

बाबांच्या ह्या दळणाच्या लीलेतून त्यांनी स्वत: मर्यादा पुरुषार्थ कसा सिद्ध केला, भक्तांकडूनही कसा सिद्ध करवून घेतला व ह्या कथेतून ह्या मर्यादा पुरुषार्थाची दिशा आम्हांला कशी दाखविली ह्याचा अभ्यास काल आपण केला. ह्यात एक महत्त्वाची गोष्ट आपण पाहिली की बाबांनी द्वारकामाईतच ही दळणाची लीला केली. बाबा स्वत: जिला द्वारकामाई म्हणत ती बाबांची वात्सल्यमाता गायत्रीच आहे व म्हणूनच बाबा ह्या द्वारकामाईत अहोरात्र 'धुनी' पेटवत, द्वारकामाईत सदैव पणत्या जळत असत. जी सर्व विश्वाला प्रकाश देते व प्रकाशित करते ती वात्सल्यामाता गायत्री म्हणजेच आपली द्वारकामाई. बाबा स्वत: आयुष्यभर ह्या द्वारकामाईतच राहिले, जणू आपल्या ह्या वात्सल्यमातेच्या मांडीवरच विराजले. द्वारकामाईबद्दल बाबा किती प्रेमाने, आपुलकीने, जिव्हाळ्याने बोलत ते आपण साईसच्चरितात वाचतोच.

ह्या पहिल्या अध्यायाच्या कथेच्या अनेक रहस्यांपैकी एक रहस्य ह्या द्वारकामाईचे आहे. ह्या द्वारकामाईच्या अंकी बसून केलेली परमेश्वराची उपासना, सेवा, पुरुषार्थ, सत्य-प्रेम-आनंद व पावित्र्याला धरून केलेला संकल्प १०८ टक्के सुफळ संपूर्ण होतातच हे रहस्य ही कथा आम्हांला उलगडून दाखविते. बाबा स्वत: सत्यसंकल्प व मर्यादा पुरुषार्थ ह्या द्वारकामाईच्या अंकी बसूनच सिद्ध करताना आम्हाला ह्या कथेत दिसतात. आम्ही जे पवित्र कार्य करतो, त्याला जर परमेश्वरी अधिष्ठान असेल तर त्यातून प्रचंड मोठ्या प्रमाणात ऊर्जा व स्पंदने आम्हांला लाभतात. द्वारकामाईत बसून केलेली उपासना, सेवा वा परमेश्वरी कार्य ह्यांना गायत्रीमातेचे, वात्सल्यमातेचे कृपा-अधिष्ठान प्राप्त झाल्याने ते कार्य लवकरात लवकर पूर्ण होते व फळतेही आणि मुख्य म्हणजे त्या कार्याचा लाभ सर्व भक्त समूहास अनंतगुणे मिळतो. हेच ह्या द्वारकामाईचे वात्सल्य. **'आई ती आई बहु मायाळू। लेकरालागी अति कनवाळू।'** असे बाबा म्हणतात ते ह्यासाठीच. द्वारकामाईचे हे अनन्यसाधारण महत्त्व व एकमेव- अद्वितीयत्व आम्ही सदैव ध्यानात ठेवावयास हवे.

बाबांनी दळण्यासाठी कुठे इतरत्र जागा न निवडता द्वारकामाईतच का दळण्याची क्रिया केली, त्याचे मर्म वरील विवेचनावरून उलगडते. बाबा कुठेही दळू शकत होते, अगदी शिवेवर जाऊन ओढ्याकाठी बसूनही दळू शकत होते. पण बाबांनी तसे न करता, द्वारकामाईतच दळण आरंभिले, ह्यातही बाबांची भक्तवत्सलताच दिसते. बाबांना कुठेही दळल्याने फरक पडत नाही कारण गायत्रीमाता सदैव त्यांच्या हृदयीच असल्याने ती त्यांच्यासवे सर्वत्र आहेच. पण आम्हां भक्तांना ह्या वात्सल्यमाता द्वारकामाईच्या अंकी बसून तिच्या कृपाछत्राखाली पुरुषार्थ सिद्ध करण्याची सुवर्णसंधी प्राप्त व्हावी म्हणून ह्या भक्तवत्सल साईरामाने ही दळणाची लीला द्वारकामाईतच केली. गायत्रीमातेचे वात्सल्य हा साईनाथाकडून भक्तांसाठी प्रवाहित होतच असते हेच येथे आम्हांला उमगते.

द्वारकामाई वात्सल्यमाता आहेच, पण प्रथम आम्ही आमच्या वात्सल्यमातेचे म्हणजेच ह्या साईमाऊलीचे वात्सल्य अनुभवावयास हवे. ह्या दळणाच्या कथेत बाबांचे हे वात्सलच आम्हांला भरभूरून वाहताना दिसते. एक सामान्य मानवी आई जशी सकाळी उठल्याबरोबर सर्वप्रथम जाते घेऊन दळायला बसते, तसेच बाबांनीही सकाळी उठल्यावर गहू दळायला घेतले. आपल्या बाळांना खायला भाकरी मिळावी ह्यासाठी जशी मानवी माता बाळांच्या वात्सल्याने दळायला बसते व तिच्या हृदयात असलेले बाळांप्रतीचे वात्सल्य हा विश्वमातेच्या वात्सल्याचा अंश असल्याने जात्यावर बसल्यावर ह्या सहज वात्सल्यभावातून तितक्याच सहजतेने ओव्याही प्रकटतात. इथेही ही 'साईमाऊली' तिच्या लेकरांवर असलेल्या वात्सल्यापोटी दळावयास बसली आहे. माझ्या लेकरांना महामारीपासून सोडवायचे आहे. ह्या साईमाऊलीच्या वात्सल्यानेच ही दळणाची लीला वात्सल्यातूनच प्रकटली आहे. **'ऐसा हा साई दयेचा पुतळा। तयासी भक्तांचा अतिजिव्हाळा।'** असे लेकरांसाठी अतिकळवळा

> जन्म देणारी माता नऊ महिन्यानंतर पोटातून बाहेर काढते तर ही साईमाऊली आपल्या लेकरांना प्रेमाने पोटाशी धरते, कधीच त्यांना टाकत नाही. 'मी तुला कधीच टाकणार नाही' हे ह्या साईमाऊलीचे 'वात्सल्यब्रीद'च आहे आणि भक्तांचे अगणित अपराध पोटात घालून त्या भक्ताला पोटाशी धरणारी अशी ही साईमाऊलीच आमची वात्सल्यमाता आहे.

असणाऱ्या वात्सल्यसिन्धु साईमाऊलीचे वर्णन हेमाडपंत करतातच. जन्म देणारी माता नऊ महिन्यानंतर पोटातून बाहेर काढते तर ही साईमाऊली आपल्या लेकरांना प्रेमाने पोटाशी धरते, कधीच त्यांना टाकत नाही. 'मी तुला कधीच टाकणार नाही' हे ह्या साईमाऊलीचे 'वात्सल्यब्रीद'च आहे आणि भक्तांचे अगणित अपराध पोटात घालून त्या भक्ताला पोटाशी धरणारी अशी ही साईमाऊलीच आमची वात्सल्यमाता आहे. भक्तांच्या वात्सल्यापोटी महामारीचे निर्दाळण करण्यासाठी तर ही साईमाऊली दळणाची लीला करतेच, पण त्याचबरोबर आपल्या लेकरांचा जीवनविकासही साधून घेतेच.

जसे मूल चुकीचे वागले तर आई त्याला रागावते व उचित मार्गावर हाताला धरून चालविते, तसेच येथे जेव्हा आपल्या चार लेकींच्या मनात फलाशा उत्पन्न झालेली ही साईमाऊली पाहते, तेव्हा ही साईमाय त्यांना रागवते व त्यांच्याकडून उचित कार्य करून घेते. त्याचबरोबर जेव्हा मूल चांगले काम करते, उचित कार्य करून घेते. त्याचबरोबर जेव्हा मूल चांगले काम करते, उचित प्रयासांनी उचित दिशेने वाटचाल करते, तेव्हा ही आईच त्यांचे कौतुक करते. जेव्हा ह्या चौघी बाबांकडून जात्याचा खुंटा हस्तगत करून दळू लागतात, तेव्हा बाबा गालात हसू लागतात व आपल्या लेकींचे कौतुक ह्या माऊलीच्या डोळा दाटते. स्वत:साठी काहीही अपेक्षा न करता आपल्या लेकरांसाठी अथक परिश्रम करणारी माऊलीच येथे माझ्या साईनाथात मला न्याहाळता येते. बाबांना ना स्वत:ला पिठाची गरज होती, ना ह्या महामारीतून वाचविल्याचे श्रेय मिळवण्याची अपेक्षा, ना भक्तांकडून कसलीही अपेक्षा! केवळ आपल्या लेकरांच्या वात्सल्यापोटीच सुदर्शन चक्र हातात धरणारी ही विठुमाऊली जात्याचा खुंटा हाती धरते. आई जसे आपल्या मुलांसाठी, त्यांच्या वात्सल्यापोटी कुठलेही काम 'हलके' न मानता, कमी दर्जाचे न मानता ते काम करत असते, तसेच ही माझी साईमाऊली येथे हाती खुंटा घेऊन दळायचे काम करते. 'मी साक्षात् कर्तुम, अकर्तुम, अन्यथा कर्तुम असा साक्षात ईश्वर आहे, मग हे दळणाचे काम मी कसे करू?' हा विचारही ह्या साईमाऊलीच्या मनास शिवतही नाही. ज्याने चोख्यासाठी मैल्याची पाटी उचलली, नाथांच्या घरी पाणी भरण्यापासून सर्व कामे केली, भक्तांसाठी कुठलेही काम करणारा असा हा विठ्ठलच येथे स्वत: दळायला बसला आहे.

'जनीचे जाते फिरवणारा हाच तो विठ्ठल' हे येथे आपल्याला हेमाडपंत सांगू इच्छितात. आपल्या लाडक्या लेकीच्या, जनीच्या वात्सल्यापोटी हा वैकुंष्ठाधिपती पांडुरंग स्वत: जाते धरून दळत असे, हे आपण सर्व जाणतोच. हेमाडपंत पहिल्याच अध्यायात 'हा साईनाथ कोण आहे', ते आम्हांला ह्यातून दर्शवू इच्छितात. 'जनीसाठी दळणारा हाच तो वात्सल्यसिन्धु पांडुरंग' हेच हेमाडपंत आम्हांला सांगतात. तुम्ही ह्याला सन्त म्हणा, फकीर म्हणा, अवलिया म्हणा, काहीही म्हणा, पण हा दळणारा 'एकच', तो पांडुरंगच. भक्तांच्या वात्सल्यापोटी स्वत: झिजणारी हीच ती विठुमाऊली. हेमाडपंत स्पष्टपणे साईनाथांचे विठ्ठलरूप ह्या पहिल्याच अध्यायात सांगतात व ते ही 'विठूमाऊली' हे स्वरूप!

संत देखिले अनेक।
परि 'दळणारा हाचि एक'।

गहूं पिसण्याचे तें काय सुख।
त्याचे कौतुक तो जाणे।।

'दळणारा हाचि एक' हीच हेमाडपंतांनी आम्हांला सांगितलेली खूण आहे. दळणारा फक्त हाच एक विठ्ठलच, ज्याने जनीसाठी दळले तोच आज जनांसाठी दळत आहे. हा वात्सल्यसिन्धु आमच्यासाठी प्रत्येक काम, कुठलीही लाज न बाळगता करत असतो, मग आम्ही ह्याच्या कार्यात कुठलेही काम करायला का लाजतो? मला द्वारकामाईत झाडू मारण्याची सेवा मिळाली, तर माझे पद, प्रतिष्ठा वगैरे काहीही आड येता कामा नये. जर माझा साई स्वत: आमच्यासाठी प्रत्येक काम अत्यंत निरपेक्षपणे व आनंदाने करतो, मग आम्ही असे का? ह्या साईंच्या वात्सल्यास 'लोलो' असा अत्यंत सुंदर शब्द बाबांच्या मुखातूनच उच्चारला गेलेला आहे. ह्या साईंचे हे वात्सल्यस्वरूप जाणूनही जर मी ह्या साईमाऊलीच्या वात्सल्यास प्रतिसाद देणार नसेन, तर माझ्यासारखा कपाळकरंटा मीच! ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी





ही साईमाऊली विठूमाऊलीच आहे, हे हेमाडपंत ह्या दळणाच्या कथेद्वारे आम्हांला सांगतात, ह्याचा अभ्यास आपण केला. 'परी दळणारा हाचि एक।' ह्या ओवीच्या एका चरणात ते बाबांचे विठ्ठलस्वरूप स्पष्ट करतात. विटेवर समचरण उभा असणारा, युगे अठ्ठावीस भक्तांची वाट पाहत पंढरपुरात पुंडलिकाला दिलेल्या वचनानुसार कंबरेनुसार कंबरेवर हात ठेवून उभा असणारा पांडुरंगच शिरडीत अवतरला आहे. कारण भक्तांसाठी दळणारा फक्त हाच एक आहे. भक्तांसाठी स्वत: देह धारण करून अपार परिश्रम करणारी फक्त हीच एकमेव विठुमाऊली, साईमाऊली आहे व वारकरी संतांच्या अनेक कथांमध्ये ही गोष्ट आपणास वारंवार आढळते.

मुळात दळणाच्या क्रियेची गरजच काय? आपण थोडासा विचार केल्यास आपल्याला स्पष्ट कळून येईल की गव्हाचे पीठ करण्यासाठी दळणाची आवश्यकता आहे. गव्हाचे पीठ का केले पाहिजे? तर नुसते गहू आपण थेट खाऊ शकत नाही व ते कच्चे तसेच खाल्ले तर ते पचण्यास कठीण आहे व ते खातानाही चावण्यास कठीण आहे. ह्याचाच अर्थ भाकरी ही माझी गरज पुरविण्यासाठी दळण्याची क्रिया सर्वात महत्त्वाची व मूलभूत आहे. दळणामुळेच, आधी खाण्यासाठी कठीण असलेले गहू आता पिठाच्या स्वरूपात परिवर्तित झाल्याने मला खाण्यासाठी सहजसोपे झाले. 'परी दळणारा हाचि एक' ह्या वाक्यात हेमाडपंत ह्या साईनाथांचे एकमेव- अद्वितीयत्व स्पष्ट करत आहेत.

आई जशी आपल्या बाळासाठी दूध-भातसुद्धा मऊ-मऊ करून, अधिकाधिक कुस्करून त्याला खायला देते, त्याप्रमाणे हा साईनाथ, ही साईमाऊली आपल्या लेकरांसाठी गहू दळावयास बसली आहे. गहू थेट खाणे म्हणजेच ज्ञानमार्गाने, योगमार्गाने वा इतर कठीण मार्गांनी परमार्थ साधणे. असे गहू खाणे आणि पचविणे अत्यंत कठीण आहे म्हणजेच सर्वसामान्य मानवास ज्ञान, योग आदि खडतर मार्गांनी परमार्थ साधणे अत्यंत कठीण आहे. पण हे गहू तर पोषक आहेत, ते खाल्ल्याशिवाय सामर्थ्य प्राप्त होणार नाही, जीवन सुखाने निरोगी जगता येणार नाही. मग सामान्य भोळ्याभाळ्या भाविकांना हे गहू कसे बरे खाता येतील ह्याची काळजी ह्या साईमाऊलीला आहे. गव्हाचे सर्व पोषक, उत्कृष्ट गुणधर्म तर माझ्या लेकरांना मिळायलाच हवेत, पण त्यासाठी थेट गहू खाण्याऐवजी अन्य सहजसोप्या मार्गाने ते त्यांना सेवन करता यावयास हवेत. ह्यासाठीच माझी ही साईमाऊली स्वत: दळावयास बसली आहे.

बाबांची दळणाची लीला म्हणजेच परमार्थ सहजसोपा करून, भक्तांसाठी सहजसुंदर पंथ निर्माण करण्याची लीला. साईनाथांचा अवतार ज्या काळात झाला, त्या काळाचा विचार केला असता त्या काळात खऱ्या भक्तिमार्गाचा जवळजवळ सर्वांनाच विसर पडत चालला होता व अनुचित प्रथा, वृत्ती आणि अवडंबरे ह्यांचा शिरकावच केवळ झाला नव्हता, तर त्यांचे प्रस्थ बळावले होते. भक्तिच्या नावावर लोकांची, भोळ्याभाळ्या जनतेची लुबाडणूक करून स्वत:चे उखळ पांढरे करून घेणारे स्वत:ला 'सद्गुरु' घोषित करून अनुचित दिशेने साऱ्या समाजाला नेत होते.

अशा ह्या प्रतिकूल परिस्थितीत खरा भक्तिमार्ग, खरा सद्गुरु, खरा भक्त वगैरे सर्व बाबींना सुस्पष्टपणे सर्वांसमोर आणण्यासाठी व ह्या भारतभूमीचा मुकुटमणी असणारा मर्यादाशील भक्तिमार्ग उज्ज्वल करण्यासाठी ह्या परमात्म्याने, ह्या सावळ्याने, ह्या विठ्ठलाने साईरूपात अवतार घेतला. परमार्थ साधण्यासाठी नाक दाबून, ब्रह्ममाया चर्चा करून, कर्मठपणाच्या आहारी जाऊन काहीतरी चाळे करणे आवश्यक नाही। श्रद्धा-सबूरी व अनन्य सद्गुरुनिष्ठा ह्या सहजसोप्या मार्गाने परमार्थ साधता येणे प्रत्येकास शक्य आहे, किंबहुना गहू पूर्णत: पचतात व पौष्टिक ठरतात, ते त्यांचे पीठ करूनच, म्हणजेच खरा परमार्थ साधतो तो भक्तिमार्गानेच, ह्या परमात्म्याचे सामीप्य मिळते ते फक्त भक्तिमार्गानेच. हेच सत्य पुन्हा एकदा सर्वांना ठासून सांगण्यासच साईनाथमाऊली अवतरित झाली होती- 'भक्त्याऽ हमेकथा ग्राह्य:।'

दळणाचे काम आपल्या भारतात पूर्वापार स्त्रियाच करत आल्या आहेत. पुरुषांनी ते करू नये असे मुळीच नव्हे, पण जात्यावर बसणाऱ्या गृहिणी हे चित्र ह्या भारतवर्षाच्या खेडोपाड्यातून रोज पहाटे पहावयास मिळत असे, अगदी काही वर्षे पूर्वीपर्यंत. येथे साईनाथही एका माऊलीच्या भूमिकेतून दळावयास बसले आहेत.

> *बाबांची ही दळणाची लीला म्हणजेच भोळ्या भाविकांसाठी परमार्थ सहजसोपा करून दाखविण्याची क्रिया. जात्याच्या दोन तळी आणि खुंटा ह्यांच्या एकत्र येण्याने जशी दळणाची क्रिया होते व त्यामुळे गव्हाचे रूपांतर पिठात होते, तसेच श्रद्धा-सबुरी व अनन्यता ह्या तीन गोष्टी एकत्रित येण्याने भक्तिमार्गावर चालता येते, परमार्थ सहजपणे साधता येतो.*

आपल्या लेकरांना परमार्थ सोपा, सहजसुंदर करून देणारे हे भक्तिमार्गाचे अद्भुत असे दळण आहे. साऱ्या शिरडीवर महामारीचे संकट आले होते म्हणजेच खऱ्या भक्तिमार्गाला पारखे झाल्यामुळे ह्या भारतातील प्रत्येकाला अन्तर्बाह्य प्रारब्धामुळे उद्भवणाऱ्या दु:खभोगाच्या महामारीने पछाडले होते. ह्या प्रारब्धाचा नाश केवळ आणि केवळ हरिकृपेनेच होतो. हे संत एकनाथांनी सांगितलेले सर्वोच्च मर्म ह्या साईमाऊलीनेच भोळ्याभाविकांना सांगितले. प्रारब्धाचा नाश करणारी हरिकृपा प्राप्त करणे म्हणजेच परमार्थ साधणे हे अजिबात कठीण नसून अत्यंत सहजसाध्य आहे व त्यासाठी हरिभक्ती हाच सर्वांगसुंदर व सहजसोपा मार्ग आहे.

ह्या भक्तिमार्गाचे आचरण कसे करायचे ते सर्वांना दाखविण्यासाठीच बाबा ही दळणाची लीला करतात.

जात्याची खालची तळी = श्रद्धा
जात्याची वरची तळी = सबुरी
जात्याचा घट्ट केलेला खुंटा = अनन्यता.

खरा भक्तिमार्ग म्हणजेच बाबांचे हे दळण. बाबांनी मान खाली घालून इथे दळणाची लीला केली ह्याचे कारणच मुळी आम्ही मानवांनी ह्या पवित्र भक्तिमार्गाला आपल्या क्षुल्लक स्वार्थापोटी, अहंकारापोटी किती भ्रष्ट स्वरूप दिले होते! जी मूल शुद्धातिशुद्ध आल्हादिनी अशी भक्ती आहे, तिचे मूळ स्वरूप झाकून आम्ही निर्माण केलेल्या विकृत प्रथांनाच भक्तीचे लेबल चिकटविले. बाबांना ह्या चुकीच्या अवडंबरांचेच निर्दळण करायचे होते. हे वर्तुळाकार फिरणारे जाते निव्वळ 'जाते' नसून ते साक्षात ह्या साईनाथ महाविष्णुचे सुदर्शन चक्रच आहे. दुष्टांचे निर्दलन करणारे सुदर्शनचक्र म्हणजेच दुष्ट प्रथा व वृत्तींचे दळण दळणारे हे या साईनाथाच्या हातातील जाते.

बाबांची ही दळणाची लीला म्हणजेच भोळ्या भाविकांसाठी परमार्थ सहजसोपा करून दाखविण्याची क्रिया. जात्याच्या दोन तळी आणि खुंटा ह्यांच्या एकत्र येण्याने जशी दळणाची क्रिया होते व त्यामुळे गव्हाचे रूपांतर पिठात होते, तसेच श्रद्धा-सबुरी व अनन्यता ह्या तीन गोष्टी एकत्रित येण्याने भक्तिमार्गावर चालता येते, परमार्थ सहजपणे साधता येतो. आपल्यासाठी गव्हाचे पीठ करून देणारी अशी ही आपल्यासाठी निरपेक्ष प्रेमाने दळणारी आपली साईमाऊली. बाबांनी दळणाच्या ह्या लीलेतून आमच्यासाठी परमार्थ असा सहजसोपा केला. जो परमात्म्यावर प्रेम करणारा खराखुरा भोळा भाविक आहे त्याच्यासाठी भक्तीची पायवाट सहजसोपी करून दिली. पुढे भीमाजी पाटील ह्यांच्या कथेच्या शेवटी हेमाडपंत आम्हांला हेच रहस्य अधिक स्पष्ट करून सांगतात.

दोन हात एक माथा ।
स्थैर्य श्रद्धा अनन्यता ।

नलगे दुजें साईनाथा ।
एक कृतज्ञता ते व्हावी ।।

श्रद्धा व सबुरी हे दोन हात आणि अनन्यतारूपी माथा ह्यांच्याशिवाय दुसरे काही ह्या साईनाथास लागतच नाही, तेव्हा कृतज्ञतेने हे तीनही एकत्रितपणे साईचरणी वाहणे एवढेच आपले काम! एवढी सहज व सोपी आहे ही परमार्थाची भक्तिरूपी वाट!

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**आम्हांला जर सहजसोपा व सुंदर मार्गाने प्रेमप्रवास करावयाचा असेल, तर आम्हांला फक्त ह्या साईनाथाशिवाय दुसरा कुणीही मार्गदर्शक नाही. केवळ हा साईनाथच आमचा समुद्धारकर्ता आहे. ह्या गोष्टीचे आम्हांला सदैव भान राखणे गरजेचे आहे.**

**दोन हात एक माथा।
स्थैर्य श्रद्धा अनन्यता।
नलगे दुजें साईनाथा।
एक कृतज्ञता ते व्हावी।**

काल आपण श्रद्धा, सबुरी व अनन्यता ह्या तीन तत्त्वांनी नटलेली व ह्या तीन तत्त्वांनीच साद्यन्त बहरलेली भक्तीची सहजसुंदर व सोपी पायवाट अभ्यासली. जात्याच्या दोन तळी आणि वरचा खुंटा ह्यांचे निदर्शक असणाऱ्या श्रद्धा, सबुरी आणि अनन्यतेनेच परमार्थ सहजसोपा करून आम्हांला साईनाथांनी सांगितला। म्हणूनच हेमाडपंत 'परी दळणारा हाचि एक' असे म्हणतात. ह्याचाच अर्थ परमार्थ एवढा सहजसोपा करून सांगणारा फक्त हाच एकमेव आहे. आम्हांला जर सहजसोपा व सुंदर मार्गाने प्रेमप्रवास करावयाचा असेल, तर आम्हांला फक्त ह्या साईनाथाशिवाय दुसरा कुणीही मार्गदर्शक नाही. केवळ हा साईनाथच आमचा समुद्धारकर्ता आहे. ह्या गोष्टीचे आम्हांला सदैव भान राखणे गरजेचे आहे. हेमाडपंत म्हणतात त्याप्रमाणे 'गहूं पिसण्याचे ते काय सुख। त्याचें कौतुक तो जाणे।'

खरोखरच आमच्यासाठी गहू दळण्याचे त्याला काय सुख मिळते हे तोच जाणतो. आपल्या लेकरांसाठी दळताना आईला काय सुख मिळते हे फक्त ती माऊलीच जाणते. येथे हेमाडपंत आम्हांला प्रश्न विचारतात की इथे आम्ही हा विचार केला पाहिजे की आम्ही कधी बाबांना सुख देण्याचा प्रयास केला आहे का? बाबा, माझी ही साईमाऊली आम्हांला सुख मिळावे म्हणून स्वत: अहोरात्र किती परिश्रम घेते. स्वत:च्या कोणत्याही गोष्टीचा विचार न करता आमच्या सुखासाठी अखंड झटत असते. आम्ही बाबांना सुख मिळेल, बाबांना आनंद होईल असे वागायला तरी निदान काय हरकत आहे. बाबांची सेवा, बाबांसाठी काही करणे ही खूप दूरची गोष्ट आहे. बाबांसाठी कोण काय करणार? बाबाच आमची सदैव सेवा करतात. पण आम्ही किमान बाबांना आवडेल, बाबांना आनंद होईल असे आचारण तर राखू शकतो. ह्या परमात्म्याच्या लेकरांची, दीनदुबळ्या गरजूंची, वृद्ध-अपंगांची सेवा तर करू शकतो. माझी प्रत्येक कृती करण्यापूर्वी मी हा विचार सर्वप्रथम करावयासच हवा की माझ्या ह्या कृतीने बाबांना आनंद होईल की नाही?

माझे हे कृत्य बाबांच्या नियमांना धरून आहे की नाही? माझ्या कोणत्याही आहार, विहार, आचार व विचाराने बाबांना दु:ख होणार नाही ह्याबाबत सावध राहणे नक्कीच माझ्या हाती आहे.

बाबांना दळू न देता बाबांचा त्रास कमी करावा व बाबांना सुख मिळेल असे आपल्याकडून घडावे ह्या हेतुने धावत धावत द्वारकामाईत गेलेल्या व बाबांकडून खुंटा झोंबून हस्तगत करून दळू लागणाऱ्या चार बायका म्हणजेच माझ्या देहातील चार वृत्ती.

१) आहार
२) विहार
३) आचार
४) विचार

प्रत्येकाच्या परमार्थाची वाटचाल सुरू होते, तीच मुळी मूलाधारचक्राच्या ह्या चार दलांपासू. पहिल्या अध्यायात ही दळणाची कथा घेण्यामागे, ह्या बायकांचे बाबांच्या प्रेमाने बाबांच्या कार्यात पूर्णपणे सहभागी होणे व बाबांनी चूक दाखवून दिल्यानंतर ती सुधारण्यास तत्पर राहताना बाबांच्या आज्ञेचे तंतोतंत पालन करणे ह्या प्रत्येकासाठी अत्यंत महत्त्वाच्या अशा असणाऱ्या तत्त्वाचे मार्गदर्शन करण्याचा हेमाडपंतांचा हेतू आहे.

माझ्या देहातील महामारीचा नाश करण्यासाठी म्हणजेच दु:ख भोगाचा नाश करण्यासाठी प्रारब्धरूपी वैऱ्याला श्रद्धा-सबुरीच्या जात्यात भरडण्यासाठी जेव्हा हा माझा सद्गुरु साईनाथ दळू लागला आहे हे जेव्हा मला कळते, तेव्हा अर्थातच मी शिरडीत असतो म्हणजेच ह्या साईनाथाला सद्गुरुस्थानी मानून मला जमेल तशी त्याची भक्ती करत असतो व ज्याक्षणी मला हे कळते त्याक्षणी तावडतोब माझ्या शिरडीतील म्हणजेच देहातील ह्या चार बायका म्हणजेच आहार, विहार, आचार व विचार ह्या चार मूळ वृत्तींनी धावत धावत द्वारकामाईत जाऊन बाबांच्या कार्यात सहभागी व्हायला हवे. ज्या भक्ताच्या देहात ही दळणाची कथा घडली, त्याच्या जीवनात पुढे अख्खे श्रीसाईसच्चरित प्रवाहित होणारच आहे, त्याला हा अवघा साईनाथ अखंड मिळणारच आहे. पण त्यासाठी आधी ह्या पहिल्या अध्यायापासून सुरुवात व्हायला हवी.

हा पहिला अध्याय व ह्यातील दळणाची कथा ही प्रत्येक भक्ताच्या मानसिक स्तरावर घडणे सर्वात महत्त्वाचे आहे कारण एकदा ही कथा घडली की महामारीपासून भय उरत नाही व भक्त पुढील प्रगती अत्यंत वेगाने करू शकतो. त्यासाठी आहार, विहार, आचार व विचार ह्या चार बायकांनी म्हणजेच मूलाधार चक्राच्या चार वृत्तींनी ह्या साईनाथाच्या प्रेमाने धावत धावत जाऊन म्हणजेच आपल्या पूर्ण क्षमतेने व उत्कटतेने ह्या साईनाथाच्या कार्यात सहभागी व्हावयास हवे आणि सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे साईंच्या आज्ञेत राहून साईनाथाचे नियम तंतोतंत पाळावयास हवेत.

ह्याचा अर्थच मुळी माझा आहार उचित हवा, विहार उचित हवा, आचार म्हणजे आचरण उचित हवे आणि विचार उचित हवा. ह्या सर्वांची उचितता म्हणजे काय व ती कशी साधायची ह्याचे सविस्तर व सहजसोपे वर्णन श्रीअनिरुद्धांनी श्रीमद्पुरुषार्थ द्वितीय खण्ड-प्रेमप्रवास ह्यात केलेले आहे व त्याचे पूर्णपणे पालन करणे म्हणजेच ह्या चार बायकांनी साईंच्या दळणात सहभागी होण्यापासून ते शिवेवर पीठ नेऊन टाकण्याची साईंची आज्ञा पाळणे. समजा आहार, विहार, आचार व विचार ह्यांची काही चूक अनवधानाने माझ्याकडून झाली, जशी त्या बायकांची पिठाचे चार वाटे करण्याची चूक झाली, तरी बाबांनी सांगितल्यावर तावडतोब आहार, विहार, आचार व विचार ह्यांमध्ये उचित बदल करून घेणे व श्रीमद्पुरुषार्थानुसार ह्या चारही गोष्टी करणे हेच मला महामारीपासून मुक्त करणारे आहे.

ह्या दळणाच्या कथेतील चार बायकांचा ह्या कथेतील सहभाग आमच्यासाठी महत्त्वाचा आहे. म्हणजेच आहार, विहार, आचार व विचार ह्या चार मूलभूत घटकांची जीवनातील भूमिका प्रत्येक भक्तासाठी महत्त्वाची आहे. माझ्या जीवनात सध्या ह्या चार बायका म्हणजेच ह्या चार वृत्ती कशा आहेत? त्या बाबांच्या प्रेमाने बाबांच्या आज्ञेत व बाबांच्या नियमानुसार वागत आहेत का? मला सध्या असणाऱ्या ह्या चार वृत्तींच्या स्थितीत बदल करून, उचित परिवर्तन घडवून त्या ह्या कथेप्रमाणे वागणाऱ्या व्हायला हव्यात.

दुसऱ्या प्रकारे विचार करता आहार, निद्रा, भय व मैथुन ह्या चार वृत्ती प्रत्येकाच्या देहात असतात. पण माझ्यात ह्या चार वृत्ती कशा आहेत. आहार मात्रापूर्वक व उचित आहे का? की मी शरीराचे शोषण किंवा अतिभक्षण करून मर्यादा ओलांडत आहे. निद्रा भोग्याची नसावी योग्याची असावी, पुरेशी तेवढीच असावी. भय असावे तर फक्त परमात्म्याचा धाक ह्या स्वरूपात आणि मैथुन हेदेखील मर्यादेनुसारच असणे गरजेचे आहे. ह्या चार वृत्ती सर्वांना समसमान असतात हे साईसच्चरितात सांगितलेलेच आहे. पण त्या सत्त्वगुणाच्या अधिपत्याखाली आहेत की रजो-तमोगुणाच्या अधिपत्याखाली हे तपासणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. बाबांच्या कार्याच्या आड येणाऱ्या चार वृत्ती म्हणजे माया आणि बाबांच्या कार्यात पूरक ठरणाऱ्या चार वृत्ती म्हणजेच ह्या शिरडीतील चार बाया!

आता आमच्या जीवनात कुणाला येऊ द्यायचे मायेला की ह्या चार बायांना ते आम्हीच ठरवायचे आहे. आम्ही आहार, विहार, आचार, विचार ह्या चार गोष्टी असोत की आहार, निद्रा, भय, मैथुन ह्या चार गोष्टी असोत, प्रत्येक वेळेस कोणती गोष्ट करायची की नाही, ते हा विचार करून ठरवायचे की माझी ही गोष्ट जी मी करत आहे ती माझ्या साईनाथाच्या कार्याच्या आड येणार आहे की पूरक ठरणार आहे? एवढा साधा प्रश्न विचारून आपण उचित काय आणि अनुचित काय हे सहजपणे ठरवू शकतो व शिरडीतील दळणाची ही कथा, त्यातील चार बायकांची भूमिका आपल्या जीवनात Activate करू शकतो. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

दळणाच्या कथेतील चार बायकांची भूमिका आपण अभ्यासत आहोत. आपण ह्या सर्व कथांमध्ये विचार कशाचा नक्की करायला हवा? तर भक्तांच्या भूमिकांचा. हा माझा (साईनाथ) हा माझा 'राम' त्याची भूमिका सदैव चोख बजावतच असतो, मला माझी भक्ताची भूमिका कशी अधिकाधिक चोखपणे निभावता आली पाहिजे ह्याचा मी प्रत्येक कथेत विचार करून तसे आचरण करावयास हवे. हा साईनाथ सदैव भक्तप्रेमाने, अकारण कारुण्याने क्रियाशील आहेच, मला उचित दिशेने कसे सक्रिय व्हावयास हवे ह्याचा बोध घ्यावयास हवा. साईसच्चरिताची रचना करण्यामागे माझ्या ह्या साईनाथाचा उद्देश हाच आहे की भक्ताने कसे असावे, कसे वागावे व स्वत:चा जीवन विकास साधून ह्या साईगोपाळाच्या गोकुळात म्हणजेच 'भर्ग' लोकात ह्याचे निरंतर 'सामीप्य' कसे प्राप्त करून घ्यावे. माझा राम त्याचे काम सदैव अचूक अमोघ करतोच, मला काय करायला हवे हेच शिकणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. राम माझ्यासाठी युद्ध करायला ह्या महामारीचा नाश करायला तत्पर व समर्थ आहेच, मला रामच 'माझा' ह्या निश्चयाने ह्या रामाचा 'साचार' वानरसैनिक व्हायला हवे व ह्या रामाचा साचार वानरसैनिक कसे व्हायचे, त्याचे दिग्दर्शन करण्यासाठीच बाबांनी हे साईसच्चरिताचे दळण मांडले आहे.

बाबा आमच्यासाठी स्वत: दळावयास बसले आहेत, आमच्यासाठी युद्धाला उभे ठाकले आहेत, मग आता मला काय करायला हवे ह्याचा निश्चय मला करावयास हवा व त्यानुसार कृती करावयास हवी. श्रीमद्पुरुषार्थाचे अनिरुद्धमहावाक्य आम्हाला हेच सांगते की रावणरूपी वैऱ्याचा नाश कधी व कसा होतो.

युद्ध माझा राम करणार ।  
समर्थ दत्तगुरु मूळ आधार ।  
मी सैनिक वानर साचार ।  
रावण मरणार निश्चित ।  
।।इति अनिरुद्धमहावाक्यम् ।।

ह्या रामाचा वानर सैनिक होणे मुळीच अवघड नाही, हे प्रत्येकाला सहज जमू शकते. प्रत्येकजण ह्या रामाचा वानरसैनिक कसा सहजसुंदरपणे होऊ शकतो ह्याचे विवेचन श्री अनिरुद्धांनी श्रीमद्पुरुषार्थ द्वितीय खंड प्रेमप्रवास ह्यात दिलेले आहेच. पण येथे साईसच्चरिताच्या दळणाच्या कथेत, पहिल्या अध्यायात आपणास साईनाथ हीच दिशा दाखवित आहेत. त्या चार बायकांचे आचरण आमच्यासाठी मार्गदर्शक आहे. हेमाडपंत त्यांचे वर्णन खूप सुंदररित्या करतात. त्या कुणी काही वेगळ्या नव्हत्या, आमच्यासारख्याच संसारी सामान्य स्त्रिया होत्या, पण तरीही त्या साईरामाच्या वानरसैनिक झाल्या, हेच हेमाड आम्हाला दाखवितात.

महामारीचा नाश, रावणरूपी वैऱ्याचा नाश करणारा हा माझा साईरामच आहे, मी फक्त ह्याच्या दळणाच्या क्रियेत सहभागी होऊन ह्याच्या आज्ञेप्रमाणे शिवेवर पीठ नेऊन टाकण्याचे 'आचरण' करणार म्हणजेच ह्या साईरामाचा वानरसैनिक होणार हीच ह्या चौघींची भूमिका आहे. बाबा दळायला बसले आहेत हे समजताच आपली सर्व कामे टाकून त्या धावत-धावत लगबगीने द्वारकामाईत आल्या. इथेच आम्हाला वानर सैनिक होण्याची सर्वात महत्त्वाची व पायाभूत गोष्ट समजते, ती म्हणजे प्राथमिकता निश्चिती (Priorities set) करणे. सर्वात पहिले माझ्यासाठी काय आहे, हे मला कायम लक्षात ठेवले पाहिजे व त्यानुसार कृती करायला हवी. ह्या चारचौघींनाही त्यांचे संसार होते, मुलेबाळे होती, घरदार होते, स्वैपाकपाणी होते; पण तरीही माझा बाबा दळतोय हे कळताक्षणीच ह्या चौघीही धावत धावत लगबगीने द्वारकामाईत गेल्या. त्यावेळेस त्या चौघीही घरी काही ना काही काम करत असतील, पण त्या चौघींसाठी 'साईनाथ' हीच पहिली प्राथमिकता होती. त्यामुळे हातातील काम नंतर करता येईल, पण ज्याअर्थी माझा बाबा सकाळ-सकाळ दळायला बसला आहे, त्याअर्थी माझ्यासाठी बाबांच्या दळणाचेच काम सर्वात पहिले आहे ही प्राथमिकता. त्यांची निश्चित झालेली असल्याने त्यांची तशी कृतीही घडली.

आमच्या जीवनात भगवंताला, ह्या सद्गुरु साईनाथाला असे प्रथम स्थान, पहिली प्रॉयॉरिटी आम्ही देत आहोत का? वानरसैनिक बनण्यासाठी हेच सर्वात पहिले व महत्त्वाचे पाऊल आहे. प्रेमाशिवाय ही प्राथमिकता निश्चित होणार नाही व म्हणूनच माझ्या बाबाच्या प्रेमाने मलाही ह्या चौघींप्रमाणे 'माझा हा सद्गुरु साईनाथच' सर्वात आधी, मग बाकी सगळे ह्या क्रमानुसार जीवनातील प्राथमिकता ठरवावयास हवी.

दुसरी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे बाबांच्या कार्यात सहभागी होण्याकरिता बाबांच्या प्रत्यक्ष आज्ञेची वाट न पाहता कार्यात झोकून देणे. ह्या चौघींनी 'बाबा आम्हांला आज्ञा देतील, आम्हांला बोलावतील, कार्यात सहभागी होण्यास सांगतील तेव्हा आम्ही जाऊ' असा विचारसुद्धा न करता बाबा दळत आहेत कळल्याकळल्याच तावडतोब धावत लगबगीने जाऊन खुंटा हिसकावून दळायला सुरुवात केली. इथे त्यांचे 'धावत धावत लगबगीने जाणे' आणि 'खुंटा हिसकावून दळणे' ह्या दोन क्रिया आपल्यासाठी सर्वात महत्त्वाच्या आहेत. बाबा त्यांच्याशी भांडू लागले तरीही त्यांनी बाबांच्या कार्यात सहभागी होण्याचा निश्चय ढळू दिला नाही. आम्ही आपल्या सद्गुरुंच्या कार्यात सहभागी होताना असेच व्हायला हवे. उत्तम शिष्याची लक्षणे सांगताना हेमाडपंत 'प्रत्यक्ष आज्ञेलागी न खोळंबणे' हे जे लक्षण सांगतात ते ह्या चौघींप्रमाणे आमच्यात आहे का? ह्याचा विचार आम्ही करावयास हवा.

तिसरी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे 'का?' हा प्रश्न त्यांच्या ह्या सर्व सहभागात कुठेही जरासुद्धा आढळत नाही. त्यांनी बाबांना 'का दळत आहात?' हे जसे विचारले नाही तसेच 'पीठ ओढ्याकाठी शिवेवर का टाकायचे?' हे देखील विचारले नाही. ह्या साईनाथाला, सद्गुरुरायाला 'का' हे विचारणे हाच सर्वात मोठा प्रज्ञापराध आहे कारण ह्याने आपण त्याच्या 'न्यायी' पणावर अविश्वास दाखवत असतो. आपण बरेचदा भगवंतालाच हा 'का' म्हणून जाब विचारतो आणि इथेच त्याच्या न्यायीपणावर अविश्वास दाखवून हरिकृपा स्वीकारण्याचा मार्ग बंद करतो. 'देवा, हे माझ्याच बाबतीत असे 'का' घडले? देवा, मलाच 'का' हे भोगावे लागले? हे तू 'का' होऊ दिलेस? मी तुझी एवढी भक्ती करतो, तर मग बाबा, माझ्यावर हा प्रसंग तू 'का' येऊ दिलास?...' असे हे अनेक 'का' चे जाब आम्हांला खड्ड्यात घालत असतात.

ह्या सद्गुरुरायाला 'का' विचारणे अत्यंत व सर्वथा अनुचितच आहे. पहिली गोष्ट म्हणजे हा माझा साईनाथ न्यायी आहेच व तो मला उचित तेच मला देत आहे ही निष्ठा महत्त्वाची आहे. मी जेव्हा 'का' विचारतो, तेव्हा साईच्या न्यायीपणावरच संशय घेतो, ते सर्वथा चुकीचेच आहे. दुसरी गोष्ट म्हणजे ह्या साईनाथाला जाब बिचारण्याएवढे आम्ही कोण लागून गेलो आहोत? आतापर्यंत त्याने एवढे दिले तेव्हा साधे 'थँक्स' तरी कधी म्हटले का? त्याचे अनंत ऋण विसरून त्याला जाब विचारायची माझी हिंमतच कशी झाली? तिसरी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे ह्या 'का' चे उत्तर जर ह्या सद्गुरुरायाने दिले तर ते इतके भयंकर असू शकेल की ते ऐकण्याची ताकद ही आमच्यात नसेल. आम्हीच मागच्या जन्मी असे काहीतरी भयंकर केलेले असेल की ज्याचे फळ म्हणून मला हे भोगावे लागत असेल व तेही ह्या सद्गुरुरयाने खूप सौम्य प्रमाणात करून दिलेले. जिथे मिरची खाऊन तोंडाची झाले निघणार होती, तिथे भोपळी मिरचीखावी लागली. पण आम्हांला मिरची खाण्याचा आमचा भोग खूप सौम्य करून आम्हांला ह्या सद्गुरुने अकारण कारुण्याने भोपळी मिरचीच्या स्वरूपात दिला आहे, ही सद्गुरु साईंची कृपा आम्ही विसरतो व उलट त्यांनाच 'का'? 'का ही भोपळी मिरची मला खावी लागत आहे?' असे विचारतो. किती चुकीचा वागतो की? ह्या चौघींनी ह्या सर्व सहभागात सर्वात सुंदर गोष्ट केली, ती म्हणजे 'का' हा प्रश्न त्यांच्या मनास कुठेही जराही स्पर्श करत नाही. ■■

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

गेल्या भागात आपण ह्या साईनाथाचा उत्तम भक्त होण्यासाठी म्हणजेच ह्या रामाचा वानरसैनिक बनण्यासाठी ह्या दळणाच्या कथेतून काय शिकावयास हवे, ह्याचा अभ्यास करण्यास सुरुवात केली होती. नुसती कथा वाचली, पारायण केले आणि बोध न घेता आचरणात काहीच उतरवले नाही तर आमचा विकास कसा होणार? ह्या साईसच्चरिताच्या रचनेमागे ह्या सद्गुरु साईनाथाचा दृष्टिकोन आमचा जीवनविकास साधणे हाच आहे व त्यासाठी आम्हाला आमची भूमिका चपलख कशी करायची ही शिकायलाच हवे. काल आपण तीन गोष्टींचा अभ्यास केला-

१) सर्वात आधी माझा साईच ही प्राथमिकता जीवनात असणे.

२) बाबांच्या कार्यात त्यांची आज्ञा प्रत्यक्ष होईपर्यंत न खोळंबता पूर्ण क्षमतेने सहभागी होणे.

३) ह्या साईनाथास 'का' हा प्रश्न न विचारता पूर्ण विश्वासाने भक्तिमार्गाची वाटचाल करत राहणे.

ह्या तिसऱ्या गोष्टीचा अभ्यास करताना आमच्या लक्षात आले की सद्गुरुंना 'का' विचारण्यात, भगवंताला जाब विचारण्यात आम्ही त्याच्या न्यायीपणाबद्दल शंका घेतो, ह्या सद्गुरुतत्त्वावरच संशय घेतो, मग आमची जीवनाची इमारत एका क्षणात कोसळू शकते कारण जर ह्या साईनाथावर पूर्ण भरोसाच नसेल, हा न्यायी आहेच ह्याची पूर्ण खात्रीच नसेल तर मग भक्तिमार्गाचा पायाच मुळी भक्कम नाही. एकदा मी माझ्या सद्गुरुस्थानी ह्या साईनाथास विराजमान केले की मग त्याला 'का'च काय, कोणताही प्रश्न विचारण्याचे मुळी मनातच येत नाही कारण जिथे 'प्रेम' आहे, तिथे प्रश्नाला जागाच नसते.

ज्याअर्थी मी माझ्या बाबाची भक्ती करत असताना माझ्या जीवनात असे घडले, ह्याचा अर्थ जर हा बाबा माझ्या जीवनात क्रियाशील नसता तर ह्यापेक्षा किती भयंकर घडले असते? माझ्या बाबानेच माझ्या प्रारब्धाचा भोग त्याच्या कृपेने खूप सौम्य करून दिला आहे. बाबांची कृपा प्रारब्धाचा पूर्ण नाश करायला पूण समर्थ आहे पण माझी भक्ती तेवढी आहे का की जेणेकरून ही पूर्ण कृपा माझ्या जीवनात मी प्रवाहित करून घेईन? मग तरीही माझ्या थोड्याथोडक्या, वेड्यावाकड्या भक्तिसेवेने माझ्या बाबाने किती अपरंपार 'कृपा' केली. माझ्या प्रारब्धभोगात तिखट जहाल हिरवी मिरची खाणे होते, पण माझ्या बाबाने माझे भोग सौम्य करून भोपळी मिरची खाण्यावर सोडवून माझे भोग संपविले. मग मी बाबांना 'का मला भोपळी मिरची दिलीत?' असे विचारणे किती चुकीचे आहे.

जर बाबांनी ह्या 'का' चे उत्तर दिले तर माझ्याने ते ऐकवेल तरी का? मी जे पाप केले आहे त्याचे फळ म्हणून जहाल मिरची भोगणे क्रमप्राप्त होते, त्या गतजन्मीच्या माझ्या पापकर्माबद्दल जर बाबांनी सांगितले तर माझी काय स्थिती होईल? म्हणूनच बाबा कधीच ह्या 'का'ला उत्तर देणार नाहीत. जरी मी 'का' असा प्रश्न कृतघ्नपणे विचारतो, तरीही हा अकारण कारुण्याचा सागर 'साईनाथ' मला 'का'चे उत्तर देत नाही कारण ते ऐकल्यास जो धक्का मला बसेल त्यातून सावरणे मला खूपच कठीण जाईल व त्यातच हरवून बसल्यामुळे माझी पुढची प्रगती करण्याचे सामर्थ्यही संपून जाईल.

आपण एक उदाहरण घेऊ म्हणजे आपल्याला हे अधिक स्पष्ट होईल. समजा 'क्ष' नावाच्या व्यक्तीला ह्या जन्मी बाबांच्या भक्तिमार्गाची वाटचाल करीत असताना एक दिवस अचानक पोटाचे दुखणे उद्भवले, प्रचंड वेदना सुरू झाल्या, ताबडतोब इस्पितळात ॲडमिट होऊन शस्त्रक्रिया करावी लागली. आता त्या 'क्ष' ला जर प्रश्न पडला की बाबा असे 'का' झाले? त्याने जर प्रश्न विचारला की बाबा, तुमची भक्ती करत असतानाही माझ्यावर एवढे संकट कसे ओढवले? मला खूप प्रचंड कळा सहन कराव्या लागल्या, रक्तस्त्राव झाला, पोट चिरावे लागले व ह्या सर्वांबरोबरच आर्थिक, शारीरिक आणि मानसिक नुकसानही झाले, बाबा, 'का' असे झाले माझ्याच बाबतीत?

जर ह्या 'का' चे उत्तर साईनाथांनी दिले तर? बाबा खरोखरच दयाळू आहेत म्हणून ते असल्या प्रश्नांना उत्तरे कधीच देत नाहीत, उलट आपले बाळ लवकरात लवकर ह्या भोगातून कसे सुटून पुन्हा वेगाने भक्तिमार्गाचा प्रेमप्रवास कसा करेल ह्यासाठी झटत असतात, उपाय सांगत असतात.

४७ व्या अध्यायात साप-बेडकाच्या कथेत आपण सर्वजण जाणतो की वैर, हत्या आणि ऋण हे जन्मान्तरीही संपत नाहीत. मला माझ्या मागच्या जन्मांबद्दल व माझ्या त्यातील अनेक कर्मांबद्दल काहीच माहीत नसते, पण हा साईनाथ मात्र जाणतो. आता ज्या 'क्ष' चे उदाहरण आपण पाहत आहोत, त्याचा विचार करू. कर्माच्या अटळ सिद्धांतानुसारच ह्या 'क्ष' नावाच्या व्यक्तिवर ही परिस्थिती ओढवली आहे हे निश्चितच, अगदी १०८ टक्के कारण 'जसे कर्म तसे फळ' हा सिद्धांत केवळ विज्ञानातच नाही तर आध्यात्मिक स्तरावरही तंतोतंत लागू आहेच.

ह्या 'क्ष' वर ही परिस्थिती ओढवण्याचे कारण म्हणजे मागच्या जन्मी त्याने कुणालातरी अशाच प्रकारे त्रास देण्याचे कर्म केले आहे. ह्या 'क्ष'ने गेल्या जन्मी एका व्यक्तीचे धन लुबाडण्यासाठी त्याला शस्त्रांचा धाक दाखवून सर्व पैसा लुटण्याचा प्रयत्न केला असता त्या व्यक्तिने ह्या 'क्ष'ला विरोध केला. तेव्हा ह्या 'क्ष'ने चाकूने त्या व्यक्तीच्या पोटावर वार केले व त्याचे धन लुबाडून त्याला तसेच टाकून हा पळून गेला. पुढे ती व्यक्ती कदाचित मेली असावी किंवा पोटातील रक्तस्त्राव व कळा सहन करत कशीबशी इस्पितळात पोहोचली असावी तिथे बरेच दिवस उपचार घेत असावी. त्या व्यक्तीचे काय होईल हे त्या व्यक्तीच्या प्रारब्धावर अवलंबून आहे. त्यातून ती भगवंताची, सद्गुरुरायाची भक्ती करणारी नसेल व दुराचारी असेल तर मग अशा वेळी मदत मिळणेही कठीणच! तर असे हे 'क्ष'ने गेल्या जन्मी केलेल्या कर्माचे अटळ फळ त्याला ह्या जन्मी भोगणे प्राप्त आहे. पण ह्या जन्मी तो ह्या साईनाथाची भक्ती करत असल्याने बाबांनी कृपा करून त्याच्या प्रारब्धाचे भोग खूपच सौम्य रूपात त्याला भोगायला लावून त्याची सुटका केली. पोटाच्या वेदना, रक्तस्त्राव, पोट शस्त्राने कापले जाणे, शारीरिक, मानसिक व आर्थिक स्तरावर तोटा हे सर्व होणे कर्माच्या अटळसिद्धांतानुसार साहजिकच होते. त्याच्यावरही कुणा चोर-लुटारूचा असा हल्ला होऊन तीच घटना त्याच्या बाबतीतही घडली असती. पण इथेच माझा साईनाथ त्याच्या भक्ताच्या व प्रारब्धभोगाच्या आड आला आणि ते प्रारब्धभोग खूप सौम्य प्रमाणात बाबांच्या अकारण कारुण्यामुळेच भक्ताला सोसावे लागले. त्याचे पोट कापावे लागले पण ते चोरलुटारूकडून कापले न जाता निष्णात सर्जनच्या हळुवार सुरीने! त्याला पोटशूळ व रक्तस्त्राव सोसावा लागला पण तो एखाद्या हल्ल्यामुळे नव्हे तर दुखण्यामुळे. त्यालाही शारीरिक त्रास व मानसिक वेदना सोसाव्या लागल्या, पण त्याही खूप कमी प्रमाणात कारण इथे दुखण्यामुळे हे सर्व घडले, हल्ल्यामुळे नव्हे, त्यामुळे तो धक्का सहन करावा लागला नाही. ह्यालाही आर्थिक नुकसान सोसावे लागले, पण आपले पैसे आपल्याला मारून, वार करून आपल्यासमोर कोणी लुटत आहे ह्यापेक्षा आपल्याच दुखण्यावर खर्च झाले ही भावनाही आर्थिक फटक्याची तीव्रता सौम्य करणारी आहे आणि सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे साईकृपेने वेळीच इस्पितळात जाणे, निदान अचूक होणे, वैद्यकीय सेवा त्वरित उपलब्ध होणे, उपचार व शस्त्रकर्म सफल होणे व जीव वाचणे हे सर्व घडले.

हे 'क्ष'चे उदाहरण जरी काल्पनिक असले तरीही कर्माचा अटळ सिद्धांत समजून घेण्यास व साईकृपेने प्रारब्धाचा नाश कसा होतो हे समजण्यास महत्त्वाचे आहे. आम्ही जर दुसऱ्याचे धन लुबाडले असेल तर आमचेही धन असेच लुटले जाणार आहे. जर सत्त्वगुणी भक्त असेल तर हा साईनाथ कर्माचे भोग अधिकच सौम्य करून देतो. ज्या सत्त्वगुणी भक्ताच्या प्रारब्धानुसार आर्थिक हानि होणे निश्चित आहे, त्याला हा साईनाथ त्यावेळेस कोणत्याही उचित ठिकाणी 'दान' करण्याची बुद्धी देईल व त्यामुळे तेवढ्या धनाचा व्यय प्रारब्धभोगानुसार होईल आणि त्याबरोबर दानाचे 'पुण्य'ही पदरी जमा होईल. बघा, प्रारब्धाचे वाईट भोग संपवतानासुद्धा त्यातून हा साईनाथा सत्कर्म व पुण्याचे साठे कसे भक्तांना देत जातो! पैसा हातून जायचा होता तर तो 'दान' रूपात गेला व आर्थिक नुकसानीचा प्रारब्धभोग भोगतानासुद्धा दानाचे पुण्य गाठीस जोडले. हा माझा साईनाथ अंधाराचे रूपांतर प्रकाशात करतो ते असेच. फक्त हाच हे करू शकते, बाकी कुणीही नाही. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी






**एखादे कार्य हाती घेतले की सुरुवातीस अगदी जोरात काम करत असतो, पण पुढे-पुढे ती चिकाटी आमच्यात राहत नाही व आमचे सर्वकाही अर्धवटच राहते. 'एक ना धड, भाराभार चिंध्या' अशी आमची संसार व परमार्थ दोन्हीकडे स्थिती होते.**

**आरंभशूरता सोडून आम्हांला कार्याच्या सुरुवातीचा उत्साह शेवटपर्यंत टिकवावयास हवा व ह्यासाठीच साईरामाचे नाम मुखी असणे महत्त्वाचे आहे.**

श्रीसाईसच्चरिताच्या पाहिल्या अध्यायातील दळणाच्या कथेतील चार बायकांच्या भूमिकेचा विचार आपण करत आहोत. खरोखर जितके खोल जावू, तितके कमीच आहे. साईसच्चरितातील प्रत्येक कथेला अनंत पैलू आहेत, आपण आपापल्या कुवतीनुसार त्यांना न्याहाळून बोध घ्यायला हवा. पण त्यात तर्क-चिकित्सा हा दृष्टिकोन नसून प्रेमाचीच दृष्टि असायला हवी. जे शब्दच्छल किंवा नको तो कीस काढत बसतील, त्यांना कोळसाच हाती लागेल. बाबांच्या हिऱ्यांचा खजिना द्वाराकामाईच्या अंकावर बसणाऱ्या भोळ्या भाविकांच्या हाती हा साईनाथ स्वतःहून सुपूर्द करतो. ह्या चौघींना पीठ मिळाले नसेल बाबांकडून, पण बाबांकडून कृपेचा, प्रेमाचा जो खजिना त्यांना मिळाला, तो त्यांच्यासाठी जन्मानुजन्म पुरून उरणारा आहे. आम्हांलाही आमचा बाबा मिळाला की त्याचा खजिना तो भरभरून आमच्या हाती सुपूर्द करणारच आहे.

ह्या चार बायकांच्या भूमिकेचा अभ्यास करताना उत्तम भक्त होण्यासाठी, साचार वानरसैनिक होण्यासाठी कोणते गुण महत्त्वाचे आहेत ह्याचा विचार करताना आपण तीन गोष्टी आतापर्यंत पाहिल्या-

१) प्राथमिकता निश्चय
२) प्रत्यक्ष आज्ञेलागी न खोळंबणे.
३) 'का' ह्या प्रश्नाला कुठेही स्थान नसणे.

ह्यानंतर ह्या चौघींकडून शिकण्याची चौथी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे दळताना बाबांच्या लीलांचे गुणवर्णन करणारी गीते आपोआप त्यांच्या ओठी येतात. जात्यावर बसल्यावर ओवी आपोआप मुखी येते असे म्हणतात, तसेच ह्या संसाराचे दळण दळताना असो की सेवेचे जाते फिरवताना असो, माझ्या ह्या सद्गुरुरायाचे, साईनाथाचे गुणगान आपोआप मुखी यायला हवे. 'हाती काम मुखी राम' अशी स्थिती सहजपणे येणे ही फार महत्त्वाची गोष्ट आहे. ह्या चार बाया दळायला बसल्या क्षणापासूनच बाबांची गीते गाऊ लागल्या. हाताने बाबांचे काम करीत होत्या व मुखाने बाबांचे नाम व लीला 'गात' होत्या. बाबांची गीते त्यांनी, प्रत्येकीने बाबांच्या प्रेमाने स्वतःच रचलेली होती व त्यामुळे साईप्रेमाच्या माधुर्याने ती गीते ओथंबलेली होती. आम्ही देवाचे, साईचे नाम घेताना असे स्निग्धतेने, प्रेमाने घेतो का? 'ॐ कृपासिंधु श्रीसाईनाथाय नमः।' असे म्हणायचे पण त्यात माझा हा साई खरोखरच कृपेचा महासागर आहे व त्याचे माझ्यावर किती प्रेम आहे ह्या भावाचा ओलावा आहे का? ह्या चौघींकडून चवथी गोष्ट आम्हांला शिकायला हवी, ती म्हणजे सहजता आणि स्निग्धता.

नुसते तोंडाने रामनाम पुटपुटायचे व हातावर हात ठेवून बसायचे, हे जसे उचित नाही, तसेच कामाचा टेंभा मिरवत रामाला विसरायचे हेदेखिल उचित नाही. आम्ही नुसते टाळ कुटले, पण ज्या रामाचे नाव घेतो त्याच्या लेकरांची सेवा केली नाही तर काय उपयोग? आम्ही अवश्य टाळ, चिपळ्या हाती घेऊन भजने गाऊ, गीते गाऊ, पण त्याचबरोबर ह्या हातांनी रामाच्या लेकरांची सेवाही करू. आमच्या श्रद्धावान भावंडांना मदत करण्यास तत्पर राहू. 'मुखी राम व हाती काम' अशी नाम-सेवेची सांगड घालून परमार्थ साधणेच उचित आहे, हे ह्या दळणाच्या कथेतून आम्हांला समजते. ह्या चौघींप्रमाणे दळणाचे काम करताना तेवढ्याच सहजतेने साईनामगुणलीला-संकीर्तनही आमच्याकडून व्हायला हवे, हीच पाचवी गोष्ट आम्ही शिकायला हवी.

सहावी गोष्ट आम्ही येथे शिकतो, ती म्हणजे हाती घेतलेले काम तडीस नेण्याची चिकाटी. आम्हीदेखील एखादे कार्य हाती घेतले की सुरुवातीस अगदी जोरात काम करत असतो, पण पुढे-पुढे ती चिकाटी आमच्यात राहत नाही व आमचे सर्वकाही अर्धवटच राहते. 'एक ना धड, भाराभार चिंध्या' अशी आमची संसार व परमार्थ दोन्हीकडे स्थिती होते. आरंभशूरता सोडून आम्हांला कार्याच्या सुरुवातीचा उत्साह शेवटपर्यंत टिकवावयास हवा व ह्यासाठीच साईरामाचे नाम मुखी असणे महत्त्वाचे आहे. सेवा करताना मुखी नाम असणे का महत्त्वाचे आहे? ह्याचे उत्तर येथे आम्हाला मिळते. आम्हांला चरखा चालवताना श्रीअनिरुद्धांनी 'ऋषभ गौतम दत्तगुरु । नानक मेरी राम स्मरु ॥' हा नामगजर का दिला आहे, ह्याचे कारण येथे आम्हांला कळते. केवळ चरखाच नव्हे, तर प्रत्येक सेवाकार्यात परमात्म्याचे नाम घेत कार्य करणे महत्त्वाचे आहे. कारण त्यामुळे आमच्या कामात उत्साहाचे सातत्य टिकून राहते, चिकाटी दृढ होते व सेवेचा अहंकारही येत नाही. सर्वात महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे मुखी सतत नाम असल्याने 'आळस' नावाचा आमचा मोठा शत्रू आमच्या आसपासही फिरकत नाही.

आळसाची उत्पतीच मुळी तमोगुणातून होते व नाम हे सदैव सत्त्वगुणाचे भाण्डार वाढवीत असते. जेवढे अधिकाधिक मी ह्या साईनाथाचे नाम घेत राहीन, तेवढा अधिकाधिक सत्त्वगुण वाढत राहतो व तमोगुणाचा ऱ्हास होत जातो, ज्यामुळे हा आळस आपल्या जीवनात कुठल्याही क्षेत्रात डोकावत नाही. सेवाकार्य करताना, रोजच्या संसारातील कामांमध्ये, नोकरी-व्यवसाय करता करता जेवढे जमेल तेवढे अधिकाधिक नाम घेत रहावयास हवे, ज्यायोगे हा आळस आपला कब्जा कधीच घेऊ शकणार नाही. ज्याच्यावर नामाची सत्ता आहे, त्याच्यावर आळसच काय कोणत्याही अनुचित गोष्टीची सत्ता कधीच असू शकत नाही. पण त्यासाठी अर्थातच हे नाम ह्या चौघींप्रमाणे सहजतेने व स्निग्धतेने घ्यायला हवे. सुरुवाती-सुरुवातीस आम्हाला नामात एवढी सहजता व स्निग्धता जाणवणार नाही, पण ह्या साईनाथाच्या, रामाच्या, भगवंताच्या नामात एवढे सामर्थ्य आहे की जेवढे अधिकाधिक मी विश्वासाने नाम घेत राहतो, तेवढे हे नामच माझ्यात सहजता व स्निग्धता उत्पन्न करत राहते. नामाचा कंटाळा करणे हाच सर्वात मोठा प्रज्ञापराध आहे म्हणूनच आम्ही आसनी, शयनी, भोजनी हे साईनाथ घेत राहू.

ह्या शिरडीतील बायांकडून आम्हाला हेच शिकायला हवे. 'दळिता कांडिता, तुज गाईन अनन्ता।' ह्या चौघी एरवीही सर्व कामे करताना ह्या साईंचे गुणगान करीतच आपली नित्यनैमित्तिक कर्मे करतच होत्या व म्हणूनच ह्या आळसरूपी महारिपुची सावलीही त्यांच्यावर थोडीसुद्धा पडली नाही. बाबा दळत आहेत हे कळल्यावर ताबडतोब त्या लगबगीने धावत धावत द्वारकामाईत जाऊन दळू लागतात. ह्या त्यांच्या कृतीतूनच आपल्याला उमगते की 'आळस' त्यांच्या ठायी जराही नाही. म्हणूनच जेवढ्या उत्साहाने दळणाचे काम त्यांनी हाती घेतले, तेवढ्याच उत्साहाने ते पीठ शिवेवरही नेऊन टाकले. आळसरूपी वैरी त्यांनी नामाच्या जात्यात केव्हाच भरडला होता. माझ्या ह्या साईरामाच्या नामाचीच ही सारी करामत.

श्रीअनिरुद्धांनीही ह्या पहिल्या अध्यायातील दळणाचे मर्म आम्हाला तेरा कलमी योजनेतील पहिल्या कलमाद्वारे सुस्पष्ट करून सांगितले आहे. साईसच्चरिचा पहिला अध्याय जसा दळणाच्या कथेचा आहे, तसेच श्रीअनिरुद्धांच्या तेरा कलमी योजनेतील पहिले कलम चरखा हे आहे. 'श्रीसाईनाथ हा माझा दिग्दर्शक गुरु आहे' हे श्रीअनिरुद्धांचे वचन त्यांनी ह्यातून सुस्पष्ट करून दाखविले. जाते व चरखा दोन्ही चक्राकार गतीने फिरणारे आहेत. जात्यामुळे जशी भाकरी ही गरज पूर्ण होते, तसेच चरखा आमची वस्त्राची गरज पुरवितो. श्री अनिरुद्धांनी स्वतः सर्वप्रथम चरख्याच्या चक्रास गती देऊन मग तेरा कलमी योजनेतील पहिल्या कलमाद्वारे ह्या चरख्याचा खुंटा आजच्या हाती दिला. साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय व श्रीअनिरुद्धांचे पहिले कलम दोन्हीत ही सुदर्शन चक्राची गतीच आपणास दिसून येते. साईंना दिग्दर्शक गुरु मानणाऱ्या श्रीअनिरुद्धांनी आम्हांला ह्या पहिल्या अध्यायातील रहस्य उलगडून दाखवले. जशा ह्या चौघी जाते फिरवताना साईनाथाचे नामगुणसंकीर्तन करत करत दळत आहेत. तसेच हा चरखा चालवताना आम्हां सर्वांना परमात्म्याचे नाम घेत घेत सूत कातायचे आहे. जात्यातून निघणाऱ्या पिठाने जसे महामारीला रोखले तसेच चरख्यातून निघणारे सूत आमच्या जीवनातील बाह्य व आंतरिक सर्वच स्तरांवरील महायुद्धाचा, महामारीचा बीमोड करणारच. श्रीसाईसच्चरिताचा पहिला अध्याय व 'चरखा' हे पहिले कलम दोन्ही आमच्यासाठी, श्रद्धावानांसाठी एकच आहेत. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

चक्रशक्ती आणि मंत्रशक्ती ह्या दोन शक्ती ह्या महाविष्णुच्या प्रमुख शक्ती आहेत. जाते व चरखा ह्या दोन्हींमध्ये ह्याच शक्ती आमच्या जीवनात कार्यकारी होतात. चक्रशक्तीरूपी लक्ष्मण व मंत्रशक्तीरूपी सीता ह्या दोहोंमधे हा चक्रधारी, मंत्रराज ॐकार असणारा श्रीराम उभा आहे. श्रद्धारूपी सीतामाई व सबुरीरूपी लक्ष्मणदादा ह्या दोहोंमध्ये हा माझा साईराम उभा आहे. चक्र आणि मंत्र दोन्ही एकरूप झाल्याशिवाय हा साईराम मला कसा बरं भेटेल? सुदर्शन चक्राच्या गतितून ध्वनिरूपी पवित्र स्पंदने उत्पन्न होत असतात व मंत्राच्या ध्वनिस्पंदनांमधून कवचरूपी सुरक्षा चक्र भक्ताचे संरक्षण करतच असते. साईनाथांनी ह्या पाहिल्या अध्यायातच श्रोत्यावक्त्यांच्या समुद्धारासाठी ह्या चक्रशक्ती व मंत्रशक्ती दोहोंची सुरेख सांगड घालून, श्रोत्यावक्त्यांना अभय व कृपा दोन्ही प्रदान केले आहे. जेव्हा हा पहिला अध्याय आम्ही प्रेमाने वाचतो, तेव्हा आपला हा साईनाथ आपल्या जीवनात ह्या दोन्ही शक्तींना समानपणे प्रवाहित करतो. खरोखरच, जो श्रद्धा-सबुरीने, अनन्यप्रेमाने, पूर्ण भरोशाने, निष्ठापूर्वक ह्या अध्यायास वाचेल, त्याच्या जीवनात कधीच कुठल्याही महामारीचा शिरकावच होऊ शकत नाही.

माझा साईनाथ आपल्यासाठी हे करण्यास सदैव तत्परच आहे, आम्हालाच ह्या पहिल्या अध्यायातील चौर्घीप्रमाणे ह्या साईनाथावर भोळे भाबडे प्रेम करत, त्याच्या सेवेत सर्वस्व वाहून, ह्याच्या आज्ञापालनात चोख असायला हवे. आतापर्यंत आपण ह्या चौर्घीप्रमाणे ह्या साईनाथावर भोळे भाबडे प्रेम करत, त्याच्या सेवेत सर्वस्व वाहून, ह्याच्या आज्ञापालनात चोख असायला हवे. आतापर्यंत आपण ह्या चौर्घींच्या आचरणातून सहा मुख्य गोष्टी शिकलो.

१) सर्वात आधी माझा साई.
२) प्रत्यक्ष आज्ञेसाठी न खोळंबणे.
३) 'का' ह्या प्रश्नाला कुठेही डोकावू न देणे.
४) सहजता व स्निग्धता
५) उपासना व सेवेची सांगड
६) सदैव नामाचा आश्रय व आळसाला थारा न देणे.

सातवी गोष्ट म्हणजे भक्तिमार्गाची वाटचाल करताना दांभिकतेला अजिबात डोकावू न देणे. उपासना करताना, सेवा करताना, भक्ती करताना ही दांभिकता जर आमच्यात असेल तर ती आमचा घात करते. ह्या चौघी जेव्हा धावत धावत दळायला येतात, तेव्हापासून ते शिवेवर पीठ टाकेपर्यंत त्यांच्यात कुठेही जरासुद्धा दांभिकतेचा लवलेशही नाही. ह्या कुठेही मिरवताना आढळत नाहीत. 'बघा, आम्ही किती मोठ्या बाबांच्या भक्त! आम्ही बाबांचे दळण दळले! आम्ही किती जवळच्या की आम्ही जाऊन बाबांकडून खुंटा हिसकावून घेतला! आम्हालाच बाबांनी पीठ शिवेवर टाकायला सांगितले! आमच्याकडूनच दळून घेतले!...' वगैरे वगैरे कोणत्याही प्रकारचा टेंभा त्या मिरवीत नाहीत, ना ह्यातील एकही दांभिकता त्यांच्या मनाला कुठेही स्पर्श करते.

ह्या चौघी कुणालाही 'आमची भक्ती-सेवा किती मोठी?' हे दाखवायला दळायला जात नाहीत. त्या बाबांशी भांडून खुंटा हिसकावून घेतात, त्यातही आम्ही बाबांच्या खूप जवळच्या श्रेष्ठ भक्त आहोत, बाबा आमचे ऐकतात, असा भाव नाही. बाबांची गीते गाताना त्या तेथे जमलेल्या लोकांना दाखविण्यासाठी गात नाहीत, तर सहज प्रेमाने गात आहेत. लोकांना आपल्या काव्याचा, गायनाचा देखावा करून, दांभिक प्रदर्शन करण्यासाठी त्या गात नाहीत. हेच सर्वात महत्त्वाचे आहे. पीठ शिवेवर टाकण्याची कामगिरी आमच्यावरच बाबांनी सोपवली, आम्ही दळलेले पीठच शिवेवर टाकायला सांगितले. आम्ही दळलेल्या पिठाने महामारी रोखली गेली, वगैरे दांभिकबाजी कुठेही त्यांच्याठायी आढळत नाही. आम्ही किती मोठ्या, किती बाबांच्या मर्जीतल्या. आमची भक्ती किती 'ग्रेट' वगैरे दंभप्रदर्शनाने टेंभा मिरवत इतर स्त्रिया वा भक्तांना त्या खिजवतानाही दिसत नाहीत. ह्या चौर्घींच्याही आचरणात कुठेही जरासुद्धा दंभाला थारा नाही. आम्हीदेखील कायम हेच लक्षात ठेवावयास हवे. भक्तिमार्गाची वाटचाल करताना दांभिकता, टेंभा मिरविणे ह्या गोष्टींची छायाही स्वतःवर पडू देऊ नये. आम्ही दंभाने इतरांना फसवू, पण हा साईनाथ सर्वांचे मर्म जाणणारा आहे व त्याल प्रत्येकाचे हेतु-कारण वगैरे सर्वकाही ठाऊक आहे. ह्या चारही जणी जशा आहेत तशा बाबांची सेवा करतात, नाम गातात, कुठेही दंभप्रदर्शन करत नाहीत. आम्हांला हा महत्त्वाचा गुण त्यांच्याकडून शिकायलाच हवा.

आठवी महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे दळण दळताना ह्या बायका एकमेकींशी पूर्ण सामंजस्याने वागून, एकमेकींचे उणेदुणे न काढता. परस्परपूरक दृष्टिकोनातून व सहकार्याच्या भावनेने एकत्र सामूहिक कार्य चोखपणे करतात. जेव्हा अनेक भक्त मिळून सामूहिक कार्य करतात तेव्हा परस्पर सहकार्याची भावना व मिळून मिसळून काम करण्याची वृत्ती असणे महत्त्वाचे असते. अनेक भक्त एकत्र येऊन उपासना करतात, सेवाकार्य करतात, तेव्हा भक्तांनी ह्या चौर्घींचा आदर्श डोळ्यासमोर ठेवावयास हवा. 'मी मोठा का तू मोठा, मी बरोबर की तू बरोबर, मी म्हणतो तेच खरे व तू म्हणतोस ते चूकच, मी एवढे वर्षांपासून बाबांचे काम करतोय मग हा काल आलेला भक्त मला शिकवतो, सूचना करतो म्हणजे काय?...' वगैरे वगैरे चुकीच्या गोष्टींनी आम्ही अहंकार जोपासून आमच्याच अधःपतनास कारणीभूत होतो. ह्या चार बायका दळत असता कुणीही एकमेकींशी जराही भांडत नाहीत. 'अगं, तू खुंटा बरोबर धरत नाहीस, तू हळूच फिरवतेस किंवा तू जोरातच फिरवतेस, तू कमी वेळ धरतेस किंवा तू जास्त वेळ धरून मला कमी वेळ धरायला देतेस. तू गहू जास्तच टाकतेस किंवा कमी टाकतेस. जा, तू जा तू बरोबर दळत नाहीस आम्ही दोघी किंवा तिघीच दळू...' अशाप्रकारे कुठेही दोषारोप करताना ह्या चौघी दिसत नाहीत. उलट अत्यंत प्रेमाने, एकदिलाने, एकमकींना सांभाळून घेत एकत्रितपणे, सामूहिकपणे त्या हे कार्य करतात. 'मी पहिल्यांदा बाबांकडून खुंटा घेतला म्हणून मी मोठी' असे कुणीही म्हणत नाही. शेवटी जेव्हा मांडू दळणाऐवजी भरडा दळण होते, तेव्हाही 'तुझ्यामुळे भरडा झाला, तूच चुकीचे दळत होतीस, तुझ्यामुळेच हे असे झाले' असे म्हणून एकमेकींच्या डोक्यावर खापर फोडतानाही त्या दिसत नाहीत. जे झाले ते आम्हा चौर्घींमुळेच ही एकताच दिसून येते.

सामूहिक उपासना व सेवा आदर्शपणे कशी करायची त्याचे अत्यंत सुंदर उदाहरण ह्या कथेद्वारे हेमाडपंत आपल्यासमोर ठेवतात व आमचे डोळे उघडण्यासाठी झणझणीत अंजनच आमच्या डोळ्यांत घालतात. अगदी शेवटी शिवेवर पीठ टाकण्याचे कामही ह्या चौघीच सामूहिकपणे करतात व महामारी साईंनीच घालविली हे ठासून लोकांना सांगतात. आमच्या पिठाने, आमच्या भक्तीने, आमच्या सेवेने, आमच्या भजनाने महामारी गेली असे त्यांच्या मनातही किंचितसुद्धा येत नाही. 'माझा साईच समर्थ आहे व ह्या साईनेच ही महामारी घालविली. ह्या साईनेच ह्या परमेश्वरी कार्यात सामूहिकरित्या सहभागी होऊन आमचा विकास लवकरात लवकर अधिकाधिक व्हावा म्हणून ह्या कार्यात सहभागी होण्याची संधी दिली ह्याबद्दल आम्हीच बाबांचे ऋणी आहोत.' हाच त्यांचा भाव आहे.

भक्तिसेवेचा अहंकार जराही त्यांच्याकडे नाही. जेव्हा आम्ही सामूहिकरित्या उपासना व सेवा करतो तेव्हा क्षुल्लक गोष्टींमध्ये अडकून न पडता ह्या चौर्घींचा आदर्श डोळ्यासमोर ठेवून प्रेमाने भक्ती व सेवा करू. एकेकट्याने उपासना करण्याऐवजी जेव्हा सामूहिकरित्या आम्ही उपासना, प्रार्थना, सेवा करतो, तेव्हा त्यातून अनेक पटीने परमेश्वरी ऊर्जा प्रत्येकाला मिळत असते. समूहाने एकत्र आल्यावर ह्या साईगोपाळाची भक्ती करताना जर आम्ही आमचे अहंकार बाळगून अनुचितपणे, उन्मत्तपणे वागत असू तर आम्ही यादवांप्रमाणे गतीला प्राप्त होऊ. ह्या चौघी मात्र गोकुळातील गोपांप्रमाणे आहेत. त्यांच्या मनात हा दृढ भरोसा आहे की महामारी घालवणारा माझा बाबाच, हा गोवर्धन पर्वत उचलून धरण्यास समर्थ एकमेव हा श्रीकृष्णच. आमच्या काठ्या लावण्याची संधी आम्हांला दिल्याबद्दल व आम्हांला वाचून स्वतःचे सदैव सामीप्य दिल्याबद्दल आम्हीच ह्या साईगोपाळकृष्णाचे सदैव ऋणी असे गोप आहोत. आम्हांला ठरवायचे आहे - यादव व्हायचे की गोप! ||

Scanned by CamScanner



ह्या चौघींमध्ये मला तर गोकुळातील गोपभक्तांची भक्तीच ओतप्रोत भरलेली आढळते. ह्या चौघी आमच्यासारख्या गृहस्थाश्रमीच. ह्या चौघींपैकी कुणी गरीब असेल कुणी श्रीमंत, कुणी अशिक्षित असेल तर कुणाला थोडी अक्षरओळख असेल, कुणी युवा असेल कुणी प्रौढ. त्या चौघी 'मैत्रिणी' होत्या असे हेमाडपंत कुठेही लिहित नाहीत, पण तरीही त्या चौघींनी तेथे पूर्णपणे एकोप्याने हे दळण दळलेही व त्याचे पीठ शिवेवर नेऊन टाकलेही. त्या चौघींचे एरवी कदाचित पटत असेलही किंवा नसेलही, पण ज्याक्षणी साईंच्या प्रेमाने साईंच्या कार्यासाठी द्वारकामाईत प्रवेश करत्या झाल्या, त्याक्षणी त्यांनी व्यक्तिगत सर्व गोष्टी दूर भिरकावून दिल्या व माझ्या साईंच्या कार्यात सहभागी होणारी श्रद्धावान माझी सख्खी बहीणच, ह्या प्रेमभावाने व 'हे माझ्या साईंचे कार्य ते चोख व्हायलाच हवे' ह्या भावनेने त्यांनी सामूहिकरित्या हे कार्य केले. माणूस म्हटला की गुण-दोष आलेच. कुणीही सर्वगुणसंपन्न नाही. फक्त तो एकमेव परमात्मा साईनाथच सर्वगुणच काय, सर्व-ऐश्वर्य-संपन्न आहे. मग माणसाने माणसाला समजून घेऊनच एकत्रितपणे कार्य करायला हवे व जेव्हा भक्तिमार्गीचे कार्य असेल तेव्हा तर त्या परमेश्वरी कार्यात कोणतेही व्यक्तिगत अहंकार, हेवेदावे वगैरे काहीही येताच कामा नये.

द्वारकामाईत शिरताना जसे चपला बाहेर काढून ठेवून आपण आत प्रवेश करतो, तसे ह्या साईनाथासमोर जाताना व्यक्तिगत कोशाचे आवरण बाहेर काढून ठेवायला हवे आणि 'फक्त हा साईराम हवा' ह्या भावाने सामूहिक उपासना-सेवेत झोकून द्यायला हवे. मला लोकांकडून, कुणाकडून मानमरातब, वाहवा, श्रेय वगैरे काहीही नको मला सामूहिक उपासनेतून, सेवेतून ह्या साईरामाकडून ह्या साईरामालाच मागायचे आहे. मी प्रेमाने, सर्वांशी मिळून-मिसळून माझे काम करीन. हे सर्व माझ्या साईंचे भक्तच आहेत, माझे बांधवच आहेत, मग जसा मी घरच्यांशी प्रेमाने वागतो, तसाच प्रत्येक श्रद्धावानाशी वागेन. मला शक्य होईल, तेवढी मदतच करेन, प्रत्येकाशी चांगला वागेन. कोण माझ्याशी कसाही वागो, माझा बाबा सर्व जाणतो. मला काही सांगावेसे वाटले तर मी बाबांकडे मन मोकळे करेन पण कुणाला दुरुत्तर करणार नाही. माझी चूक मी मनमोकळेपणे कबूल करेन व दुरुस्तही करेन.

नववी गोष्ट ह्या चौघींकडून शिकायची, ती हीच की आपली चूक कबूल करून, त्याबद्दल पश्चाताप म्हणून ती चूक सुधारण्यास तत्पर राहणे व त्यासाठी बाबांची आज्ञा तंतोतंत पाळणे. दळण झाल्यावर जेव्हा ह्या चौघींच्या मनात पिठाचे चार भाग करावयाची फलाशा प्रवेश करते व त्यानुसार त्या पिठाचे चार भागही करतात, ते घरी नेऊ इच्छितात. इथेच बाबा क्रोध धारण करून त्यांना त्यांची चूक दाखवून देतात व तावडतोब ती चूक सुधारण्यासाठी ते पीठ घरी न नेता शिवेवर नेऊन टाकण्याची आज्ञाही देतात. ताबडतोब त्या चौघीही आपली चूक कबूल करतात, त्यांना पश्चातापही होतो व बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे चूक दुरुस्त करण्याची संधी बाबांनी देताच त्या लगेचच पीठ शिवेवर नेऊन टाकतात. जेवढी तत्परता, लगबग 'बाबा दळताहेत' हे कळल्यावर त्यांची असते, तेवढीच चूक सुधारतानाही आहे हे आम्ही लक्षात घ्यायला हवे. त्याचबरोबर बाबांनी चूक दाखवून दिल्याबरोबर त्या ताबडतोब चूक कबूल करतात, बाबांना कुठल्याही सबबी देत बसत नाहीत.

'बाबा, मांडू दळणाऐवजी भरड दळण झाले म्हणून आम्हाला वाटले की आता ह्याची भाकरीच होणार! बाबा, तुम्ही भाकरी बनवत नाही, भिक्षा मागता; मग तुम्हांला कशाला एवढे पीठ हवे म्हणून आम्हाला भाकरीसाठी न्यावेसे वाटले. बाबा, आम्ही चौघींनी दळले म्हणून चार वाटे केले, तुम्ही कुठे काही सांगितले होते आधी की पीठ नक्की कशाला हवे!...' अशा कोणत्याही सबबी देऊन त्या स्वतःच्या चुकीचे समर्थन करताना दिसत नाहीत. 'आम्ही सामान्य संसारी स्त्रिया आहोत, आम्हांला हे पीठ पाहून इच्छा झाली घरी न्यायची व अशी 'फलाशा' धरण्याची चूक आमच्याकडून झाली. आमची चूक आम्हांला कबूल आहे, पूर्णपणे मान्य आहे. माझा बाबा सर्व जाणतो, त्याच्यापासून काहीही लपलेले नाही. त्यांना आमच्या मनाच्या कल्पना ठाऊक आहेतच, मग आम्ही कशाला सबबी देऊ. जे आहे ते आहे. जी चूक झाली, ती झाली. पण आता माझा बाबा ती चूक सुधारण्याची पुन्हा संधी देतच आहे, तेव्हा झालेली चूक कशी झाली, का झाली वगैरे कोळसे उगाळत न बसता चूक सुधारण्यासाठी एक क्षणही दवडता कामा नये, ताबडतोब पहिल्यांदा पीठ शिवेवर नेऊन टाकायला हवे. माझ्या घडलेल्या चुकीबद्दल मला खरोखरच पश्चाताप वाटत आहे व त्याचे प्रायश्चित्त म्हणून हे पीठ तत्परतेने मी शिवेवर नेऊन टाकीन आणि ह्यापुढे अशी चूक पुन्हा माझ्याकडून होऊ नये म्हणून सावध राहीन आणि सर्वांत महत्त्वाचे म्हणजे अधिक प्रेमाने, जोराने माझ्या बाबाची उपासना सेवा करत राहीन म्हणजे पुन्हा चूक करण्याची कुमतीच उत्पन्न होणार नाही. माझ्या बाबाचे ऋण मी सदैव स्मरेन. एक दिवस माझ्या घरी भाकरी नसली तरी चालेल, पण मी हे पीठ शिवेवर नेऊन टाकेन कारण रोज माझ्या घरी भरपूर भाकऱ्या बनवण्यासाठी पीठ मिळावे व चूल पेटावी ह्यासाठी प्रथम ही महामारी नष्ट होणे महत्त्वाचे आहे व त्यासाठीच माझा बाबा ही योजना करत आहे. आज जर मी हे पीठ चोरून घरी घेऊन गेले तर उद्यापासून माझी चूलच पेटणार नाही. महामारी गावात आली की जिथे मी, माझी मुलेबाळे, घरचे कुणीच जिवंत राहणार नाही तिथे चूल काय पेटणार? बाबांची आज्ञा पाळली नाही तर उद्या गावात चिता पेटतील, चुली नाहीत' हाच प्रामाणिक भाव त्या चौघींच्याही मनात होता.

चौघींनीही कुठल्याही सबबी न देता चूक कबूल केली, मनापासून चुकीचा पश्चाताप वाटून त्याचे प्रायश्चित म्हणून ते पीठ शिवेवर टाकले. बाबांची आज्ञा तंतोतंत पाळली.

मला सांगा जर बाबांना 'हो' म्हणून त्या तेथून निघाल्या असत्या व शिवेवर न जाता पीठ घरी घेऊन गेल्या असत्या तर? पण नाही. त्या निर्मळ मनाच्या भोळ्या भाविक स्त्रिया कधीही असे करणारच नाहीत. 'बाबांची आज्ञा प्रमाण' हेच त्यांचे आचरणाचे ब्रीद होते. दहावी गोष्ट आम्ही शिकायला हवी, ती म्हणजे कोणत्याही परिस्थितीत सद्गुरुंची आज्ञा तंतोतंत ताबडतोब पाळणे, लवमात्रही कुचराई न करणे. 'बाबा, एवढी मेहनत करून दळलेले पीठ फुकट का घालवायचे? असे पीठ शिवेवर टाकून काय होणार आहे? पिठाने महामारी जाते काय?' असे चुकीचे प्रश्न त्यांच्या मनालाही शिवत नाहीत. बाबांनी जे सांगितले, तेच करावयाचे. पिठाने महामारी कशी जाईल ह्याचे पिष्टपेषण करत बसायचे नाही, पीठ शिवेवर टाकणे आपले काम, महामारी कशी घालवायची ते बाबा पाहून घेतील. त्यात मला ढवळाढवळ करण्याचा वा कार्यकारण संबंध शोधत बसण्याचा आटापिटा करता कामा नये.

हीच सर्वांत महत्त्वाची अकरावी गोष्ट ह्या चौघींकडून शिकायला हवी. त्या चौघी कुठेही गव्हा-रोगाचा, पीठ-महामारीचा कार्यकारण संबंध जुळवत बसत नाहीत किंवा बाबांना विचारत काथ्याकूट करत बसत नाहीत. बाबांच्या प्रत्येक लीलेत, कथेत आम्ही हेच भान ठेवावयास हवे की बाबांच्या लीलेतील गणिते मांडणे, ताळे जुळवणे हे सर्वथा अनुचित आहे. बाबांचा शब्द, प्रत्यक्ष साईमुखीचा उच्चार हाच 'रामबाण' आहे व तो त्याचे कार्य अमोघ करतोच. आम्ही सामान्य मानव आहोत. आमच्या बुद्धीच्या पलीकडच्या ह्या साऱ्या गोष्टी आहेत. आम्हांला पिष्टपेषण म्हणजे पिठाचे पुन्हा दळण न दळता बाबाचे वचन प्रमाण मानून बाबांच्या प्रत्येक लीलेचा प्रेमाने आस्वाद घ्यायला हवा, ह्या साईनाथाला फक्त प्रेमच जाणू शकते, फक्त प्रेमानेच हा अवघा अखंड लाभतो, त्यामुळे प्रत्येक लीला अभ्यासताना उगीचच ताळा जुळवत बसण्यापेक्षा बाबांच्या प्रेमाचा त्यातून अनुभव घेणे व बाबांच्या प्रेमाला प्रतिसाद कसा द्यायचा हे ह्या चौघींकडून शिकणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. हेमाडपंतांनी ह्याच भूमिकेतून, प्रेमाच्या उत्कटतेतूनच ह्या साईसच्चरिताची विरचना केली आहे. हेच ते आम्हांला अध्यायाच्या शेवटी सांगतात. ■■

Scanned by CamScanner



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

# श्रीसाईसच्चरित

श्री साईसच्चरिताच्या ह्या पहिल्या अध्यायात काय म्हणून नाही? सर्व काही आहे. मर्यादाशील भक्तीसाठी आवश्यक जे जे म्हणून काही आहे, ते सर्व ह्या पहिल्या अध्यायात बाबांनी आम्हांला सांगून ठेवले आहे. साईसच्चरिताचा 'श्रीगणेशा' जेथे झाला तो हा पहिला अध्याय महागणपतीस्वरूपच आहे व सर्व विद्यांचे माहेरच आहे. भक्तिमार्गीचा प्रवास सुरू करताना हा पहिला अध्याय वाचणे, अभ्यासणे, मनन-चिंतन-निदिध्यास ह्याद्वारे आचरणात उतरवणे हेच ह्या महागणपतीस केलेले वंदन आहे. आहार, विहार, आचार व विचार ही मूलाधार चक्राची चारही दले पूर्ण शुद्ध करणारा म्हणजेच मर्यादाशील भक्तीचा भक्कम पाया उभारणारा असा हा अध्याय आहे.

मंगलाचरण हे जणू ह्या महागणपतीचे चरण असून 'फलाशेचा पूर्णविराम' ही शुद्ध स्वधर्माची म्हणजेच मर्यादाशील भक्तीची व्याख्या हे गणेशाचे उदर आहे. गणपतीच्या पोटात जशी अनंत ब्रह्मांडे सामावलेली असतात तशीच ह्या शुद्ध स्वधर्माच्या व्याख्येत भावार्थाची अनंत भाण्डारे भरलेली आहेत. ह्या अध्यायातील कथा ही ह्या महागणपतीचे शिर (मस्तक+मुख) असून ह्या कथेच्या अभ्यासाने जीवनातील सारी संकटे एका क्षणात नाहीशी होऊन सद्गुरुंचे चरण हृदयी वसतात. जसे गणपतीस पाहताच सारे राक्षस, असुर, जातुधान, अन्य वाईट वृत्ती चळाचळा कापत दूर दूर पळतात, तसेच ह्या साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायाच्या कथेने आपल्या मनातील अहंकार, षड्रिपु, दुर्गुण, विकल्प वगैरे सर्व वाईट वृत्ती नष्ट होतात. ह्या कथेतील चौघीजणी ह्या जणू ह्या साईगणेशाच्या चार भुजाच आहेत व भक्तांच्या कैवाराने द्रवणाऱ्या चित्ताच्या साईहेरंबाचे दळण ह्या चार भुजांनी चालले आहे. मग असा हा साईविनायक भक्तांचा पाठीराखा असताना महामारीचा शिरकाव होईलच कसा? ह्या साईगजाननाने स्वतःच्या चार भुजांनी हे पीठ शिवेवर टाकले व आमच्या महामारीचा समूळ नायनाट केला. विघ्नराजेंद्र, संकटनाशन ही नामे असणारा साईमहागणपतीच ह्या अध्यायाच्या अभ्यासाने, प्रेमपूर्वक वाचनाने आमच्या जीवनात सक्रिय झाला आहे. हेमाडपंतांना ह्या लीलेने उद्भवलेली साईसच्चरित लेखनाची प्रेरणा म्हणजेच ह्या साईसिद्धीविनायकाची सोंड. ह्या सोंडेनेच तो हे निजचरित आपल्या भक्तांच्या उद्धारासाठी लिहित आहे. असा हा साईमहागणपती पहिल्याच अध्यायात आमच्या जीवनात क्रियाशील होतो. हा माझा साईगुणेश त्याचे भक्ततारक ब्रीद राखण्यास तत्पर आहेच, मलाच माझा भक्ती-सेवेचा वसा जपायला हवा.

ह्या साईलंबोदराला नैवेद्य अर्पण करायला हवा अकरा मोदकांचा, ह्या साईभालचंद्राला अर्पण करायला हवी अकरा दुर्वांची जुडी. हे सर्व त्याला अर्पण करणे ही माझी गरज आहे, देवाची नव्हे. हे अकरा मोदक, ही अकरा दूर्वांची जुडी अर्पण करायची म्हणजेच आपण अभ्यासलेली उत्तम भक्ताची अकरा लक्षणे स्वतःत उतरविण्याचा सातत्याने प्रयास करायचा. ह्या साईमयूरेशाला माझ्याकडून ह्याच अकरा दूर्वा हव्या असतात. आपण दळणाच्या कथेतील चौघींच्या, ज्या अकरा महत्त्वाच्या गुणधर्मांचा अभ्यास केला, त्या गुणधर्मांना जीवनात उतरविण्यासाठी सतत प्रयासशील राहणे महत्त्वाचे आहे. आमच्या जीवनात कधीच कुठल्याच स्तरावर महामारी येऊच नये हीच ह्या साईनाथाची इच्छा आहे व त्यासाठीच ह्या पहिल्या अध्यायातच त्याने आमच्यासाठी कोरड्या चरणे भवसागर तरून जाण्याची पायवाट निर्मिली आहे. त्यावर पहिले पाऊल टाकण्यासाठी दळणाच्या कथेतील चौघींकडून ज्या अकरा गोष्टी आपण शिकतो, त्या आत्मसात करणे महत्त्वाचे आहे. किंबहुना ह्या अकरा गुणधर्मांना अंगीकारणे हेच ह्या वाटेवरचे पहिले पाऊल आहे, माझ्या पारमार्थिक जीवनातील पहिला अध्याय आहे. हा साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय प्रत्येक भक्ताच्या भक्तिजीवनातील पहिला अध्याय आहे. मर्यादाशील भक्तीच्या राजमार्गावर टाकलेले पहिले पाऊल आहे आणि जो माझ्या ह्या साईनाथाच्या दिशेने पहिले पाऊल टाकतो, त्याच्यासाठी बाबा १०८ पावले धावत येतातच.

आम्ही आज उत्तम भक्ताचे अकरा गुणधर्म, जे आम्ही दळणाच्या कथेतील चौघींकडून शिकलो, त्याची उजळणी करू.

१) सर्वात आधी माझा साई हीच जीवनाची प्राथमिकता निश्चिती.
२) प्रत्यक्ष आज्ञेलागी न खोळंबता पूर्ण क्षमतेने साईनाथांच्या कार्यात स्वतःला झोकून देणे.
३) 'का' ह्या संशयाला, प्रश्नाला कुठेही स्थान नसणे. (बाबांना 'का' असा जाब कधीही न विचारता, 'जे जे मजसाठी उचित। ते ते तू देशील खचित। हे मात्र मी नक्की जाणत। नाही तकरार राघवा।' हा निर्धार राखणे.)
४) सहजता व स्निग्धता.
५) उपासना व सेवेची सांगड घालून संसार व परमार्थ सुखाचा करणे.
६) सदैव नामाचा आश्रय घेऊन आळसाला परास्त करणे.
७) दांभिकता किंवा टेंभा मिरविणे हे अजिबात न करणे.
८) सामूहिक उपासना-सेवा करताना हे माझ्या साईनाथाचे भक्तीकार्य आहे, ह्याचे भान राखून सर्व श्रद्धावानांशी प्रेमाने, मिळून मिसळून सामूहिक एकोप्याने भक्तीमार्गाची वाटचाल करणे. वैयक्तिक हेवेदावे, मानमरातब वा अन्य कोणत्याही गोष्टी सामूहिक उपासना व सेवाकार्यात न आणणे.
९) साईसमोर आपली चूक कबूल करणे, त्यात लपवाछपवी वा सबबी देत न राहणे किंवा तक्रारी न करणे. आपल्या चुकीबद्दल पश्चाताप मनापासून वाटायलाच हवा व सद्गुरु साईनाथ सांगतील ते प्रायश्चित्त घेण्याची (जे अर्थातच बाबा माझ्या हिताचेच सांगतात) तयारी व त्यानुसार बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे वागायला हवे, त्यात कसूर होता कामा नये. आपल्या चुका उगाळत बसणे किंवा त्याचे भांडवल करून इतरांकडून सहानुभूती मिळवणे ह्यापेक्षा चुकांमधूनही शिकून स्वतःची प्रगती साधणे व पुन्हा ती चूक न करण्यासाठी 'सावध' राहणे महत्त्वाचे आहे.
१०) सद्गुरुंच्या आज्ञेचे तंतोतंत व ताबडतोब पालन करणे. सद्गुरुंशी, साईशी कधीही खोटेपणाने न वागता बाबा जी आज्ञा देतील तिची लगेचच अंमलबजावणी करणे व त्या आज्ञेबद्दल किंचितही शंका, विकल्प वगैरे मनात न येऊ देणे.
११) सर्वात महत्त्वाची अकरावी गोष्ट म्हणजे सद्गुरुंच्या, साईंच्या लीलेचा कीस काढत बसू नये, बाबा असे वागले तर का वागले? बाबा असे बोलले तर का बोलले? बाबांनी असे करण्यात काय कार्यकारण संबंध आहे? असल्या वृथा प्रश्नचिन्हांच्या फासात अडकण्यापेक्षा बाबा जे बोलले, बाबांनी जे सांगितले ते ताबडतोब Follow करणे गरजेचे आहे. गव्हाने रोग जातो का? पिठाने महामारी कशी संपते? ह्यावर चिकित्सेचा खल करत बसण्यापेक्षा ह्यातील बाबांची अद्भुत लीला अनुभवून बाबांचे भक्तवात्सल्य जाणून बाबांच्या प्रेमाला मी अधिकाधिक प्रतिसाद कसा देऊ शकतो, ह्याचा ध्यास लागायला हवा. हेमाडपंत अध्यायाच्या शेवटी हेच सांगतात की बाबांच्या लीलेचा ताळा जुळवत बसू नका, तुम्हाला बाबांच्या लीलेचा थांग कधीच लागणार नाही. फक्त ह्या प्रत्येक लीलेतील बाबांचे प्रेम अनुभवा, अद्भुत रस अनुभवा, सत्य-प्रेम-आनंद-पावित्र्य अनुभवा आणि साईचरणी अधिकाधिक अनन्यनिष्ठेने चिकटून बाबांची चरणधूळ व्हा. दुसऱ्या अध्यायाच्या सुरुवातीस हेमाडपंत स्पष्टपणे सांगतात की ही बाबांची लीला पाहताच माझ्या हृदयी 'प्रेमपूर उतरला' व प्रत्येकाच्या हृदयी असाच साईप्रेमाचा महापूर यावा ह्यासाठी श्रीसाईसच्चरित लेखनाची प्रेरणा बाबांच्या कृपेने मला झाली.

हे अकरा गुणधर्म त्या चौघींमध्ये किती ओतप्रोत भरले होते हे आपण अभ्यासले. त्याचौघी कुणी संतमहंत नव्हत्या, घरदार सोडून बैरागी झालेल्या नव्हत्या. कुणी विद्वान ज्ञानी नव्हत्या, त्या आमच्यातीलच होत्या. हेमाडपंत म्हणूनच त्यांचे वर्णन करताना 'भाग करिता चारचौघींही' असे म्हणतात. चारचौघींप्रमाणे असणाऱ्याच त्या चौघी, मग वरील अकरा गुणधर्म जर त्यांच्याठायी असू शकतात, साईप्रेमाने त्या ते स्वतःत उतरवू शकतात, तर मग आम्हांला काय अशक्य आहे? नाही. मुळीच नाही. आमच्याप्रमाणे ह्या चौघींनाही घर-संसार होताच, पण तो त्यांच्या साईभक्तीच्या आड आला नाही. जर त्या चौघींना एकाच वेळेस संसार व परमार्थ दोन्ही सुखाचा करून साईचरणधूळ होता आले, तर मग मला का शक्य नाही. आम्हीही बाबांच्या भक्तीत हे सिद्ध करूच कारण माझ्या बाबाचीच ग्वाही आहे- **'तू आणि मी मिळून शक्य नाही, असं ह्या जगात काहीही नाही.'** ॥

Scanned by CamScanner



# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**अकारण कारुण्याचा निधी असणारा साईनाथ आपल्या लेकरांच्या जीवनात अंधार येऊ नये ह्यासाठी प्रत्येक क्षणाला सज्ज आणि सदैव सावध असतो.**

श्रीसाईसच्चरिताची सुरुवातच हेमाडपंत बाबांच्या दळण दळण्याच्या कथेपासून करतात. वास्तविक पाहता हेमाडपंत इतर दुसऱ्या कुठल्याही कथेद्वारा साईसच्चरिताची सुरुवात करू शकले असते; विशेष म्हणजे ते बाबांकडे कशाप्रकारे गेले. ह्यासारख्या कथेपासूनही ते साईसच्चरिताची सुरुवात करू शकले असते; पण असे न होता दळणाच्याच कथेने बाबांचे चरित्र का सुरू होते? ही विचार करण्यासारखी गोष्ट आहे.

**माझी कथा मींच करावी।**
**भक्तेच्छा मींच पुरवावी।**

असे दुसऱ्या अध्यायात स्पष्ट सांगणाऱ्या साईंनी हेमाडपंतांकडून ह्याच कथेने चरित्राची सुरुवात करून घ्यावी ह्यामागे काही कारण नक्कीच असले पाहिजे. कारण परमात्म्याची कृपा आणि कारुण्य ह्या दोनच गोष्टी अकारण असतात बाकी प्रत्येक क्रियेमागे काही ना काही कारण असतेच.

दळण दळले ते महामारी घालविण्यासाठी, म्हणजेच इथे सूचित होते की हा साईनाथ प्रत्येक जीवाच्या आयुष्यात-जीवनात निर्माण झालेली महामारी घालवायला आला आहे.

महामारी म्हणजे नेमके काय? फार पूर्वी देवी, प्लेग ह्यासारखे साथीचे रोग पसरायचे आणि एकदा का त्या रोगाचा एखादा जरी रोगी आढळला की एकापाठोपाठ एक अनेक लोक त्या रोगाने ग्रस्त होत आणि पटापट त्यांचे मृत्यू होत. मग अशावेळी गावेच्यागावे उजाड होत. म्हणजेच काय तर जेव्हा मोठ्या प्रमाणावर मनुष्यांच्या जीविताची हानी होते तेव्हा त्याला 'महामारी' म्हणतात.

माणसाला जसा शारीरिक मृत्यू येतो त्याचप्रमाणे अन्य नऊ प्रकारच्या अपमृत्यूंचे वर्णन श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराजाने केलेले आहे. कारण शारीरिक मृत्यूमुळे त्या माणसासाठी सर्व काही संपते पण ह्या नऊ प्रकारच्या अपमृत्यूंमुळे मनुष्य जिवंतपणीच मरणयातना भोगतो. इतकेच नव्हे तर ह्या अपमृत्यूंमुळे मनुष्य अनेकवार मरणयातना भोगतो.

हे नऊ अपमृत्यू कोणते? श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराज 'सद्गुणांचा मृत्यू, सद्विचारांचा मृत्यू, नीतिचा मृत्यू, प्रेमाचा मृत्यू, यश व सत्-कीर्तिचा मृत्यू, श्रद्धेचा मृत्यू, स्वावलंबनाचा मृत्यू , पुरुषार्थाचा मृत्यू आणि समाधानाचा मृत्यू' अशा नऊ अपमृत्यूंचे वर्णन करतो.

आणि अशा नऊ प्रकारचे मृत्यू फार मोठ्या जनसमुदायाला ग्रासतात तेव्हा ते वैयक्तिक मृत्यू न राहता ती महामारीच बनते.

जेव्हा जेव्हा अशी ही महामारी जनसमुदायाला ग्रासते तेव्हा तेव्हा त्या मृत्यूंपासून त्या जनसामान्यांची सुटका करण्यासाठी विश्वाचा धन्वन्तरी त्याचे कार्य आरंभ करतो.

मुळात मृत्यू म्हणजे काय तर जीवनाचा अभाव-चैतन्याचा अभाव आणि चैतन्य म्हणजे दुसरे-तिसरे काही नसून परमात्म्याचेच मानवी शरीरातील अस्तित्व म्हणजेच काय तर जेव्हा मृत्यू होतो तेव्हा मानवाकडील चैतन्य मूळ चैतन्यात विलीन होते पण ही झाली भौतिक पातळीवरील मृत्यूची गोष्ट.

अपमृत्यूच्या बाबतीत नेमके काय घडते? मृत्यू म्हणजे अभाव व अभाव म्हणजे काहीच नसणे. मनुष्यजीवनात जेव्हा परमात्म्याचे अस्तित्त्व नाहीसे होते म्हणजेच परमात्म्याला विन्मुख होऊन त्याच्या विरुद्ध दिशेने माणसाचा प्रवास सुरू होतो, तेव्हाच अपमृत्यू होतो. जेव्हा मोठा जनसमुदाय अशाप्रकारे परमात्म्याला विन्मुख होऊन त्याच्या विरुद्ध दिशेने प्रवास करू लागतो, तेव्हा विश्वात महामारी पसरते. जी भौतिक पातळीवर माणसाला जिवंत ठेवते पण जगणे मात्र वाट्याला येते ते पशुचे.

परमात्म्याचा जीवनातील अभाव म्हणजे नेमके काय? तर सत्य, प्रेम आणि आनंद ही जी ईश्वरी मूल्ये आहेत, त्यांची वाट सोडून बरोबर उलट्या दिशेने म्हणजे असत्य, द्वेष आणि दुःख ह्यामार्गाने वाटचाल सुरू करतो.

अभाव म्हणजेच काळोख. काळोख म्हणजेच तम. म्हणजेच सत्त्वगुणाचा लोप आणि तमोगुणाचे वाढते अधिपत्य. म्हणजेच काय तर मनुष्यामधील सत्त्वगुणाचा हळूहळू लोप पावण्यास सुरुवात होते आणि त्याच्या जीवनाचा कब्जा आता तमोगुणाकडे सहजपणे दिला जातो आणि मग नवीन पहाट उगवण्याची वाट बघत कित्येक काळ थांबावे लागते कारण जीवनात फक्त अंधार आणि न संपणाऱ्या रात्रीचे साम्राज्य असते आणि त्या अंधारात चाचपडत, ठेचकाळत, पडत, रडत इच्छा असो वा नसो चालावेच लागते.

पण अकारण कारुण्याचा निधी असणारा साईनाथ आपल्या लेकरांच्या जीवनात असा अंधार येऊ नये ह्यासाठी प्रत्येक क्षणाला सज्ज आणि सदैव सावध असतो. ज्याक्षणी मनुष्य समुदायात ह्या महामारीचा नुसता शिरकाव झाल्याचे त्याचे लक्षात येते त्याचक्षणी तो प्रत्येक जीवाची ह्या महामारीतून सुटका करण्यासाठी आपले कार्य आरंभ करतो.

मात्र श्रद्धा आणि सबुरी ही दोन नाणी ज्याच्याकडे आहेत तोच साईनाथांच्या ह्या दळण्याच्या क्रियेमागचे मर्म जाणू शकतो, पण ज्याच्याकडे श्रद्धा आणि सबुरी ही दोन नाणी नाहीत त्याला मात्र ठेचकाळत, रडत, पडत, ओरडत अनंत काळपर्यंत चालावेच लागते.

महामारी म्हटली की रोग आणि रोगजंतू आलेच. अपमृत्यूंच्या संदर्भात बोलताना श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराजाने सांगितले आहे की 'ह्या सर्व प्रकारच्या अपमृत्यूंचे एकमेव मूळ कारण 'मोह' हा रोग आणि 'अहंकार' हा रोगजंतू असतो.

'मोह' मग तो कशाचाही असू शकतो आणि 'अहंकार' कुणालाही आणि कसलाही असू शकतो.

मोहाचा रोग आणि अहंकाराचा रोगजंतू अत्यंत झपाट्याने पसरणारा आहे, त्यामुळे तो मनुष्यातही आणि समाजतही अत्यंत वेगाने पसरून महामारीचे स्वरूप धारण करतो अगदी सामान्य माणसापासून अर्जुनासारख्या श्रीकृष्णाच्या सख्यालाही मोहाने सोडले नाही आणि दुर्वासासारख्या ऋषीचेही अहंकाराने नुकसान केले.

महामारी नष्ट करायची म्हणजे रोग आणि रोगजंतू ह्यांचा समूळ नायनाट करायलाच हवा आणि त्यासाठी अत्यंत प्रभावी असे रामबाण औषध हवे आणि ती महामारी परत-परत उद्भवू नये ह्यासाठी लसही (व्हॅक्सिन) टोचायला हवी. मग ही अशी कठीण कामे करण्यासाठी जी सामान्य माणसांच्या कुवती आणि बुद्धी दोन्ही पलीकडची आहेत ती करायला समर्थ आणि अत्यंत अनुभवी असा डॉक्टरच हवा, नाही का? ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

मोहाचा रोग आणि अहंकाराच्या रोगजंतूंनी उत्पन्न झालेली ही महामारी नक्की काय करते? ही महामारी संपूर्ण मानवजातीला काळोखाच्या वाटेवरून अभावाकडे नेते. म्हणजेच काय तर त्याच्या आयुष्यात तो परमात्म्याला पूर्णपणे विन्मुख झालेला असतो, त्यामुळे परमात्मा त्या व्यक्तिच्या जीवनात साक्षीभावाने राहतो आणि न्यायाधीशाची भूमिका पार पाडतो.

जिवंत मनुष्याला वाटणारं सर्वात मोठे भय कोणते? अर्थात मृत्यूचेच. कारण जे जीवनाचा अंत करते, ते भय खरंतर जन्मल्या क्षणापासूनच मानवाला असते आणि महामारीमध्ये बहुतांश वेळा मृत्यू हा ठरलेला असतोच. म्हणून मग अशा मृत्यूच्या भयातून मनुष्याची सुटका करायला तो साईनाथ येतो.

विश्वाच्या इतिहासात आजपर्यंत अनेकवेळा आपण मागे उल्लेखलेल्या अपमृत्यूंच्या फैलावाने मानव प्रजातीच्यावर महामारीचे संकट ओढवले आणि अशा प्रत्येक वेळेस तो परमात्मा तुमच्या आमच्या सारखा माणूस म्हणून अवतरला. एक संपूर्ण आदर्श जीवन जगून मानवाच्या भयाचा नाश करायला.

खरं तर ह्या भयाचा नाश करते ती परमात्म्याची भक्ति आणि प्रत्येक वेळी स्वत: परमात्माच मानवाला स्वत:च्या आचरणातून भक्ति कशी करायची ते शिकवतो.

परमात्म्याचा अभाव म्हणजेच रावण. काळोखातून वाट चालणे म्हणजे श्रीरामांच्या वानरसेनेत सामील होण्याऐवजी रावणाच्या राक्षससेनेस जाऊन मिळणे. राक्षससेनेत जाऊन उभे राहणे म्हणजे रावणाचे अधिपत्य स्वीकारणे आणि एकदा का मनुष्याने आयुष्यात रावणाचे अधिपत्य स्वीकारले की जीवनाची दुर्दशा ठरलेलीच.

मृत्यू काय किंवा अपमृत्यू काय ह्या दोन्हींनेही मनुष्याला प्रारब्धाचा सामना करावाच लागतो. आणि समाजात जेवढे मागे वर्णन केल्याप्रमाणे अपमृत्यू जर वाढत गेले तर संपूर्ण समाजाचे अस्तित्वच धोक्यात येते आणि मर्यादाभंगाच्या भूमिकेत सारा मानवी समाज जगू लागतो.

मर्यादेचे पालन न केल्याने काय घडते हे कळण्यासाठी इतिहासातील अनेक उदाहरणे पुरेशी बोलकी आहेत. श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराजही ह्यांचे विस्तृत विवेचन करतो आणि मर्यादा उल्लंघून जगलेले जीवन म्हणजेच काळोखात चालावी लागणारी वाट. ज्या वाटेवर कधीच सूर्योदय होणार नसतो. म्हणजेच अटळपणे रावणाच्या सैन्यातच उभे राहून लढावे लागते आणि विश्वाच्या उत्पत्तीपासून आजपर्यंत रावणाचा किंवा त्याच्या सैन्याचा कधीही विजय झालेला नाही, ना ह्यापुढे कधी होईल. 'रामो राजमणि: सदा विजयते ।'

कर्माच्या अटळ सिद्धांतानुसार प्रारब्ध कोणालाही चुकलेले नाही, मृत्यू मग तो कोणताही असो, त्यानंतर प्रारब्ध हे प्रत्येकाला भोगावेच लागते.

कर्म करणे हे जसे प्रत्येक मानवाला अनिवार्य आहे, तसे प्रत्येक कर्माबरोबर प्रारब्ध भोगणे हे ही अनिवार्य आहे. मनुष्य स्वत:च्या प्रारब्धात कोणताही बदल करूच शकत नाही. मात्र प्रारब्धात हस्तक्षेप करण्याचा पूर्ण अधिकार परमात्म्याला आहे आणि जिथे उचित तिथे तो प्रारब्धात हस्तक्षेप करतोच. मात्र त्यासाठी मनुष्याची भक्ति बळकट आणि सुदृढ हवी आणि हवी त्या परमात्म्याच्या चरणी अनन्यनिष्ठा.

भय नष्ट करण्याचा एकमेव मार्ग म्हणजे भक्ती. कारण भक्ती हे शूराचे काम आहे, भ्याडाचे नव्हे. त्यामुळे अशी एक महामारी काय किंवा एखादा मृत्यू काय त्यांना नष्ट करतो 'तो' परमात्माच आणि 'त्या'ची भक्तीच.

साईचरित्राची सुरुवात ज्या महामारीच्या कथेपासून होते, ती कथाच मुळी भक्तीचे असे अनन्यसाधारण महत्त्व अधोरेखित करणारी आहे.

इथे लक्षात घ्यायला हवा तो त्या चार बायकांचा भाव. बाबा दळू लागले म्हटल्यावर त्या धावत धावत आल्या आणि बाबांशी भांडून का होईना पण दळायला बसल्या. या एकमात्र कृतीमागे फक्त त्यांचे बाबांवरील प्रेम हेच महत्त्वाचे. कारण इथे आपला बाबा दळतो म्हटल्यावर त्यांनी 'जाऊ दे ना, ह्यांना दळायचं तर दळू देत, आम्हांला कायं पडलंय' असा विचार केला नाही. तर माझा बाब दळतोय मग त्याला कष्ट होऊ नयेत म्हणून त्या स्वत: बाबांशी भांडून का होईना, दळायला बसल्या. ह्या मागे फक्त प्रेमच आहे.

हेमाडपंत इथे उल्लेख करतात मरीच्या म्हणजेच महामारीच्या साथीचा. महामारी म्हणजे परत एकदा आपण प्लेग आठवू. पूर्वी जेव्हा प्लेगसारखे रोग पसरत, तेव्हा त्या रुग्णांना इतर रोग न झालेल्या माणसांपासून वेगळे-ठेवले जाई. पण हेमाडपंतांच्या मरीच्या उल्लेखात अशाप्रकरे कुठेही माणसांना वेगळे ठेवल्याचा उल्लेख येत नाही. आता ह्याचा आपण विचार करू. एक म्हणजे खरचं ही महामारी भौतिक पातळीवरची होती का? हा विचार करण्याचा मुद्दा आहे. कारण जर तर ती भौतिक पातळीवरची असेल तर संक्रमित रुग्णांना कुठेही वेगळे केल्याचा उल्लेख नाही.

दुसरी गोष्ट म्हणजे त्या मानसिक स्तरावरील महामारीने शिर्डीत अशा चोरपावलांनी प्रवेश केला होता की ती कुणा माणसाला महामारी पसरल्याचेही कळले नाही. ह्यातही विचार करण्यासारखे दोन मुद्दे आहेत.

पहिला म्हणजे ही महामारी फक्त साईनाथांनी जाणली आणि दुसरा म्हणजे साईनाथांच्या राज्यात राहत असताना ती महामारी शिर्डीवासीयांचा बालही बाका करू शकली नाही.

प्रत्येक मनुष्याच्या मनात पसरु लागलेला अहंकाराचा रोगजंतू आणि मोहाचा रोग हे दृश्य स्वरूपात शरीरावर दिसून येणारे नाहीत, पण एकदा का त्यांनी मनाचा कब्जा घेतला की मग रोगाची लक्षणे वर्तनातून दिसायला लागतात. मन आणि शरीर ह्यांचा परस्पर अनुबंध इतका विचित्र आहे की मनाचा रोग शरीराचा कब्जा घेतोच घेतो.

आजही वैद्यकशास्त्र इतके प्रगत होऊनही आपण पाहतो की जितक्या सहजपणे ताप, सर्दी, खोकला बरा होतो, तितक्या सहजपणे मानसिक रोग बरा होत नाही. माणसाला जिथे अजून स्वत:चे मनच नीट कळलेले नाही, तिथे त्याच्या रोगावर रामबाण औषध शोधणे तर अधिक कठीण आहे.

मनाची ट्रीटमेंट करणे हे मानवाला शक्य आहे, पण त्यावर मात करणे काही मानवाच्या हातातले नाही.

आयुर्वेद वारंवार माणसाने आजारीच पडू नये ह्यासाठी प्रयत्नशील असतो, पण तरीही रोगांचे औषधोपचार सांगतोच.

केवळ एकमेव परमात्माच ह्या मनाला 'टोटल ट्रीटमेंट' देऊ शकतो आणि ती ही अशी की झालेला रोग तर पूर्ण बरा होतोच, तो परतही उद्भवत नाही आणि ज्याने एकदा का आपल्या मनात परमात्म्याला कायमचे स्थान दिले, त्याच्या मनाला कधी रोग काय किंवा रोगजंतू काय, दोघेही शिवतही नाहीत.

कलियुगाच्या वाढत्या प्रभावाबरोबरच प्रत्येक मानवाच्या मनाचे बल कमी-कमी होत चाललेले आहे आणि जेव्हा मन दुर्बळ असते, तेव्हा ते वारंवार आजारी पडते. थोडक्यात सांगायचे तर मनाची रोगप्रतिकार शक्ती जणू नष्टच होते. ह्या मनाला हवे असते, ते फक्त सामर्थ्य कारण हेच सामर्थ्य त्याची रोगप्रतिकारक शक्तीही वाढवते आणि हे सामर्थ्य फक्त मन: सामर्थ्यदाताच देऊ शकतो. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




श्री साईसच्चरिताचा हा पहिला अध्याय आम्हां सर्व श्रद्धावान साईभक्तांसाठी 'महामृत्युंजय' मंत्रच आहे. ह्या अध्यायात साईनाथांच्या जात्याच्या फिरण्यातून ह्या महामृत्युंजय मंत्राचा घोषच आपल्याला ऐकू येतो. हा अध्याय आमच्या जीवनात कोणत्याही प्रकारच्या अपमृत्यूला शिरकावच करू देणार नाही. हा अध्याय आपल्या जीवनात अहंकाररूपी काकडीचा देठ खुडून आम्हांला रजोगुण व तमोगुणापासून मुक्ती देणारा आहे. हा अध्याय आमच्या जीवनात पावित्र्याचा सुगंध आणि भक्तीची पुष्टी आणणारा आहे.

आमच्या जीवनात आमच्या विकासात बाधा आणणारे अनेक अपमृत्यू वारंवार येत असतात. आम्ही संकल्प करतो की रोज साईसच्चरिताचा एक अध्याय वाचेन, पण काही दिवसांतच आमच्या संकल्पाचा मृत्यू झालेला आम्ही पाहतो. मग ठरवतो की किमान एक पान तरी वाचू पण तोही संकल्प अल्पजीवीच ठरतो. रोज पाच ओव्या वाचण्याचा संकल्पही फार काळ टिकत नाही. आम्ही ठरवितो की आजपासून 'ॐ कृपासिंधु श्रीसाईनाथाय नमः' ह्या मंत्राचा एक माळ रोज जप करू, आजपासून माझ्या बाबांची अमुक-अमुक उपासना करू, आजपासून सेवेला अर्धा तास रोज देऊ. पण ह्या सर्व संकल्पांचा मृत्यू झाल्याचा आम्ही पाहतो. चरखा रोज अर्धा तास चालवू, रामनाम वहीचे एक पान लिहू, आह्निक करू, ग्रंथराज श्रीमद्‌पुरुषार्थाचे एक पान वाचू वगैरे वगैरे आमचे संकल्प किती काळ टिकतात, ते आम्हांला ठाऊक आहे.

अशाप्रकारे आमच्या जीवनात ह्या चांगल्या संकल्पांचा अपमृत्यू होताना आम्ही अनुभवत असतो. ह्यामुळे काय होते की आमच्या जीवनात 'सातत्य' टिकून न राहिल्यानेच ही परिस्थिती ओढवते. परमार्थातच केवळ नव्हे, तर प्रत्येक क्षेत्रात ह्या सातत्यास खूप महत्त्व आहे. संसार आणि परमार्थ दोन्हींमध्ये सर्वच स्तरांवर हे सातत्य टिकून राहावे आणि आमच्या चांगल्या संकल्पांचा अपमृत्यू होऊ नये ह्यासाठी हा अध्याय आपल्या जीवनात प्रवाहित व्हावयास हवा.

ह्या अध्यायातील ह्या चौघींचाही 'साईंच्या कार्यात पूर्ण क्षमतेने सामील होऊन कार्य तडीस नेण्याचा' संकल्प सुफळ संपूर्ण झाला आहे. जेव्हा आम्ही ह्या चौघींचे गुणधर्म वारंवार ह्या अध्यायाच्या अनुशीलनाने आमच्या मनात उतरवत राहू, तेव्हा आमच्यातील सातत्य कायम राखण्याची शक्ती अधिकाधिक बळकट होत जाते. मलाही ह्या चौघींप्रमाणे सातत्य राखून ह्या साईनाथाची भक्ती व सेवा ह्यांमध्ये प्रत्येक कार्यास पूर्ण करावयाचे आहे, हा भाव वारंवार मनावर ठसतो व ह्या ठशामुळे आमच्यातील सातत्याची शक्ती वाढत राहते.

ह्या कथेत मी असतो तर मी काय केले असते? दळणाची सुरुवात करून मग मधेच मी हे दळणाचे कार्य अर्ध्यावर सोडून दिले असते का? एरवी आम्ही असेच दळण अर्ध्यावर टाकून उठत असतो, पण हा साईनाथ पुन्हा पुन्हा आमच्यासमोर उभा राहून आम्हांला कार्याची आठवण करून देतो, दळण्याची शक्ती देतो. बाबांनी ह्या अध्यायात दळण्यापूर्वी एक महत्त्वाची गोष्ट केली, ती म्हणजे 'खुंटा' ठोकून घट्ट केला. बाबांनी आमच्यातच हा सातत्याचा खुंटा घट्ट केला आहे, तो ह्या अध्यायातील कथेद्वारे. ज्याक्षणी संकल्पाच्या तळीवर हा सातत्याचा खुंटा ठोकला जातो, तेव्हाच संकल्पाचे रूपांतर निश्चयात होते आणि निश्चयानेच प्रत्येक कार्य पूर्ण होते.

आमच्या संकल्पाचा अपमृत्यू होऊ नये ह्यासाठी संकल्पाच्या तळीवर सातत्याचा खुंटा ठोकून ठोकून घट्ट करून त्याचे निश्चयात रूपांतर करणारा फक्त एकमेव हा साईनाथच आहे. आमच्या चांगल्या संकल्पांचा अपमृत्यू होण्यापासून रोखण्याची ताकद फक्त ह्या मनःसामर्थ्यदात्या साईनाथामध्येच आहे. हा खुंटा दळताना ढिला होऊ नये म्हणून बाबा हा खुंटा ठोकून ठोकून घट्ट करतात हे अचूक वर्णन हेमाडपंतांनी ह्या अध्यायात केले आहे.

दुसरा रिकामा गोण पसरिला।
वरी जात्याचा ठाव घातला।
'खुंटा ठोकूनि घट्ट केला।
व्हावा न ढिला दळतांना॥'

हा साईनाथ आमच्या जीवनात असा सातत्याचा खुंटा ठोकून ठोकून घट्ट करण्यास तत्परच आहे, पण त्यासाठी माझ्या जीवनात ह्या साईनाथास सक्रिय होऊ द्यायला हवे. ह्या कथेचे वाचन करून चिंतनाद्वारे आपल्या आचरणात जेव्हा उचित बदल घडवून आणण्यास मी प्रशासशील असतो, तेव्हा हा साईनाथ माझ्या जीवनात सक्रिय होऊन सातत्याचा खुंटा घट्ट ठोकून माझ्या संकल्पाचे रूपांतर निश्चयात करतो व हा साईंनी ठोकून घट्ट केलेला खुंटा कधीच ढिला होत नाही.

सद्‌गुरुंची आवश्यकता काय? ह्या प्रश्नाचे उत्तर हेमाडपंत इथेच देत आहेत. ह्या चौघींपैकी कुणी किंवा अन्य कुणीही हा खुंटा ठोकत नाहीत, खुंटा ठोकून घट्ट करण्याचे काम हा माझा साईनाथच करतो. पुढे फक्त दळण्याचे काम आम्हांला साईंनी सुरू केल्यावर, त्यांच्या पाठोपाठ करावयाचे आहे. दळणाची सुरुवातही साई स्वतचः करतात म्हणजे मला दळायचे कसे, हेदेखिल समजा ठाऊक नसेल तर कसे दळायचे असते, ते स्वतः हा साईनाथ मला दाखवीत आहे. माझा बाबा प्रत्येक गोष्ट आधी स्वतः आचरतो. स्वतः प्रत्येक गोष्ट कशी करायची ते एका मानवाच्या पातळीवर आम्हांला शिकवतो, आम्हांला फक्त माझ्या साईरायाला षेश्रश्रु करायचे आहे. स्वतः गहू सुपात काढणे, गोणत्यावर जात्याची तळी मांडणे, खुंटा ठोकून घट्ट करणे व दळायला सुरुवात करणे एवढी सर्व कार्ये एकटा साईनाथ आमच्यासाठी करतो, मग आम्हांला दळणे का अवघड आहे? मीनावैनी म्हणतात तसे-

हात त्याचा घास त्याचा मायाही केवळ त्याची।
फुकाचे तोंड उघडणे जड आम्हांला का जाते॥

किती गहू काढायचे, कशात काढायचे, कुठून आणायचे ह्याची चिंता आम्हांला नाही. जाते उचलण्याचे कष्ट आम्हांला नाहीत. खुंटा ठोकून घट्ट करण्याची तसदीही आम्हांला घ्यावी लागत नाही. त्याचबरोबर जर दळायचे कसे हेदेखील आम्हांला माहीत नसेल तर हा माझा साईनाथ 'प्रत्यक्ष' तेही करून दाखवित आहे. दळणाची सुरुवात स्वतः हा माझा बाबाच करून देत आहे, मग फक्त खुंटा धरून जाते फिरवण्याचे थोडे-थोडके कामही आम्हांला जड का जावे? दळायलासुद्धा बाबा आम्हांला बोलवत नाही, त्याचे काम तो चोख करतच आहे. ह्या कामात आमचा हात लावण्याची संधी तोच आम्हांला देत आहे.

इथेच आम्हांला सर्वात महत्त्वाची गोष्ट उमगते की महामारीचा नाश करण्यासाठी मानवी पातळीवर जी दळणाची क्रिया बाबा करतात, तीही पूर्णपणे करण्यास बाबा पूर्ण समर्थ आहे. माझ्या ह्या साईनाथाला कोणत्याही कामासाठी कुणाचीही गरज नाही, हा एकटा सर्व काही करण्यास पूर्ण समर्थ आहे. आमच्यापैकी कुणीही ह्या भ्रमात राहू नये की बाबांना त्यांच्या कार्यासाठी माझी गरज आहे, माझ्यावाचून बाबांचे कार्य अडेल. आम्ही जर दळले नाही तर दळणाचे काम होणार नाही वगैरे चुकीच्या कल्पना कुणीही करू नयेत. तुमच्या-आपल्यावाचून ह्या साईनाथाचे काहीही अडणार नाही, माझ्या सर्वसमर्थ साईनाथाला कुणाचीही गरज नाही. ही अनंतकोटी ब्रह्मांडे ज्याने एकट्याने निर्माण केली, त्या साईनाथाला कुणाच्याही कसल्याही मदतीची अपेक्षा नाही. त्यामुळे जर 'साईनाथाला आमची गरज आहे, आमच्यावाचून बाबांचे अडेल' असे फालतू विचार कुणी करत असेल तर तो स्वतःच्या नरकाचा खड्डा खोदत आहे.

त्याचप्रमाणे 'हे पीठ शिवेवर नेऊन आम्ही टाकले म्हणून महामारी गेली' असल्या वल्गना दळणानंतर जर आम्ही करणार असू तर पहिल्यांदा ती महामारी आमचाच घास घेणार आहे हे निश्चित समजावे. बाबांना पीठ शिवेवर टाकण्यासाठीही कुणाचीही गरज नाही पीठ अमुक अमुकने शीवेवर टाकल्याने महामरी जाणार नसते, तर महामारीचा नाश फक्त हा साईनाथच करतो. ह्या साईनाथाच्या कार्यात सहभागी होण्यापूर्वी, सहभागी होताना व कार्य पूर्ण झाल्यावर आम्हांला ह्याचे भान सदैव बाळगायलाच हवे की साईंना माझी गरज नाही तर मलाच साईंची गरज आहे. साईंचे कुणावाचून काहीही अडत नाही, पण साईंवाचून माझे सर्वकाही अडणारच आहे. साईंनी स्वतः आमच्यासाठी ह्या कार्याची मुहूर्तमेढ स्वतः रोवली, स्वतः कार्यास सुरुवात केली व ह्या कार्यात सहभागी होऊन आमचा समग्र विकास साधण्याची आम्हांला संधी दिली आहे, ह्याबद्दल साईंचे ऋण स्मरून बाबांच्या चरणी शरण जायलाच हवे. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**मी किती ग्रंथ वाचले, किती पारायणे केली, किती मोठमोठे शब्दांचे बुडबुडे सोडले, किती टाळ कुटले ह्यापेक्षा माझ्या आचरणात सद्गुरु साईंनी सांगितलेले किती उतरले, हे अधिक महत्त्वाचे आहे. बाबा सांगतात त्याप्रमाणे माझे 'आचरण' आहे की नाही, बाबांना माझ्याकडून जी अपेक्षा आहे, त्यानुसार माझे आचरण आहे की नाही हे पडताळून पाहणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. 'वाचले ते नाही संपले। कृतीत उतरले पाहिजे.।।' हे हेमाडपंत आम्हांला साईसच्चरितात ठासून सांगतात.**



काल आपण ह्या पहिल्या अध्यायाच्या महामृत्युंजय शक्तीचा अभ्यास केला. सद्गुरु साईनाथच आमच्या संकल्पाच्या तळीवर सातत्याचा खुंटा घट्ट ठोकून त्याचे निश्चयात रूपांतर करतात व संकल्पाचा अपमृत्यू होऊ न देता निश्चयास पूर्णत्व प्रदान करतात, त्याचबरोबर ह्या निश्चयाच्या फिरत्या जात्यातच विकल्परूपी वैराला निर्दळून नष्ट करतात. हा साईनाथ, परमशिव साईबाबाच आम्हांला मृत्यूच्या कचाट्यातून सोडविणारा आहे. कालमृत्यू, अपमृत्यू ह्या आयुष्याच्या मृत्यूंमधून तर सोडवतोच, पण त्याचबरोबर आमच्या सत्संकल्पाच्या, कार्याच्या, सद्गुणांच्या, सद्विचारांच्या अशा अनेक चांगल्या गोष्टींच्या अपमृत्यूपासून आम्हांला सोडविणारा आहे. साईंचा सत्यसंकल्प माझ्या जीवनात प्रवाहित झाला की आपोआपच सर्व प्रकारच्या मृत्यूंपासून माझी मुक्तता होते.

ह्या सर्व प्रकारच्या मृत्यूंपासून सुटका होण्यासाठी मला फक्त ह्या बाबांचे 'चरण' हृदयी धारण करावयास हवेत. 'बाबांना माझी गरज नाही, तर हा साईनाथच माझी गरज आहे आणि माझी सर्व स्तरांवरील महामारीपासून, सर्व प्रकारच्या अपमृत्यूंपासून सुटका करण्यास हा साईनाथच फक्त एकमेव समर्थ आहे व ह्या साईनाथाशिवाय माझे कुणीही नाही म्हणूनच बाबांच्या भक्ति-सेवेत, कार्यात मला पूर्ण क्षमतेने सहभागी होऊन बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे आचरण करावयास हवे.' हे ज्याच्या हृदयी ठसले दृढ झाले त्याच्या हृदयी साईंचे चरण स्थिर झाले, त्याला कालमृत्यू वा कोणत्याही अपमृत्यूचे भय मुळीच राहत नाही. श्रीगुरुचरित्रातील चौदाव्या अध्यायातील ओवी आपण सर्व जाणतोच.

**ज्याचे हृदयीं श्रीगुरुचरण।**
**त्यासी कैंचें भय दारुण।**
**कालमृत्यु न बाधे जाण।**
**अपमृत्यु काय करी॥**

हा अध्यायच मुळी भक्ताच्या मनातील भय दूर करून मनाला सामर्थ्याने भरून टाकतो. जर मी माझ्या बाबांच्या कार्यात वानरसैनिकाच्या भूमिकेतून सामील झालो आहे, तर मग मला कुणाचेही भय नाही. कुठलीही महामारी माझे काहीही वाकडे करू शकत नाही. सद्गुरुंचे 'चरण' कुणाच्या हृदयी स्थिर होतात, तर ज्याचे 'आचरण' वानरसैनिकाचे आहे त्याच्या. नुसत्या तोंडाने वाफा दवडून काहीही उपयोग नाही, नीतिमर्यादेचे आचरण होणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. केवळ दांभिकपणाने भक्तीचा मुखवटा धारण करायचा, आपल्या भक्तीचे प्रदन करून लोकांना भुलवायचे, पण स्वतःच्या आचरणात ह्या साईनाथांना अपेक्षित एकही गोष्ट न उतरवता उलट नीतिमर्यादेस पायदळी तुडवायचे, अशाने सद्गुरु साईनाथाचे चरण मला कधीही लाभणार नाहीत.

उचित 'आचरण' हेच सद्गुरु साईनाथाचे चरण माझ्या हृदयात स्थिर ठसविण्यास एकमात्र साधन आहेत. मी किती ग्रंथ वाचले, किती पारायणे केली, किती मोठमोठे शब्दांचे बुडबुडे सोडले, किती टाळ कुटले ह्यापेक्षा माझ्या आचरणात सद्गुरु साईनी सांगितलेले किती उतरले, हे अधिक महत्त्वाचे आहे. बाबा सांगतात त्याप्रमाणे माझे 'आचरण' आहे की नाही, बाबांना माझ्याकडून जी अपेक्षा आहे, त्यानुसार माझे आचरण आहे की नाही हे पडताळून पाहणे सर्वात महत्त्वाचे आहे. 'वाचले ते नाही संपले। कृतीत उतरले पाहिजे॥' हे हेमाडपंत आम्हांला साईसच्चरितात ठासून सांगतात.

'आचरण' म्हणजेच 'आ+चरण'! आ=ये! 'सद्गुरुचरणा ये, माझ्या हृदयी स्थिर हो' ह्या भावार्थासच हे 'आचरण' तत्त्व स्पष्ट करते. पहिल्या अध्यायाच्या कथेतील चौघींचे आचरण आम्हांला आपल्या हृदयी सद्गुरुंचे चरण कसे स्थिर करायचे ह्याची दिशा देतात. ज्याच्या हृदयी हे सद्गुरु साईनाथांचे चरण स्थिर झाले, त्याला कालमृत्यू, अपमृत्यू ह्यांचे भय नाही. आमचे संकल्प अपमृत्यूस प्राप्त होऊ नयेत ह्यासाठी ह्या अध्यायाद्वारे उचित आचरण समजून घेऊन साईंचे चरण हृदयी धारण करावयास हवेत.

ह्या अध्यायातच हेमाडपंत स्वतःचा अनुभव आम्हांला सांगतात की साईसच्चरित लेखनाची इच्छा मनात उद्भवली, श्रीसाईसच्चरित विरचनेचा जो संकल्प ह्या कथेच्या वेळेस त्यांच्या हृदयी त्यांनी केला, त्याला साईंनी पूर्णत्व प्रदान केले. हेमाडपंतांच्या संकल्पास अपमृत्यूचे भय नव्हते कारण साईंचे चरण हेमाडपंतांच्या हृदयी पूर्ण स्थिर झाले होते. हेमाडपंत आम्हांला हेच सांगू इच्छितात की जसा साईसच्चरिताच्या संकल्पाचा अपमृत्यू न होता, उलट तो सुफळ संपूर्ण होऊन साईभक्तिनदीचा उगम व मुख होऊन अजरामर झाला, तसाच प्रत्येकाचा उचित संकल्प पूर्णत्वास नेण्यास साईनाथ पूर्ण समर्थ आहेच व उत्सुकही आहेच. त्यासाठी मला माझे उचित आचरण राखणे गरजेचे आहे. हा साईनाथ 'उचिताचारसुखद' आहे म्हणजेच उचित आचरण असणाऱ्यास पूर्ण सुख प्रदान करणारा आहे. मृत्यू हेच सर्वात मोठे दुःख आहे व दुःखाचे कारणही आहे. माझ्या संकल्पाचा मृत्यू हे दुःखच कार्याचा मृत्यू होण्याचे कारण आहे. ह्यासाठीच उचित आचरण महत्त्वाचे आहे. कारण उचित आचारण करणाऱ्याच्या सर्व प्रकारच्या अपमृत्यूंचा नाश साईनाथ स्वतः करतो आणि जिथे मृत्यूला शिरण्यास वावच नाही तिथे दुःख कसे असणार?

'उचित आचरण' कसे करायचे ह्याची दिशाही साईनाथ येथे स्वतःच्या आचरणातून पहिल्या अध्यायातच आम्हांला देतो. भक्ति-सेवेतील कोणतेही कार्य करताना बाबांचे हे आचरण आमच्यासाठी प्रमाण आहे. एवढेच कशाला संसारातही, व्यवहारातही उचित आचरण करण्या साठी बाबांचे आचरण आम्हाला मार्गदर्शक आहे. हेमाडपंत बाबांच्या आचरणाचे अत्यंत सुंदर वर्णन ह्या अध्यायातील कथेच्या सुरुवातीपासूनच करतात.

**एके दिवशीं सकाळीं जाण।**
**बाबा करोनि दंतधावन।**
**सारोनि मुखप्रक्षाळण।**
**मांडूं दळण आरंभिलें।**

आम्हाला वाटेल की दळणाच्या कथेत बाबांनी सकाळी उठल्यापासून काय केले, हे हेमाडपंत कशाला सांगत आहेत? हेमाडपंत उगीचच हे विवेचन करीत नाहीत, तर प्रत्येक कर्म करताना ते कर्म चपलख (Apt) होण्यासाठी कसे कौशल्य असणे गरजेचे आहे हेच ते बाबांच्या आचरणातून सांगत आहेत. बाबा कसे आचरण करतात, ते पाहून आम्हीही कर्मकुशलता शिकून फलाशाविरहित कर्म कसे करायचे ते समजून घ्यायला हवे.

बाबा सर्वप्रथम सकाळी वेळेवर उठून दळणाच्या क्रियेसाठी पूर्णपणे तयार होतात. बाबांना दळायचे आहे व तेही सकाळी उठून सकाळच्या वेळेस. मग त्यासाठी बाबा सर्वप्रथम सकाळी वेळेवर उठतात. बाबा उठले आणि लगेच दळायला बसले असे होत नाही. बाबांनी सर्व कार्याचे पूर्वनियोजन व्यवस्थितपणे केले आहे. त्यामुळे ज्यावेळी दळणाची सुरुवात व्हायला हवी, त्याच्या अगोदर प्रातर्विधी आटोपण्यास जेवढा वेळ लागेल, त्यानुसार नियोजन करून बाबा सकाळी तेवढे आधी उठून आपली नित्य कर्मे आटोपतात व मग दळायला बसतात. 'वेळेचे पूर्वनियोजन' ही सर्वात महत्त्वाची गोष्ट बाबा इथे आम्हांला शिकवितात.

आम्ही ही गोष्ट आचरणात उतरविली पाहिजे. मला अमुक वाजता अमुक गोष्ट करायची आहे, मग त्याआधी ज्या ज्या गोष्टी करायच्या आहेत, त्यांना जेवढा वेळ लागतो ते मोजून त्यानुसार वेळेचे नियोजन केले पाहिजे. जर आम्ही आमच्या दैनंदिन कार्यात हे नियोजन केले नाही तर आमचे कोणतेच काम ठराविक मुदतीत पूर्ण होत नाही व मग घाईघाईत काम उरकावे लागते किंवा अर्धवट सोडावे लागते किंवा गाळावे लागते. उद्या आपण बाबांच्या आचरणातून आम्हांला किती मौलिक मार्गदर्शन होते त्याचा अधिक विचार करू. ॥

Scanned by CamScanner




एके दिवशीं सकाळीं जाण।
बाबा करोनि दंतधावन।
सारोनि मुखप्रक्षाळण।
मांडूं दळण आरंभिलें।।

वेळेचे नियोजन (Time management) ह्या तत्त्वाचे दिग्दर्शन साईनाथ आम्हाला ह्याद्वारे कसे करत आहेत ह्याच्या अभ्यासास काल आपण सुरुवात केली. बाबांच्या आचरणातून आम्ही काय शिकायला हवे, ह्या अभ्यासातील हा पहिला मुद्दा. जर उद्या सकाळी उठून ठरावीक वेळेस मला दळायचे आहे तर त्यासाठी मला अमुक वेळेस उठायला हवे व अमुक वेळात सर्व नित्यकर्मे आटोपून घ्यावयास हवीत, हे 'वेळेचे नियोजन' बाबा मानवी पातळीवरील स्वतःच्या आचरणातून आम्हाला दिग्दर्शित करीत आहेत.

आम्ही नेहमी ठरवितो की आज मला अमुक वेळ अमुक कार्यास द्यायचा आहे, मग त्यानुसार मला वेळेचे नियोजन आधीपासूनच करावयास हवे. उदाहरणार्थ जर मी ठरविले की मी आज संध्याकाळी सेवाकार्याला एक तास देणार आहे, मला इस्पितळात जाऊन रुग्णांच्या सेवेसाठी आज संध्याकाळी एक तास द्यायचा आहे. मग त्यासाठी आधीच वेळेचे नियोजन करावयास हवे. माझे कचेरीतील काम आटोपून ठरावीक वेळी मी घरी जाईन मग त्यानंतर संध्याकाळचे आह्निक, रामनामवहीचे लेखन, चरखा वगैरे जे काही माझे नित्यकर्म आहे किंवा मुलांचा अभ्यास घ्यायचा आहे, घरचे सामान आणायचे आहे वगैरे घरगुती आवश्यक कामे आहेत, त्यांना जो वेळ द्यावा लागेल, तो आधीच मोजून त्यानुसार नियोजन करून एक तास सेवेसाठी जावयास हवे व त्यानंतर घरी परतल्यावर असणारी माझी कामेही विशिष्ट वेळेत पूर्ण करावयास हवीत. आज ह्या अमुक अमुक कार्याला वेळ द्यायचा म्हणून नियोजन न करता त्या कामास जाणे व मग 'जाऊ दे, आज आह्निक एक वेळ नको करूया, रामनामवही उद्याच लिहू' असे म्हणून नित्यकर्मांना काट मारणे चुकीचे आहे. आज वृक्षारोपणास जायचे आहे म्हणून सकाळी स्वयंपाक न करता मुलाबाळांना घरी उपाशी ठेवून मी वृक्षारोपणास गेलो तर ते ह्या साईनाथास आवडणार नाही. मला जर ठाऊक आहे की उद्या सकाळी सेवाकार्यास एवढा वेळ द्यायचा आहे तर आदल्या दिवशीच मला घरातील माझी सांसारिक व पारमार्थिक नित्यकर्मे करण्यास जेवढा वेळ लागतो, तेवढा वेळ आधी उठून माझी सर्व कामे करून मगच ठरावीक वेळ सेवाकार्यास द्यायला हवा.

आमची इथेच चूक होते. आम्हाला वाटते की आज अमुक वेळ भजन करावे, जप करावा किंवा एवढा वेळ सेवेस द्यावा म्हणून आम्ही आमच्या रोजच्या कर्तव्यकर्मांना काट मारतो. असे करणे उचित नाही. आम्ही गृहस्थाश्रमी आहोत, आम्हाला घरच्या जबाबदाऱ्या आहेत व त्या पार पाडणे आमच्यासाठी तेवढेच महत्त्वाचे आहे. आम्हाला भक्ति-सेवेस, परमार्थास अधिक वेळ द्यावा असे वाटले तर ते निश्चितच चांगले आहे, पण तो वेळ देताना माझ्या कर्तव्यकर्मांचा वेळ चोरून तो अन्य कामांना देणे चुकीचे आहे. घरी वृद्ध आईवडिलांना, त्यांच्या सेवेसाठी वेळ न देता बाहेर जाऊन सेवा करण्यात आम्ही काय साधतो?

माझे वृद्ध आईवडील, माझ्यावर अवलंबून असणारी माझी लहान बाळे, माझी सहधर्मचारिणी पत्नी ह्यांना रोज निश्चित वेळ देणे हे माझे कर्तव्यच आहे. त्यांच्याप्रती असणाऱ्या माझ्या कर्तव्यात कसूर करणे व त्यांना वेळ न देता दुसरीकडे तो वेळ खर्च करणे चुकीचेच आहे. मला जर सेवेला वेळ द्यायचा आहे तर मी एक तास लवकर उठेन व वेळेचे नियोजन करेन पण नित्य कर्तव्यकर्मे चुकवून त्यांचा वेळ चोरून दुसरीकडे देणार नाही. हो, ज्यावेळी आपत्कालीन परिस्थिती उद्भवेल, तेव्हाची गोष्टच वेगळी. तेव्हा ह्या माझ्या साईनाथाची व त्याच्या लेकरांची सेवा करण्यास मी मागेपुढे पाहणार नाही. पण एरवी ह्या साईनाथाच्या इच्छेने मला जो गृहस्थाश्रम प्राप्त झाला आहे, त्यातील कर्तव्यांना वेळ देणे महत्त्वाचे आहे. संसार सांभाळूनच परमार्थ करायला हवा. घरी आईवडील, बायकामुलांना उपाशी ठेवून बाहेर कितीही मोठी सेवा केली तरी त्यात कर्तव्यातील कसूर घडलीच.

आम्ही घरी सकाळी उशिरापर्यंत लोळत बिछान्यात पडतो, मग उठायला उशीर होतो. मग दोन तांबे स्वतःवर ओततो आणि 'आज आता देवाची पूजा राहू दे, उद्या करू. आह्निक, सुन्दरकांड वाचन, साईसच्चरित वाचन आता राहू दे, नंतर करू.' असे म्हणून कचेरीत जातो. कचेरीत उशीरा जातो व वर खोट्यानाट्या सबबी सांगतो. मग कचेरीतही थोडा वेळ कामाचा देखावा करून झाला की मग कचेरीतील कामाच्या वेळेत हळूच वर्तमानपत्र काढून वाचायला लागतो कारण सकाळी वाचलेले नसते. कचेरीतील वेळात कचेरीतीलच काम करणे माझे कर्तव्य आहे. मग सकाळी साईसच्चरित वाचायचे राहिले म्हणून कचेरीतील काम बाजूला ठेऊन मी कचेरीच्या कामाच्या वेळात साईसच्चरित वाचले तर ते माझ्या साईनाथास आवडणार नाही. निश्चितच नाही. हवे तर 'मी दुपारच्या डबा खाण्याच्या सुट्टीच्या वेळेत डबा लवकर खाऊन घेईन व उरलेला दुपारच्या सुट्टीच्या वेळेत साईसच्चरित वाचेन' असे आम्ही करू शकतो. पण आम्हाला तेव्हा गप्पा छाटण्यात रस असतो. एक गोष्ट लक्षात ठेवायला हवी की कोणत्याही एका कामाचा वेळ चोरून दुसऱ्या कामास देणे हीदेखील एक प्रकारची चोरीच आहे व त्याचे परिणाम भोगावेच लागतात. कचेरीत काम करता करता माझ्या बाबांचे स्मरण, नामस्मरण मी अवश्य करेन व त्याचबरोबर माझे कामही अचूक करेन, पण माझ्या कर्तव्याला बाधा येईल असे काहीही करणार नाही.

साईनाथ स्वतः सकाळी वेळेवर उठून दन्तधावन व मुखप्रक्षाळण करून मगच दळावयास बसले. 'कशाला तोंड धुवा, दळायला असेच बसलो तरी चालेल, थोडावेळ झोप काढू. नाहीतरी दळणे हातांचे काम आहे, तोंड धुतले काय किंवा न धुतले काय' असा विचार बाबा करत नाहीत. दळणाचे काम तर करायचेच आहे पण त्यासाठी मूलभूत शरीरशुद्धीचे जे नित्य प्रातर्विधी मानवास करणे आवश्यक आहे., ते बाबा स्वतः करतात आणि मगच दळावयास बसतात. त्यासाठी बाबा वेळेचे नियोजन करतात व त्या त्या वेळेस ते ते काम अचूकपणे करतात.

ह्यातून आम्ही शिकायला हवे की रोज रात्री झोपण्यापूर्वी उद्याच्या सर्व कामाचे नियोजन, वेळेचे नियोजन करावयास हवे. आयत्या वेळी जर हे काम करताना असे असे घडले तर काय करावे लागेल, किती वेळ द्यावा लागेल ह्याचेही नियोजन करावे. सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे सकाळी उठल्यावर जर ह्या साईरामाचे नाम माझ्या मुखी आपोआप यावे ह्यासाठी रात्री झोपतानाच साईंचे नाम घेता घेता झोपावयास हवे. सकाळसाठीचे नियोजन आधी रात्रीच करावयास हवे, मग उठल्या उठल्या आपोआपच जाग येईल, ती साईस्मरणातच. ॥

Scanned by CamScanner



# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**एके दिवशीं**
**सकाळीं जाण।**
**बाबा करोनि**
**दंतधावन।**
**सारोनि मुखप्रक्षाळण।**
**मांडूं दळण आरंभिलें ॥**

स्वतःच्या आचरणातून हा साईनाथ आम्हाला उचित आचरणाचे कसे मार्गदर्शन करत आहे, त्याचा अभ्यास आपण करत आहोत. दळणाचा आरंभ करण्यापूर्वी सकाळी उठून बाबांनी दात घासले, तोंड धुतले हे हेमाडपंत आवर्जून सांगतात. 'सकाळी जाण, करोनि दंतधावन, सारोनि मुखप्रक्षाळण' मग मांडूं दळण आरंभिलें, असे हेमाडपंत लिहितात. प्रत्येक कर्म ठराविकवेळेस नियोजनबद्धरित्या करून बाबा आम्हाला ह्यांतून 'वेळेचे अचूक नियोजन' शिकवीत आहेत.

जसे सकाळी वेळेवर उठण्यासाठी रात्री झोपण्यापूर्वीच घड्याळाचा गजर लावावा लागतो, तसेच रात्री निद्रादेवीच्या अधीन होता होता साईरामाचे नाम घेत राहिल्याने सकाळी हे साईनामच आम्हाला जागविते, उठल्या-उठल्या आपोआपच साईनाम व साईंच्या स्मरणातच जाग येते. श्रीमद्पुरुषार्थ प्रथम खंड सत्यप्रवेशात हेच तत्त्व सांगितले आहे. हेमाडपंत पुढे साईसच्चरितात स्वतःच्या रामनामाच्या अनुभवाबद्दल सांगताना हेच तत्त स्पष्ट करतात. 'नियोजन' सर्वात महत्त्वाचे आहे व त्यातही 'वेळेचे नियोजन' प्रत्येकासाठी संसार आणि परमार्थ दोन्हीकडे अत्यंत महत्त्वाचे आहे.

त्याचबरोबर ह्या कथेतील चौघींच्या आचरणात आपण हे देखील शिकलो की जेव्हा बाबा दळायला बसतात, तेव्हा सर्वात आधी बाबांच्या कार्यास प्राथमिकता दिली पाहिजे. हा देखील नियोजनाचाच एक भाग आहे की जेव्हा साई दळायला बसले आहेत हे कळल्यावर प्रथम तेथे धावत जावून बाबांच्या कार्यात सहभागी होणे. तिथे मी पूर्वनियोजित कार्यक्रमात न अडकता बाबांच्या दळणात सहभागी होणे महत्त्वाचे आहे कारण हीच त्या वेळची सर्वात मोठी गरज आहे.

त्याचबरोबर हे दळणाचे काम झाले की मग मी माझे पूर्वनियोजित काम पूर्ण करणारच आहे व त्यासाठी मला वेळापत्रक ठरवावे लागेल ह्याचीही खूणगाठ मनात बांधणे महत्त्वाचे आहे. पण ज्या अर्थी बाबा स्वतः दळत आहेत, त्या अर्थी ह्यावेळेस तेच काम माझ्यासाठी सर्वात महत्त्वाचे आहे, मी नियोजिलेले काम नव्हे, हे देखील भान हवे. कारण जर महामारी आली तर मीच जिथे उरणार नाही, माझीच स्थिती बिकट होईल तिथे मी नियोजित कामे काय कपाळ करणार? म्हणूनच नियोजन करताना 'आपत्कालीन परिस्थितीत काय आधी करायला हवे' ह्याचे नियोजन सदैव तयार हवेच. ए. ए. डि. एम्. चा अभ्यासक्रम शिकून आम्ही आपत्तीचा मुकाबला कसा करायचा, त्यावेळी नियोजन कसे करायचे हे शिकूच व त्याचबरोबर हा साईनाथ जेव्हा दळायला स्वतः बसतो तेव्हा सर्व पूर्वनियोजित कामे सोडून त्यावेळी बाबांच्या कार्याला प्राधान्य देणे हे नियोजन मनात सदैव जागृत ठेवावयास हवे.

दुसरी महत्त्वाची गोष्ट बाबांच्या आचरणातून आम्ही शिकायला हवी ती म्हणजे एक गोष्ट करताना दुसऱ्या गोष्टीकडे दुर्लक्ष न करणे. एक काम करताना त्या कामाशी त्यावेळेस संबंधित नसली तरीही माझ्याशी संबंधित असणाऱ्या दुसऱ्या गोष्टींबाबत सावध असणे महत्त्वाचे आहे. दळणे हे हातांचे काम आहे, त्यांत तोंडाचा काहीही संबंध नाही म्हणून दात घासणे, तोंड धुणे ह्या गोष्टींकडे दुर्लक्ष करून, त्या न करता दळायला बसणे उचित नाही. तोंड धुण्याचा दळणाशी संबंध भले ही नसेल पण माझ्याशी संबंध तर आहेच आणि शारीरिक स्वच्छता राखण्यासाठी मानवाला तोंड धुणे, दात घासणे ह्या क्रियेकडे दुर्लक्ष करून चालणार नाही, ते करूनच मला दळण्याची क्रिया केली पाहिजे. बाबांच्या पूर्ण मानवी स्तरावरील ह्या आचरणातून आम्ही हेच शिकलो की एक गोष्ट करताना दुसऱ्या माझ्याशी संबंधित गोष्टींचे भान मला राखणे गरजेचे आहे.

आम्हाला ही दुसरी अत्यंत महत्त्वाची गोष्ट बाबा इथे शिकवितात. आम्ही भक्ती करतो, सेवा करतो मग आम्हाला आमच्या बाह्य वेशाबद्दल, नीटनेटके राहण्याबद्दल कशाला विचार करायला हवा? बाह्य वेशभूषा, दिसणे, नीटनेटकी राहणी ह्याचा भक्तीशी, सेवेशी काहीच संबंध नाही म्हणून आम्ही कसेही राहू, आम्ही गबाळे राहू, असे आम्ही म्हटले तर चालणार नाही. आम्ही बावळटपणे राहू, आम्ही गबाळे राहू कारण भक्तीचा, सेवेचा, वेषभूषेच्या राहणीशी काहीही संबंध नाही, मग बिघडले कुठे? असा विचार करून भक्ती-सेवा करत असताना आपल्या वेषभूषेकडे दुर्लक्ष करून कसेही गबाळेपणे राहणे चुकीचे आहे. आम्ही भक्ती करतो म्हणून आम्ही कसेही कपडे घालू, कसेही राहू असे म्हणून चालणार नाही. भक्तीचा बाह्य परिवेश वगैरेंशी संबंध नसला तरीही आम्ही गृहस्थाश्रमी असल्याने आमचा समाजात विविध ठिकाणी वावर असतो व त्यामुळे सामाजिक सभ्यतेचे, शिष्टाचारांचे भान राखणे गरजेचे आहे. आम्ही व्यवस्थितपणे चांगली वेशभूषा करू, नीटनीटकेपणे राहू म्हणजेच आमची राहणी नीटनेटकीच असेल, टापटिपीनेच आम्ही राहू. आम्ही आपल्या कुवतीनुसार आमची वस्त्रप्रावरणे धारण करू, पण जी असतील ती स्वच्छ, व्यवस्थित, नीटनेटकी, पूर्ण सभ्यतेच्या मर्यादांना अनुसरूनच. आम्ही गरीब असू पण गबाळे असणार नाही. आमचे कपडे सुरकुतलेले, मळलेले, फाटलेले नसतील. आम्ही व्यवस्थित राहून समाजात स्वाभिमानाने वावरू व 'भक्तांनी कसेही राहिले तरी चालते' हा चुकीचा समज खोडून काढू. भक्ती करतो म्हणून टापटिपीकडे दुर्लक्ष करणे उचित नव्हे.

दळणे हाताचे काम असले तरी शारीरिक स्वच्छतेकडे लक्ष देणेही तेवढेच महत्त्वाचे आहे, हे जसे बाबांच्या आचरणातून आम्ही शिकलो, तसेच भक्ती करताना व्यवस्थित, नीटनेटकी वेशभूषा व टापटीप ह्या गोष्टींकडे दुर्लक्ष न करता कटाक्षाने त्यांचे पालन करायलाच हवे. आम्ही भक्त म्हणून कसेही गबाळे फिरत राहू आणि स्वतःचे हसे करून घेऊ तर ते उचित नाही. आम्ही उंची पोषाख, सर्व सौंदर्यप्रसाधने वापरण्याची गरज नाही. बाबा स्वतः 'वाहवा नवरदेवसा सजलास' म्हणून दासगणूंना अनावश्यक वेश त्यागावयास लावून नारदीय पद्धतीनुसार आवश्यक असा पण नीटनेटका व्यवस्थित पोशाख धारण करण्यास सांगतात. कीर्तनासाठी जेवढा गरजेचा तेवढा पोशाख व्यवस्थितपणे घालावा, गबाळे राहू नये किंवा उगीच जास्तीचा पोशाखही करू नये हेच बाबांना येथे सांगायचे आहे. त्याचप्रमाणे येथे पहिल्या अध्यायात मुखप्रक्षाळण-दन्तधावन करून दळणास बसणारे बाबा आम्हाला गृहस्थाश्रमींना सर्व बाबतीत दक्ष राहण्यास सांगतात. आम्ही भक्ती-सेवेत तर दक्ष राहूच पण त्याचबरोबर कपडे, वेशभूषा ह्याबाबतीतही दक्ष राहून व्यवस्थितपणा, नीटनेटकेपणा व टापटीप ह्यांकडेही अवश्य लक्ष देऊ. संसार व परमार्थ सर्वथा टापटिपीचा करू. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




उचित आचरणाचे मार्गदर्शन, बाबांच्या आचरणाचा अभ्यास करून आम्हांला प्राप्त होते. स्वतः सर्वसमर्थ असूनही मानवरूप धारण करून अवतरित झालेले बाबा आम्हां मानवांना उचित आचरणाची दिशा प्रदान करत आहेत. 'मानवाने कसे वागावे' ह्याबद्दल मोठमोठे उपदेश न करता स्वतःच्या आचरणातून बाबांनी आम्हांला अचूक मार्गदर्शन केले आहे. पहिल्या अध्यायाच्या कथेत आपण सध्या ह्या उचित आचरणाचाच अभ्यास करत आहोत. दोन मुद्दे आपण आतापर्यंत पाहिले-

१) वेळेचे अचूक नियोजन.
२) कार्य करताना स्वतःच्या इतर बाबींचेही भान.

आता आपण तिसऱ्या मुद्द्याचा अभ्यास करूया. दन्तधावन व मुखप्रक्षाळण करून बाबांनी 'मांडू' दळण आरंभिले असे हेमाडपंत आम्हांला सांगतात. इथेच तिसरी गोष्ट आम्हांला उमगते की कोणतेही कार्य करताना अंतिम ध्येयाची निश्चिती सर्वप्रथम करायला हवी. 'मला निश्चितपणे काय करायचे आहे' ह्याची पूर्ण जाणीव ठेवूनच कार्य सुरू करावयास हवे. बाबांनी 'मांडू' दळण आरंभिले म्हणजेच बाबांना 'भरड' दळण किंवा 'पोते' दळण दळावयाचे नसून वस्त्रगाळ पीठ प्राप्त होण्यासाठी 'मांडू' दळण दळावयाचे आहे, हे पूर्ण ठाऊक आहे व त्या उद्देशानेच ते दळावयास बसले आहेत. भरड दळण हे लापशीसाठी दळतात, पोते दळण हे भाकरीसाठी दळतात, पण बाबांना येथे महामारीचा नाश करण्यासाठी 'मांडू' दळण दळावयाचे आहे. मांडू दळण दळण्यासाठी जात्यात भरणा घालण्याची जी जागा असते, तेथे पाचर बसविली जाते म्हणजे वैरा कितीही घातला तरी कमीच वैरा जावा जेणेकरून बारीक वस्त्रगाळ पीठ मिळेल.

बाबांनी दळण आरंभिले असे न म्हणता 'मांडू' दळण आरंभिले असे हेमाडपंत म्हणतात. म्हणजेच दळण्याची सुरुवात करण्यापूर्वीच बाबांच्या मनात ध्येयनिश्चिती आहेच व त्या ध्येयाला अनुसरूनच बाबांनी कार्य आरंभिले. आम्ही ह्यातून शिकायला हवे ते म्हणजे कोणतेही कार्य सुरू करण्यापूर्वी हे कार्य मी नक्की कशासाठी करतो आहे, ह्यातून मला निश्चितपणे काय साधायचे आहे ह्याची निश्चिती मनात आधीच करायला हवी. पुढे कार्य करतानाही मला ह्या ध्येयाचा विसर पडता कामा नये.

आम्ही साईनाथाच्या भक्ती व सेवेत सामील झालो, आम्ही बाबांकडे येऊ लागलो, तेव्हा आमचे अंतिम ध्येय फक्त ह्या साईनाथाचे चरण हेच आहे. सुरुवातीला मी काही अडचणीमुळे बाबांकडे आलो असेन. पण ते केवळ एक निमित्त होते, ती खरी भक्तिमार्गाची सुरुवात नव्हतीच. जेव्हा बाबांच्या कृपेने माझी अडचण दूर झाली व मला बाबांच्याच कृपेने नरजन्माची इतिकर्तव्यता उमगली, तेव्हाच मला माझे अंतिम ध्येय कळले. मग बाबांच्या भक्तिसेवेच्या पथावरून वाटचाल करताना जसजसा काळ लोटतो, तसतसा आम्हांला ध्येयाचा विसर पडतो. द्वारकामाईत झाडू मारताना मला कुणी दुसरा भक्त काही बोलला की लगेच माझा अहंकार दुखावतो व मग मी बाबांचे चिंतन करण्याऐवजी त्या व्यक्तिबद्दल विचार करू लागतो आणि त्याचे उणेदुणे काढण्याची संधी कधी मिळते ह्याच्यापाठी लागतो. मला कुणी काहीही म्हणो, मला माझ्या अंतिम ध्येयाचा विसर पडता कामा नये. माझ्याऐवजी दुसऱ्या कुणाला आरती करण्याची किंवा बाबांचे आसन व्यवस्थित ठेवण्याची सेवा मिळाली की माझ्या पोटात दुखते. ह्याला बाबांच्या जवळची सेवा मिळाली आणि मला भक्तांच्या चपला सांभाळण्याची सेवा मिळाली अशी तुलना करून आम्हीच 'नंबर' लावतो.

हेमाडपंत साईसच्चरितात स्पष्टपणे सांगतात की असे 'नंबर' लावू नका, हे पूर्णपणे चुकीचेच आहे. बाबा एखाद्याशी प्रेमाने बोलताना दिसले म्हणून तो बाबांच्या 'जवळचा' आणि एखाद्याला बाबा रागावले म्हणून तो 'दूरचा' असे भक्तांचे 'नंबर' लावणे सर्वथा अनुचितच आहे. एखाद्याला बाबांच्या जवळची सेवा मिळाली म्हणून तो 'जवळचा' आणि एखाद्याला दूरची मिळाली म्हणून तो 'दूरचा' असे 'नंबर' लावून आम्ही किती चुकीचे वागतो. एखादा भक्त बाबांकडे एवढे वर्षांपासून येणारा आहे म्हणून तो 'जुना' भक्त, वरिष्ठ (Senior) आहे व एखादा नुकताच येऊ लागला म्हणून तो कनिष्ठ (Junior) आहे, असे म्हणणेही चुकीचेच आहे. असे भक्तांचे 'नंबर' लावणारे आम्ही कोण? आम्हांला कुणी हा अधिकार दिला? बाबांना सर्वच भक्त समान आहेत. प्रत्येकाची ह्या साईनाथाकडे वेगळी रांग आहे व कुणीही कुणाच्या पुढेही नाही आणि पाठीही नाही. जो तो आपल्याच रांगेत पुढे-मागे होत असतो. पण असे 'नंबर' लावल्यामुळे आम्ही आमचे अंतिम ध्येय असणारे साईचरण विसरतो व मार्ग भटकतो.

आमचे अंतिम ध्येय सदैव आमच्या हृदयात ठाम असायला हवे व त्याचा कधीही विसर पडता कामा नये. त्या ध्येयाला अनुसरूनच कार्याची सुरुवात करून पुढे कार्य पूर्ण होईपर्यंत ध्येयाचे भान राखायलाच हवे. आम्ही साईनाथांची भक्ति-सेवा करण्यासाठी एकत्र येतो आणि बाबांची प्रेमाने उपासनाकरण्याऐवजी एकमेकांची निंदानालस्ती, चहाटाळक्या करत राहतो. दुसऱ्याच्या पाठीमागे त्यांच्याबद्दल वाईट बोलतो. आम्ही येथे एकत्र का जमतो आहोत? दर गुरुवारी वा आमच्या साई-उपासनेच्या विशिष्ट दिवशी आम्ही कशासाठी एकत्र येत आहोत? आम्हां सर्वांचे अंतिम ध्येय एकच असल्याने म्हणजेच 'साईनाथांचे चरण' हेच असल्याने आम्ही सामूहिकपणे उपासना-सेवा करतो. कारण एकेकट्याने प्रवास करण्याऐवजी सर्वांनी मिळून हा प्रेमप्रवास करताना तो अधिक जलद, आनंदाचा व सुफळ-संपूर्ण होतो. आमचे अंतिम ध्येय 'साईनाथांचे चरण' हेच आहे व म्हणूनच आम्ही एकत्र येत आहोत ह्याचे भान भक्ती-सेवेच्या प्रत्येक कार्यात आम्ही बाळगायलाच हवे.

साईनाथ स्वतः दळायची सुरुवात करण्याआधीच 'मांडू' दळण दळून महामारीचा बीमोड करायचा आहे ह्या ध्येयाने दळण्याचे कार्य आरंभितात. बाबा जोवर दळत असतात, तोवर वस्त्रगाळ पीठच तयार होत असते म्हणजेच बाबांचे 'मांडू' दळणाचे काम बाबा अगदी अचूकपणेच करत असतात, पुढे चौघी महिला दळू लागतात तेव्हा भरडा दळण तयार होते. मग येथे प्रश्न पडेल की बाबांचे 'मांडू' दळण तर मग शेवटी तयार झाले नाही म्हणजे मग ध्येय साध्य झाले नाही का? पण ह्याचे उत्तर ह्या कथेतच आम्हांला मिळते की ध्येय १०८% साध्य झालेच, महामारीचा पुरता नायनाट झालाच.

ह्याचाच अर्थ बाबांनी 'मांडू' दळण दळण्यासाठीच कार्याचा आरंभ जरी केला, तरी ह्या परमेश्वरी कार्यात भक्तांना सामील होण्याची संधी मिळत आहे व तिचा लाभ घेऊन स्वतःचे अंतिम ध्येय सिद्ध करण्यासाठी ह्या चौघी भक्त महिला दळण्याच्या क्रियेत सामील होत आहेत, हे जेव्हा बाबांनी पाहिले, तेव्हा त्या भक्तांचे 'प्रेम' पाहून बाबांनी ह्या विश्वातील सर्वोच्च अशी 'प्रेम' ही शक्ती ज्या क्रियेत पूर्णतः प्रगटली, त्या प्रेमशक्तीनेच त्या भरड्याच्या ठायी मांडू दळणाचे सामर्थ्य प्रदान केले. द्रव्य आणि भाव ह्या दोहोंमध्ये 'भाव' हाच श्रेष्ठ आहे. कारण ह्या प्रेमभावातच सर्व न्यूनतेस परिपूर्णता प्रदान करण्याचे सामर्थ्य आहे. ह्याचा अर्थ 'द्रव्य' कमी दर्जाचे असे मुळीच नाही, पण येथे वस्त्रगाळ पीठ व भरडा पीठ ह्यातील द्रव्यात्मक फरक प्रेमभावाने पूर्णपणे भरून काढला व ध्येय साध्य केलेच.

माझा बाबा हेदेखील पूर्णपणे जाणतोच की माझे हे भक्त 'मांडू' दळण दळण्याएवढे कुशल नाहीत, पण त्यांचे जे प्रेम आहे ते मात्र जेव्हा चोख असते तेव्हा ओबडधोबड असा भरडासुद्धा त्याचे कार्य जसे चोख करतो तसेच हे प्रेम. सदैव चोखच कार्यकारी होते. मांडू दळण फक्त एकटा हाच, माझा साईनाथच दळू शकतो, महामारीचा नाश तोच घालवू शकतो. आम्ही आमचे अंतिम ध्येय 'अनन्य प्रेम' स्वरूप हा साईनाथच आहे, हे लक्षात ठेवून पूर्ण प्रेमाने ह्याच्या कार्यात सामील व्हायलाच हवे. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

साईंच्या आचरणाच्या अभ्यासातून शिकताना आतापर्यंत आपण तीन मुद्द्यांचा अभ्यास केला.

१) वेळेचे अचूक नियोजन.

२) कार्यासह स्वत:शी संबंधित अन्य बाबींचे भान.

३) अंतिम ध्येयाची, कार्य सुरू करण्यापूर्वीच निश्चिती व कार्य पूर्ण होईपर्यंत त्याचे भान राखणे.

केवळ अध्यात्मातच नव्हे तर व्यवहारातदेखील उचित आचरणाचे महत्त्व आहेच. मांडू दळणाऐवजी भरडा दळण आम्ही दळले तरीही त्यापासूनही महामारीचा नाश करण्याचे सामर्थ्य हा साईनाथच राखतो, आम्ही नाही. आम्हाला आमचे काम चोख करायला हवे व ते प्रत्येक काम केवळ 'पाट्या टाकणे' ह्या रूक्ष पद्धतीने न करता पूर्ण प्रेमाने, मन लावून, त्या चौघींप्रमाणे करायला हवे. स्वयंपाक करतानासुद्धा ह्या साईनाथाचे नामगुणलीला स्मरत, गात, मनातल्या मनात आळवत जी गृहिणी प्रेमाने साधा वरण-भात, पिठलं-भाकरीदेखील करते, त्यालासुद्धा अमृताची गोडी येते किंबहुना प्रेमाने केलेला स्वयंपाक अमृतालाही फिके पाडतो. पण ह्या उलट कंटाळून, नीरसतेने 'चला, आता आलंय नशिबी स्वयंपाक करावयाचे तर टाकूया उरकून' असे म्हणून चार पदार्थ भांड्यात फेकून जरी पक्वान्न बनवेल तरी त्यात 'रस' नसेल, 'माधुर्य' नसेल. आजी जेव्हा आपल्या नातवंडांसाठी अगदी साधा पदार्थही बनवते, तेव्हाची आजीच्या हातची 'चव' आपण सर्वांनी चाखलीच असेल. आजीचे प्रेमच त्या पदार्थाला अमृताशीही पैजा जिंकेल असे माधुर्य प्रदान करते.

माधुर्य त्या द्रव्यात किंवा पदार्थात नसते, तर माधुर्य फक्त प्रेमातच असते. ज्या व्यक्तिच्या प्रिय माणसाचे नुकतेच निधन झाले आहे, तिच्यासमोर पंचपक्वान्नांची ताटे आणून ठेवली तरी ती पक्वान्ने काय त्या व्यक्तीस मधुर लागतील का? निश्चितच नाही. पण हेच जर प्रेमाने पतीने आर्थिक परिस्थिती बेताची असूनही पत्नीसाठी काही साधीशीच भेट पण पूर्ण प्रेमाने आणली तर त्या पत्नीस ती सोन्याच्या दागिन्यांहून अधिक प्रिय असेल. मग तो साधा मोगऱ्याचा गजरा असला तरी तो हिऱ्यामोत्यांहूनही अनमोलच असेल.

हीच गोष्ट परमार्थातही पूर्णपणे सत्य आहे. आम्ही चारचौघांना दाखविण्यासाठी, लोकांमध्ये मिरविण्यासाठी जर ह्या साईनाथांना सोन्याचा मुकुट बनवून त्याचा डंका पिटत असू तर असा दांभिकपणा काय बाबांना आवडेल? बाबांना तुमच्या मुकुटाचीच काय, तुमचीही जरासुद्धा गरज नाही. तुम्ही कोण लागून गेलात मोठे बाबांना काही देणारे! माझा बाबा सर्व ऐश्वर्यांनी संपन्न आहे; हा स्वत:च ऐश्वर्यशक्तीचा महालक्ष्मीचा स्वामी महाविष्णु आहे. आम्ही कोण लागून गेलो बाबांना काही देणारे? पण हेच जर प्रेमाने साधे तुळशीचे एक पानही किंवा अगदी माझ्या घरातल्या कुंडीतील कोणत्याही साध्या रोपाचे एक पानही मी बाबांच्या चरणी पूर्ण प्रेमाने अर्पण करीन, तर बाबांना ते पान अत्यंत प्रिय आहे. प्रेमच फक्त हा स्वीकारतो व ते प्रेमही त्याने मला दिलेल्या प्रेमसागराचा एक बिंदूच असते. फक्त प्रेमानेच हा मिळतो, बाकी कशानेही नाही. कोणतेही कार्य सुरू करताना, कार्य करताना व कार्य पूर्ण झाल्यावर ह्या प्रेमाचे भान राखणे गरजेचे आहे. जे काही मी करेन, ते पूर्ण प्रेमानेच करेन. बाबांचे चरण हेच माझे अंतिम ध्येय म्हणजेच 'प्रेम' हेच माझे अंतिम ध्येय व म्हणूनच कोणतेही सेवाकार्य करताना ते रूक्षतेने न करता पूर्ण प्रेमाने करावयास हवे.

चौथा मुद्दा आता आपण पाहू. चौथा महत्त्वाचा मुद्दा म्हणजे जे कार्य करायचे, त्याच्यासाठी जी सामग्री आवश्यक आहे, त्या सर्व सामग्रीची पूर्ण तयारी असणे. आयत्या वेळेला हे आणण्यासाठी धावा, 'अरे, हे राहिले, ते राहिले' असे न करता पूर्ण सामग्री आधीच तयार ठेवणे महत्त्वाचे आहे. 'बाबा सकाळी उठून वाण्याकडे किंवा कोणाकडे गेले व त्यांनी गहू विकत आणले मग कुणाकडून जाते मागून आणले आणि सूप राहिले, खुंटा राहिला म्हणून मग कुणाला तरी ते आणायला पाठवले' असे कुठेही झालेले नाही. बाबांनी द्वारकामाईत आधीच पोत्यात गहू व्यवस्थितपणे ठेवलेलेच होते, जातेही तेथेच व्यवस्थितपणे ठेवलेले होते. एवढेच कशाला माप, पाचर, गोणती, खुंटा व सूप ह्यांचीही व्यवस्था अगोदरच करून ठेवली होती. दळणाचे सर्व साहित्य व सारी सामग्री बाबांनी कार्य सुरू होण्याआधीच पूर्ण तयार ठेवली होती. त्यासाठी बाबा कुणावरही अवलंबून वा विसंबून नव्हते. सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे बाबा स्वत: पूर्णपणे सारे दळण दळण्यास शारीरिकदृष्ट्याही सक्षम होते, 'फिट्ट' होते.

नाहीतर सारी दळणाची तयारी मी करून ठेवली पण आज एवढे जेवण हाणले की उद्या मीच आजारी पडलो, मग दळणार कोण? अशी परिस्थिती आमची होते. म्हणजेच ह्या 'पूर्वतयारी'त दळणाची साधने, सामग्री ह्याबरोबरच दळणाराही पूर्णपणे सक्षम हवा. उपसामग्रीची काळजीही घ्यायला हवी. माप, गोणती, पाचर व खुंटा ठोकायला हातोडा किंवा दगड हे जरी दळणाच्या क्रियेत प्रत्यक्ष भाग न घेणारे असले तरी त्यांची व्यवस्था करणेही महत्त्वाचे आहेच. आम्ही पूजेची तयारी करतो तेव्हा मग आयत्या वेळेस आमची हे राहिले, ते राहिले म्हणून धावाधाव होते. मग त्यात वेळ जातो व पूजा 'आटोपली' जाते आणि मनही लागत नाही. साधी गोष्ट आहे की आम्ही निरांजनात वाती व तूप भरून ठेवतो, तबकात कापूर ठेवून सजवतो, उदबत्त्या आणून ठेवतो पण नेमकी काडेपेटी ठेवायला विसरतो. हल्ली घरात गॅससाठी लायटर वापरला जातो, त्यामुळे काडेपेटी घरात नसते व पूजेच्या साहित्यात ती लिहिलेली नसते. मग आयत्या वेळी त्या काडेपेटीवाचून काम अडते, धावाधाव होते. तेव्हा मुख्य पुरक साहित्य-साधने ह्यांच्याबरोबरच पूरकसामग्री किंवा उपसामग्रीची ही तयारी चोख असायला हवी. परमार्थ असो की संसार-व्यवहार सर्वत्र हा मुद्दा महत्त्वाचा आहे. कोणतेही कार्य सुरू करताना संपूर्ण पूर्व तयारी असणे गरजेचे आहे. त्याचप्रमाणे कार्य करताना कोणत्या कोणत्या अडचणी येऊ शकतात व त्यावर उपाय म्हणून कोणती कोणती साधने, साहित्य, सामग्री आवश्यक आहे, तिचीही तयारी करणे गरजेचे आहे. बाहेरगावी प्रवासास निघताना आम्हला ह्या मुद्द्याचे भान ठेवणे जेवढे गरजेचे आहे, तसेच रोज कचेरीस जाण्यासाठी प्रवास करतानाही. २६ जुलै २००५च्या अनुभवानंतर आम्ही पावसाळ्याच्या दिवसात रोज घराबाहेर पडताना पाण्याची बाटली, खाद्यसामग्री, टॉर्च व अन्य औषधे वगैरे आवश्यक सामग्री स्वत:जवळ बाळगून बाहेर पडायला हवे. एरवीही रोज आम्ही जर अशी पूर्वतयारी करूनच घरातून बाहेर पडलो तर उत्तमच. डबा, पास पाकीट, पैसे, रुमाल, ओळखपत्र, मोबाईल वगैरे गोष्टींची चाचपणी करूनच घराबाहेर पडणे गरजेचे आहे. आपत्कालीन परिस्थितीच्या वेळी ए. ए. डी. एम्.मध्ये शिकवतात त्याप्रमाणे आवश्यक सामग्रीने भरलेली पेटी व महत्त्वाची कागदपत्रे सर्वांना ठाऊक असतील अशा ठिकाणी तयार ठेवायलाच हवीत. वेळ सांगून येत नसते. त्या पेटीतील औषधे व अन्य सामग्री कालबाह्य झालेली नाहीत ना, ह्याची वेळोवेळी खातरजमा करावयास हवी; नाहीतर टॉर्च आहे पण आतले सेल बरेच दिवस तसेच राहून लीक झालेले आहेत, तर आयत्या वेळी हे कळून काय फायदा?

साईसच्चरित हा ग्रंथ केवळ आध्यात्मिक ग्रंथ नाही तर ते साईनाथ व त्यांच्या भक्तांचे आचरण आहे म्हणजेच हा ग्रंथ संसार व परमार्थ दोन्ही एकाच वेळेस कसे आनंदाचे करावयाचे हे सांगणारा आहे व त्यासाठीच ह्या पूर्वतयारीच्या मुद्द्याचे महत्त्व आहे. स्वत:- साईनाथ त्यांच्या कार्यासाठी आवश्यक ती सर्व पूर्वतयारी चपलखपणे करून ठेवतात हे आम्ही येथे शिकतो. हे नुसते वाचून सोडून न देता बाबांचे आचरण अभ्यासून ते आम्ही आमच्या कृतीत उतरवावयास हवे. ॥

Scanned by CamScanner






डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

एके दिवशीं सकाळीं जाण।
बाबा करोनि दंतधावन।
सारोनि मुखप्रक्षाळण।
मांडूं दळण आरंभिलें॥

हातीं घेतलें एक सूप।
गेले गव्हांचे पोत्यासमीप।
भरभरूनि मापावर माप।
गहूं सुपांत काढिले॥

दुसरा रिकामा गोण पसरिला।
वरी जात्याचा ठाव घातला।
खुंटा ठोकूनि घट्ट केला।
व्हावा न ढिला दळतांना॥

मग अस्तन्या सारूनि वरी।
कफनीचा घोळ आवरी।
बैसका देऊन जात्याचे शेजारीं।
पसरूनि पाय बैसले॥

अवघ्या चार ओव्यांमध्ये हेमाडपंतांकडून साईंनी काय अप्रतिम भावार्थ उलगडून दाखविला आहे. साईंच्या आचरणाचा जेवढा अभ्यास करू, तेवढा अधिकच भावार्थ उलगडत राहतो. काल आपण अभ्यासले की बाबांनी सर्व प्रकारची कार्यासाठी आवश्यक असणारी पूर्वतयारी किती काटेकोरपणे केली होती. मुख्य सामग्री, उपसामग्री व साधने आणि स्वत: ह्या सर्व गोष्टींची पूर्ण सिद्धता करूनच बाबा कार्यास आरंभ करतात. दळणाची मुख्य सामग्री असणारे गहू जसे तयार होते, तसेच गहू मोजून घेण्यासाठी माप, गोणती, पाचर, खुंटा ठोकून घट्ट करण्यासाठी दगड हेदेखील तयारच होते. जात्याची दोन्ही तळी व खुंटा जसे व्यवस्थित ठेवलेले होते, तसेच आधी गहू भरण्यास व नंतर पीठ भरण्यास सूपही तयारच होते. आम्हीदेखील प्रत्येक कार्य सुरू करण्यापूर्वी ह्या पूर्वतयारीची पूर्ण तयारी आम्हांला करायलाच हवी. हाच उचित आचरणाचा चौथा मुद्दा आपण काल अभ्यासाला.

आज आपण ज्या पाचव्या मुद्द्याचा अभ्यास करणार आहोत, तो म्हणजे कार्यासाठी, कार्य पूर्ण करण्यासाठी स्वत:च्या भूमिकेचा पूर्ण अभ्यास व सिद्धता. दळण्यासाठी दळणाची क्रिया करणारा जो कर्ता आहे, त्याने स्वत:च्या भूमिकेचा अभ्यास व पूर्ण सिद्धता करावयास हवी. दळण्यासाठी मी पूर्ण सक्षम आहे ना, हा विचार प्रथम करावयास हवा. कोणतेही कार्य सुरू करण्यापूर्वी मला ते पेलल का, ते पूर्ण करण्यास माझी कुवत आहे का? ह्याचा विचार करावयास हवा. मी एखादी सेवा करण्याचे ठरवितो किंवा एखाद्या व्यवहारात, व्यापारात नवीन गोष्ट सुरू करतो तेव्हा आधी माझी कुवत मी तपासावयास हवी. त्यासाठी जे कार्य करायचे आहे, त्याचा सखोल अभ्यास करावयास हवा, त्यातील बारीकसारीक गोष्टी व कार्याचे सर्व कंगोरे समजून घ्यावयास हवेत. बाबांनी दळणाची सुरुवात करताना स्वत:ची पूर्ण सिद्धता करूनच दळायची सुरुवात केली.

आम्ही मात्र आम्हांला एखादी गोष्ट आवडली, करावीशी वाटली की पुढचा मागचा विचार न करता ती गोष्ट करायची सुरुवात करतो. मला एखाद दिवशी गाणे ऐकून गाणे गायची इच्छा होते व मी लगेचच गायला जाऊन बसलो तर चालेल का? माझ्या देवासमोर, माझ्या साईसमोर मला जसे येते तसे माझ्या साईंचे भजन करणे ह्यात काहीही गैर नाही, उलट तिथे माझा आवाज चांगला आहे की नाही, मला गाता येते की नाही वगैरे विचारात अडकून न पडता प्रेमाने माझ्या साईसमोर प्रेमाने त्यांचे अभंग गायलेच पाहिजेत. पण जेव्हा लोकांसमोर गाणे सादर करावयाचे आहे, तर त्यासाठी त्या गाण्याचा व्यवस्थित अभ्यास करून माझी गायकाची भूमिका मला आधी सिद्ध करावयास हवी. प्रत्येक कार्यात आधी माझी भूमिका काय आहे ह्याचा अभ्यास करून व त्यानुसार स्वयंसिद्धता करून मगच कार्यात उडी घ्यावयास हवी.

बाबा दळायलासुद्धा कसे अचूक 'पोझिशन' घेऊन बसतात, ह्याचे हेमाडपंत अत्यंत सुंदर वर्णन करतात.जसे विमान उडण्याआधी धावपट्टीच्या एका टोकाला उभे राहते व तेथून वेगाने धावत धावत एका क्षणाला 'टेक-ऑफ' घेते, तसेच प्रत्येक कार्याआधी ह्या 'पोझिशन' घेण्याचे महत्त्व आहे. जसे धावपटू धावण्याच्या शर्यतीत पोझिशन घेऊन तयार असतात व इशारा होताच धावण्यास सुरुवात करतात, तसेच आम्हांला उचित 'पोझिशन' घेऊन प्रत्येक कार्याआधी सिद्ध होण्याचे दिग्दर्शन बाबा येथे करतात. ही उचित वेळी उचित पोझिशन घेऊन सिद्ध असणे महत्त्वाचे आहे.

बाबांनी दळण्याची सुरुवात करताना काय केले ह्याचा अभ्यास हेमाडपंतांच्या ओव्यांमधून आपण केल्यास आपणास वरील मर्म अधिक स्पष्ट होईल. दळणाची सारी मांडणी झाल्यावर बाबा अस्तन्या वर सारतात, कफनीचा घोळ आवरतात व जात्यापासून उचित अन्तरावर बसून दळायची सुरुवात करतात. अस्तन्या वर करणे व कफनीचा घोळ आवरून बैठक मारणे ह्यात स्वत:ची पोझिशन जशी बाबा घेतात, त्याचबरोबर कार्याच्या आड येऊ शकणाऱ्या साऱ्या गोष्टींना अगोदरच दूर करण्याची क्रियाही बाबा करतात. हाच सहावा मुद्दा आहे, जो आम्ही समजून घ्यायला हवे. कार्याला विरोध करणाऱ्या किंवा कार्याला बाधक ठरणाऱ्या सर्व गोष्टींना आधीच जर आम्ही दूर केले, त्यांचा उचित बंदोबस्त केला तर आपले कार्य अधिक सोपे व निष्कंटक होते. बाबांच्या आचरणातून हीच सहावी गोष्ट आम्ही शिकायला हवी की कार्यबाधक सर्व गोष्टींचा अगोदरच पुरता बंदोबस्त करणे.

दळणाच्या कार्यात बाधा आणणाऱ्या तीन गोष्टी म्हणजे-

१) ढिला होणारा खुंटा.
२) अस्तन्या वर सारल्या नाहीत तर हाताच्या गतीत बाधा येऊ शकते.
३) कफनीचा घोळ

बाबांनी दळण सुरू करण्यापूर्वीच ह्या तीनही गोष्टींची बाधा कार्यात येणार नाही ह्याची दक्षता घेतली आहे. बाबांच्या ह्या तीन क्रिया आपल्यासाठी फार महत्त्वाच्या आहेत.

१) खुंटा ठोकून घट्ट करणे.
२) अस्तन्या वर सारणे.
३) कफनीचा घोळ आवरणे.

दळण्याच्या क्रियेचा मुख्य आधार खुंटा आहे व तोच जर ढिला झाला तर नीट दळता येणार नाही म्हणून बाबा अगोदरच खुंटा ठोकून घट्ट करतात आणि आपण पाहतो की पुढे त्या चौघींनी दळून दळण पूर्ण करेपर्यंत एकदाही तो ढिला होत नाही. आम्हीही आमच्या कार्याचा मुख्य 'आधार' असणारा खुंटा असाच पूर्ण घट्ट करावयास हवा.

अस्तन्या वर सारून मनगटाजवळ वस्त्राचा भाग येणार नाही, तसेच कोपरापाशीही अडकणार नाही ह्याची काळजी बाबा घेतात. आमच्या कार्याच्या मधे-मधे अडचणी उद्भवू नयेत, कार्याला बाधा आणतील किंवा वेग कमी करतील अशा बाधक गोष्टींना आम्ही असेच दूर सारावयास हवे.

कफनीचा घोळ आवरल्याशिवाय व्यवस्थित बैठक मारता येणार नाही व त्याशिवाय नीट दळता येणार नाही ह्या बाधेस दूर करण्यासाठी बाबा कफनीचा घोळ आवरून जात्याच्या शेजारी 'बैसका' मारतात. आम्हीदेखील कार्य सुरू करण्यापूर्वी जे आमचे इतर 'घोळ' असतात, त्यांना असेच आवरून बसायला हवे म्हणजे कामात 'घोळ' होणार नाही. जी जी म्हणून घोळ घालू शकणारी बाधक गोष्ट असेल, ती अगोदरच दूर करायला हवी.

व्यवहार असो की परमार्थ कार्य-विरोधी व कार्यबाधक गोष्टींचा बंदोबस्त अगोदरच केल्याने कार्य सुफळ संपूर्ण होते, निर्विघ्नपणे पार पडते. निश्चयाचा खुंटा घट्ट ठोकणे, अहंकाराचा अडसर दूर सारणे व मनातील षड्रिपूंचा घोळ, कल्पनांचा गोंधळ अगोदरच आवरून घेणे आम्ही बाबांच्या ह्या क्रियेतून शिकायला हवे. ॥

Scanned by CamScanner

# ।श्रीसाईसच्चरित।।



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

पहिल्या अध्यायाच्या ह्या दळणाच्या कथेत बाबा आम्हाला जीवनविकासाची गुरुकिल्ली देत आहेत, उचित आचरण करून प्रत्येक कार्य १०८ टक्के यशस्वी कसे होते ह्याचे मार्गदर्शन स्वत:च्या आचरणातून करत आहेत. आतापर्यंत आपण सहा मुद्यांचा अभ्यास केला.

१) वेळेचे अचूक नियोजन
२) कार्यासह स्वत:शी संबंधित अन्य बाबींचे पूर्ण भान
३) अंतिम ध्येयाची निश्चिती कार्यापूर्वीच करून त्याचे सदैव भान राखणे.
४) समग्र पूर्वतयारी
५) स्वत:च्या भूमिकेचा अभ्यास व सिद्धता
६) कार्यविरोधी व कार्यबाधक गोष्टींचा अगोदरच बंदोबस्त करणे.

ह्यानंतर सातवी महत्त्वाची गोष्ट आपण बाबांच्या आचरणातून शिकतो, ती म्हणजे प्रमाणबद्धता. बाबांच्या दळणाच्या क्रियेत गहू मोजून घेण्यापासून प्रत्येक गोष्ट प्रमाणशीर आहे. बाबांनी कोणतीही गोष्ट 'अंदाज पंचे दाहोदरसे' अशी केलेली नाही म्हणजेच मोजून मापून प्रत्येक कृती केलेली आहे. पायलीभर पीठ बाबांना हवे होते व त्यासाठी जेवढे गहू आवश्यक आहेत, तेवढेच बाबांनी पोत्यातून काढले.

*हाती घेतले एक सूप।*
*गेले गव्हांचे पोत्यासमीप।*
*भरभरूनि मापावर माप।*
*गहूं सुपांत काढिले।।*

बाबांनी हाताच्या ओंजळीने किंवा अन्य कशानेही गहू घेतले नाहीत तर धान्य मोजण्याचे जे माप असते त्याने मोजून गहू घेतले. पायलीभर पीठासाठी पायलीभर गहूच घेतले नाहीत तर एक माप मुद्दामहून बाबांनी जास्तच घेतले कारण दळताना पीठ पोत्याला लागणे, थोडेफार इतस्तत: सांडणे वगैरे पिठाच्या wastage चेही मोजमाप बाबांनी अगोदरच घेतले आहे व त्यानुसार मोजूनमापून गहू पोत्यातून काढले. त्यासाठीच मापावर माप भरून बाबा गहू मोजून सुपात घेतात. आम्ही हा मुद्दा लक्षात ठेवायला हवा.

जेव्हा आम्ही एखादी क्रिया करतो तेव्हा कच्चा माल घेताना त्यावर प्रक्रिया होताना त्यातून किती अपव्यय wastage होणार आहे व आपल्याला अंतिम अपेक्षित पदार्थ किती मिळणार आहे ह्याचे गणित मांडूनच कार्य सुरू करावयास हवे. नाहीतर ५ किलो कच्च्या मालापासून ५ किलो पक्का माल मिळेल, असे आम्ही गणित करून ५ किलोच कच्चा माल घेऊ तर मधील wastage चे calculation न केल्यामुळे आमचे गणित चुकते. बाबा येथे गहू मापाने मोजून घेण्याच्या क्रियेतून आम्हाला अचूक प्रमाणशीर कृतीचे महत्त्व शिकवीत आहेत. बाबांना जे पायलीभर पीठ हवे होते, तेवढे बरोबर अचूकपणे मिळालेच.

कोणतेही काम करताना कमी किंवा जास्त प्रमाणात कोणतेही पदार्थ न घेता जेवढ्या प्रमाणात आवश्यक आहे, तेवढ्याच प्रमाणात घ्यायला हवा. कमी घेतला तर अपेक्षित प्रमाणात Final Product मिळणार नाही व अधिक घेतला तर जास्तीचे तयार झालेले Final Product पडून राहिल व जर ते नाशवंत असेल तर खराब होऊन आमचेच नुकसान होईल. जात्याचा खुंटा निवडतानाही तो बरोबर खाचेत बसेल अशाच प्रमाणात व हाताने धरता येईल तेवढ्याच रुंदी व उंचीचा हवा. जात्याची तळीही खूप मोठी, वजनदार किंवा खूप लहान, हलकी असूनही चालणार नाही. जात्याची तळी खूप जड असेल तर दळताना त्रास होईल व खूप हलकी, लहान असेल तर जास्त वेळ लागेल. प्रत्येक गोष्ट प्रमाणशीर घेतल्याने आमची सर्वच बाबतीत 'बचत' होते. वेळ, पैसा, परिश्रम अशा सर्वच बाबतीत बचत होते. कोणत्याही गोष्टीची बचत करणे म्हणजेच ती गोष्ट तेवढी मिळविणे असल्याने ह्यात आमचाच लाभ आहे.

जात्यापासून किती अंतरावर बसायचे, गोणते किती लांब व रुंद हवे व सूपही किती मोठे हवे ह्याचे प्रमाणही महत्त्वाचे आहे. समजा सूप काठोकाठ भरून गहू आम्ही घेतले व दळल्यावर पिठही त्यातच भरून घेऊ असे म्हटले तर काय होईल? गहू दळल्यावर पीठाचे आकारमान गव्हापेक्षा जास्त झाल्याने सुपातील पिठाची उंची जरा जास्त असेल व त्यामुळे पीठ सांडण्याची शक्यताही नाकारता येत नाही; म्हणून मुळातच सूप निवडतानाच पायलीभर पीठ आरामात मावेल असे सूप पिठासाठी घ्यायला हवे. आम्ही यातून काय शिकायला हवे? तर आपल्या महिन्याचे, वर्षाचे 'बजेट.' साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायातच हा साईनाथ संसारातील सर्वात महत्त्वाची गोष्ट आम्हाला शिकवत आहे. आमची आय (Income) आणि आमचा एकूण खर्च ह्या दोहोंचा ताळमेळ जमविण्यासाठी आम्हाला ह्या गहू दळण्याच्या क्रियेचे मर्म समजून घ्यायला हवे.

जेवढे गहू आहेत, तेवढ्याचेच पीठ बनणार आहे व ते बनताना थोडेफार पीठ सांडणे, पोत्यास चिकटणे वगैरेमुळे कमी मिळणार आहे. म्हणजेच आमचा खर्च हा आमच्या मिळकतीच्या प्रमाणातच असायला हवा. त्याचबरोबर हे पीठ आम्हाला समजा महिनाभर घरात पुरवायचे आहे तर रोज किती पीठ लागेल, त्याचे प्रमाणही ठरविले पाहिजे. त्याचबरोबर पुढच्या महिन्याच्या १ तारखेस पुन्हा गहू मिळाले नाहीत किंवा दळता आले नाही तर काही प्रमाणात अधिक पीठ आम्ही शिल्लक ठेवायला हवे. त्याचबरोबर एखाद दिवशी पाहुणे येणार असले तर त्या दिवशी लागणाऱ्या जास्तीच्या पिठाचा विचारही करून ठेवायला हवा.

प्रत्येक घरात उठल्याबरोबर पहिली क्रिया कुठली होत असेल तर दळणाची. ह्या दळणाच्या कथेतूनच साईनाथ आमचा संसार व परमार्थाचा पाया भक्कम करत आहे. आमचा जमाखर्च, त्याचा हिशोब व त्याचा परस्पर ताळमेळ बसवल्यानेच संसाराचा गाडा नीट चालतो, नाहीतर आवक कमी आणि खर्च भरमसाठ असे झाले तर कर्जाचे डोंगर उभे राहतात व त्याखाली आम्ही दबले जातो. माझी कमवण्याची कुवत जेवढी आहे, तेवढाच खर्च मी करेन. केवळ आर्थिक बाबतीतच नाही तर प्रत्येक बाबतीत प्रमाणाचे भान असणे गरजेचे आहे.

आमच्या मासिक खर्चाचा एक भाग (माझ्या ऐपतीनुसार) आम्ही भगवंताच्या लेकरांच्या सेवेसाठी, सत्पात्री दानासाठी राखून ठेवायलाच हवा; कारण ज्या भगवंताच्या कृपेने मला हे सर्व मिळत आहे त्याच्या ऋणांचे स्मरण मला ह्यातून राहते. तसेच अचानक तब्येत बिघडल्यास लागणारी धनराशी वेगळी ठेवायला हवी व त्याचबरोबर अचानक उद्भवणाऱ्या काही गोष्टींसाठी उदा. अपघात, वस्तुंचा बिघाड वगैरे काही रक्कम राखून ठेवायला हवी. त्याचबरोबर जोपर्यंत हातपाय चालतात, तोवर ठीक आहे; पण उद्या म्हातारपणी मला भाकरी कोण देईल? औषधपाणी कोण करेल? त्याचीही तजवीज मला आत्तापासूनच करायला हवी. मला मुलं बघतील, अमुक माझी काळजी घेतील असल्या कल्पनांमध्ये अडकू नये. संसार करताना आर्थिक बाबींप्रमाणे इतरही सर्व बाबींचा विचार करून त्याचे गणित बांधायलाच हवे.

बाबा मापाने मोजून गहू घेतात व थोडे थोडे करत जात्यात मध्यभागी घालतात व पाचर बसवून जेवढे वस्त्रगाळ पिठासाठी आवश्यक तेवढ्याच प्रमाणात आत जातील ह्याचीही अगोदरच काळजी घेतात. बाबा प्रत्येक गोष्ट प्रमाणशीरपणे करत आहेत, मग आम्ही कोण मोठें लागून गेलो? रामनामवहीची रोज नेमाने पाने लिहिणे, चरखा मोजून कमीतकमी अमुक वेळ चालवणे, ग्रंथराजाची, सुंदरकाण्डाची, साईसच्चरिताची ठराविक पाने किंवा ओव्या/ओळी वाचणे हा नेम ठरवून त्या प्रमाणेच दैनिक पालन करणे गरजेचे आहे कारण हे नित्यनेमाचे वाचन आम्हाला भरभरून परमेश्वरी ऊर्जा प्रदान करणारे आहे व त्यामुळे आमचे गणित, आमचे निर्णय अधिकाधिक अचूकच ठरतात. ॥

Scanned by CamScanner

# श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



काल आपण जीवनात प्रमाणशीरपणा किती महत्त्वाचा आहे व त्यामुळे आपण यशस्वी जीवन कसे जगू शकतो ह्याचा थोडक्यात अभ्यास केला. हाच सातवा मुद्दा आपण बाबांच्या आचरणातून शिकलो.आता ह्यापुढे आठवा मुद्दा आहे स्वावलंबनाचा. स्वावलंबीपणा जीवनात सर्वात महत्त्वाचा आहे. बाबा दळायला बसलेत ते पूर्ण स्वावलंबनाने. गव्हापासून जात्याचा खुंटा घट्ट ठोकून ते दळण्यापर्यंत सर्व गोष्टी बाबा एकटेच समर्थपणे करत आहेत म्हणजेच बाबा कुणावरही अवलंबून नाहीत, कशासाठीही कुणावर विसंबून नाहीत. 'जो दुसऱ्यावरी विसंबला, त्याचा कार्यभाग संपला' ही म्हण आपणास ठाऊक आहेच.

मला सांगा, बाबांचे एवढे भक्त आहेत, बाबा कुणालाही 'पायलीभर पीठ आणून दे' म्हणून सांगू शकले असते व कुणीही भक्ताने ते आनंदाने दळून आणून दिले असते. बाबांनी समजा भक्तांना एकेक काम नेमून दिले असते तरी भक्तांनी ते करून पायलीभर पीठ तयार केले असते. पण बाबा यापैकी काहीही करत नाहीत. का? कारण बाबा ह्यातून आम्हाला स्वावलंबनाचा धडा शिकवीत आहेत. जे कार्य मला करायचे आहे, ते मी स्वतःच करणार. बघा, तसे पाहिले तर बाबांना काय स्वतःसाठी पीठ हवे आहे का? नाही. उलट गावातील महामारीचा नाश व्हावा ह्यासाठी बाबा हे सर्व करत आहेत, ह्यात बाबांचा यत्किंचितही स्वार्थ नाही. पण जसे आई मुलांसाठी स्वतः त्यांच्यावरील प्रेमाने दळायला बसते, तसेच बाबा येथे दळायला बसले आहेत. बाबा हे कार्य 'स्वतःचे' समजून प्रेमापोटी करत आहेत. आम्हीही जेव्हा सेवाकार्यात भाग घेतो, तेव्हा परमात्म्याच्या लेकरांची, श्रद्धावानांची सेवा करताना 'मी कुणावर उपकार करत आहे' ह्या भावनेने न करता 'हे मी माझ्यासाठी, माझ्या विकासासाठी 'माझे' कार्य समजून करत आहे व मला ही सेवेची संधी देऊन विकास साधण्याचा मार्ग दिल्याबद्दल मी परमात्मा व त्याच्या लेकरांचाही ऋणी आहे.' ह्या श्रद्धेने सेवाकार्य करावयास हवे. सेवाकार्यच काय, कोणतेही कार्य करताना आम्ही स्वावलंबी असणे गरजेचे आहे. मी कुणावरही विसंबून न राहता माझ्या क्षमतेनुसार माझे कार्य पूर्ण करेन. 'हा मला ही मदत करेल, तो मला ती गोष्ट करून देईल' अशा गोष्टींमध्ये न अडकता हे कार्य मी स्वावलंबीपणे कसा करू शकेन, ह्याचा विचार मी करावयास हवा.

कुणीही दळायला आले नसते, तरी बाबा ते सारे गहू दळण्यास पूर्ण समर्थ आहेत, त्यांना कुणाच्याही मदतीची गरज नाही व अपेक्षाही नाही. मलाही माझ्या प्रापंचिक व पारमार्थिक बाबींमध्ये स्वावलंबी असायला हवे. कुणी एखाद्या सेवाकार्यात प्रेमाने मदतीला आले तर मी जरूर त्यालाही संधी देईनच, पण उद्या समजा ती व्यक्ती मधेच अर्धवट काम टाकून गेली तर ते पूर्ण करण्याचे सामर्थ्य माझ्यात हवेच. ह्यासाठी आपण पूर्ण स्वावलंबी राहून कार्य करणे महत्त्वाचे आहे. त्याचबरोबर कुणाकडूनही काहीही फुकट घेऊ नये. जे गरजू, अपंग, वृद्ध वा दुर्बल आहेत त्यांची गोष्ट वेगळी, पण मी जर धडधकट सक्षम आहे तर मी कुणाचेही काहीही फुकट घेता कामा नये, मी सर्व बाबतीत स्वावलंबीच असावयास हवे.

बाबा येथे स्वतः दळतात हे आपण जसे पाहतो, तसेच स्वतःचे कपडे शिवणे, धुणे, द्वारकामाईत झाडू मारणे, स्वतः तेल विकत आणणे वगैरे कामे बाबा स्वतःच करतात. निसणवाल्याच्या कथेतही आपण पाहतो की बाबा ताबडतोब त्याचे मोल चुकते करतात. आम्हीही हा महत्त्वाचा नियम कसोशीने पाळायलाच हवा. कुणाकडूनही काहीही फुकट न घेता स्वतः परिश्रम करून स्वावलंबी रहावयास हवे कारण श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराज सांगतो त्याप्रमाणे जेव्हा आम्ही कुणाकडून काहीही फुकट होतो, तेव्हा त्याने ते जर अनैतिक मार्गाने कमविले असेल तर त्याचे वाटेकरी आम्ही होतो व ते फुकट घेतलेले आमच्यावर ऋण चढल्यामुळे पुढे ते सव्याज फेडावेच लागते कारण 'ऋण, वैर आणि हत्या' कल्पान्तीही चुकत नाहीत.

ह्यापुढील नववा व अत्यंत महत्त्वाचा असा मुद्दा आपण पाहू. जेव्हा आम्ही एखादे नवीन कार्य हाती घेतो, तेव्हा त्या कार्याबद्दल समजताच काहीजण आपल्याला मदत करावयास पुढे होतात. अशा व्यक्तिची मदत घेताना 'ह्या कार्यात सहभागी होण्यात त्यांचा अन्तःस्थ हेतु काय आहे' ह्याची खात्री करून घेतल्याशिवाय त्यांची मदत घेऊ नये. नाहीतर अशा मदतीचा आव आणून स्वार्थ साधू पाहणाऱ्या व्यक्ति कार्याचा घात करतात व चांगल्या कार्याची वाट लावतात आणि सत्कर्म करणाऱ्याचीही बदनामी करतात. बाबांच्या आचरणात हाच प्रमुख मुद्दा आम्ही शिकायला हवा.

जेव्हा त्या चौघीजणी दळणाच्या कार्यात सहभागी होण्यासाठी पुढे सरसावतात, तेव्हा बाबा त्यांच्याशी भांडू लागतात, त्यांना दळू देण्यास राजी होत नाहीत. पण जेव्हा त्या चौघींच्या सहभागी होण्यामागील पवित्र हेतुबद्दल बाबांना खात्री पटते तेव्हा बाबा त्यांना दळू देतात. ह्या चौघी निख्खळ प्रेमापोटी दळण्याच्या कार्यात सहभागी होऊ इच्छितात ही पूर्ण खात्री पटताच बाबांच्या रागाचा अनुराग झाला ह्याचे हेमाडपंत किती सुंदर वर्णन करतात.

> पाहूनि बायांचे प्रेमाला।
> उसना राग ठायींच निवाला।
> रागाचा तो 'अनुराग' झाला।
> हंसू गालांत लागले॥

आम्हीदेखील सेवाकार्यात सहभागी होऊ इच्छिणाऱ्यांच्या अन्तःस्थ हेतूस जाणूनच त्यांना परमेश्वरी कार्यात भाग घेऊ द्यावा. श्रद्धेचा मुखवटा घालणारा कोण आणि खरा श्रद्धावान कोण हे जाणूनच ह्या साईनाथाच्या कार्यात त्यांची मदत घ्यावी. सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे गरज पडल्यास श्रद्धावानाकडूनच मदत घ्यावी, परमात्म्यास, साईनाथास न मानणाऱ्याकडून कुठल्याही परिस्थितीत काहीही घेऊ नये. जो कुणी परमात्म्याच्या साईरूपास, रामरूपास वा अन्य सात्त्विक रूपास मानत नाही, जो भगवंतास मानत नाही अशांपासून श्रद्धावानाने कधीही कोणत्याही प्रकारची मदत घेऊ नये कारण जो मुळी भगवंतालाच मानत नाही, तो भगवंताच्या पवित्र नियमांना, नीतिमर्यादेला, सात्त्विकतेला मानणारा असेलच ह्याची खात्री कोण देणार? त्याचबरोबर मग मला मदत करण्यात अशा व्यक्तीचा अंतःस्थ हेतू काय आहे हे मला तरी काय कळणार? ह्याउलट जेव्हा मी श्रद्धावानाकडून मदत घेईन, तेव्हा प्रत्येक श्रद्धावान जरी संत नसला तरी ह्या भगवंतावरील श्रद्धेने त्याच्या मार्गावर चालण्याचा प्रयास तरी करणारा आहे व सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे भगवंताला विमुख झालेला नाही हीच सर्वात मोठी जमेची बाजू आहे. त्यामुळे निदान सध्या अगदी निकड असताना मी श्रद्धावानाकडूनच मदत घेईन व पुढे त्याच्याकडून जे घेतले ते साभार परतही करेन.

बाबादेखील म्हणूनच ह्या चौघींना दळायला परवानगी देत आहेत, कारण त्या जरी संत नसल्या, तरी साईभगवंतावरील निख्खळ प्रेमाने धावत आलेल्या आहेत. कुणाही श्रद्धाहीनास बाबा कधीही द्वारकामाईची पायरीही चढू देणार नाहीत. आम्हीदेखील हीच गोष्ट बाबांच्या आचरणातून शिकावयास हवी. मदत करायची वा घ्यायची ती श्रद्धावानास वा श्रद्धावानाकडून. श्रद्धाहीनाला आम्ही दयेपोटी काही धन दिले व ते त्याने चुकीच्या कामासाठी वापरले तर ते दान न ठरता आम्हांलाच पापात सहभागी करविणारे ठरेल.

नववा मुद्दा हाच की आम्ही जर कधी काही मागू तर फक्त माझ्या ह्या भगवंताकडे, ह्या माझ्या साईकडे. दुसऱ्या कुणापुढेही हात पसरणार नाही, अगदी जीव गेला तरी चालेल. व्यावहारिक पातळीवर आम्हां सामान्य माणसांना मदतीची गरज पडते व अशा वेळी मदत घेऊ ती श्रद्धवानाकडूनच. त्याचप्रमाणे कुणाचाही अंतस्थ हेतु जाणल्याशिवाय त्याला कोणत्याही कार्यात, सेवाकार्यात सहभागी होऊ देणार नाही. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



आज दहावी गोष्ट आपण शिकणार आहोत, ती म्हणजे कार्याचे उचित व्यवस्थापन (Management). एखाद्या कार्यात आपल्याबरोबर इतरही श्रद्धावान जेव्हा सामील होतात, तेव्हा त्या कार्याचे उचित व्यवस्थापन व्हायलाच हवे, नाहीतर सगळेजण सगळे काही करू लागले तर गोंधळच होणार. त्यामुळे ज्याची कुशलता जेथे अधिक आहे, तेथे त्याला कार्यभार सोपवावा. कार्याचे छोटे छोटे टप्पे व विभाग करावे आणि त्या सर्व विभागांमध्ये परस्पर समन्वय (Co-ordination) सदैव राखावे. ह्याशिवाय पर्यायाला पर्याय तयार ठेवावा म्हणजे एखाद्या व्यक्तीच्या अनुपस्थिती वा अनुपलब्धतेमुळे काम अडणार नाही. कुठलेही कार्य हे सामूहिक प्रयासांशिवाय (Joint efforts) यशस्वी होत नाही, त्यामुळे हे कार्य व्यक्तिगत नसून सामूहिक कार्य (Team work) आहे ह्याचे भान असणे गरजेचे आहे.

साईनाथांनी जेव्हा ह्या चौघींच्या हाती खुंटा सोपवला, तेथपासून सामूहिक कार्य सुरू झाले. बाबांनी त्यांच्या आचरणातून आम्हांला सामूहिक कार्याच्या व्यवस्थापनाचे दिग्दर्शन येथेच केले आहे. एखाद्या समूहाच्या हाती काम सोपविताना तो समूह ते काम करण्यास सक्षम आहे की नाही ह्याचा विचार करावयास हवा. ह्या चौघीही हे काम निश्चितपणे पूर्ण करू शकतील ह्याची बाबांना येथे खात्री आहे व म्हणूनच ते खुंटा त्यांच्या हाती देतात. ह्या चौघींच्या मनात असलेले साईनाथांचे प्रेम हा त्यांच्या सांघिक प्रयासास (Team efforts) बळ देणारी महत्त्वाची गोष्ट आहे. त्या चौघी आनंदाने साईंच्या लीलागुणसंकीर्तन करीत दळत आहेत व परस्पर सामंजस्याने काम ज्या वेगाने पुढे जात रहायला हवे त्या वेगाने पुढे नेत आहेत ह्याकडेही बाबांचे लक्ष आहे. जेव्हा गहू दळून पायलीभर पीठ तयार होते, तेव्हा त्या चौघींच्या मनात पिठाचे वाटे करण्याचे विचार येताच, कार्य चुकीच्या दिशेने नेणारे ते विचार बाबा तेथेच थांबवितात व त्या चौघींकडूनच ते पीठ शिवेवर नेऊन टाकवितात आणि कार्य यशस्वीपणे पूर्ण करवून घेतात.

आम्ही येथे महत्त्वाची गोष्ट शिकायला हवी की सामूहिकरित्या काम करताना अखेरच्या टप्प्यात जेव्हा कार्य पूर्ण होण्याची स्थिती वा कार्य झाल्याची स्थिती येते, तेव्हा सहभागी होणाऱ्यांच्या मनात कार्याच्या दृश्य फलितामुळे अशाप्रकारच्या कल्पना येऊ शकतात. एक माणूस म्हटल्यावर असे विचार येणारच. पण त्याच वेळेस त्या चुकांची जाणीव करून देऊन उचित दिशेने कार्य पुढे पूर्णत्वास न्यावयास हवे. पण येथे व्यवस्थापन करताना एक गोष्ट लक्षात ठेवणे महत्त्वाचे आहे की अशा चुका माणसाच्या स्वभावामुळे होणाऱ्या असल्याने त्यांची जाणीव करून देताना मृदु शब्दांत करून द्यावी. नाहीतर इथे कुणी म्हणेल की बाबा त्या चौघींना ओरडले म्हणून आम्हीही चूक करणाऱ्याची खरडपट्टी काढू, तर ते त्या चूक करणाऱ्यांहून अधिकच चुकीचे आहे. बाबांनी त्या एका रागवण्यात हजारो गोष्टी साधल्या असतील, आम्हांला काय ठाऊक? आम्ही काय बाबांची बरोबरी करणार का? कुणाचीही खरडपट्टी काढण्याचा आमचा काय अधिकार? आम्ही कधीच चुकलेलो नाही का? बाबा चूक करणाऱ्यावर रागवले म्हणून आम्हीही रागवलो तर काय झाले असा प्रश्नच मूर्खपणाचा आहे. बाबा 'बाबा' आहेत, आम्ही 'आम्ही' आहोत. असा चुकीचा प्रश्न विचारुन आम्ही बाबांची बरोबरी करायला बघत असू तर आम्हीच आमचा घात करत आहोत.

कार्याचे व्यवस्थापन करताना, सामूहिक कार्यात शक्यतो कुणालाही न दुखावता, मात्र चुकीची योग्य वेळी जाणीव करवून देऊन व ती चूक सुधारण्यास मदत करून कार्य उचित दिशेने पुढे नेणे गरजेचे आहे. चूक करणाऱ्याकडूनच प्रेमाने ती चूक सुधारून घेणे व्यवस्थापनाच्या दृष्टीने जसे महत्त्वाचे आहे, तसेच त्या व्यक्तिच्या विकासासाठीही. चूक झाली ह्याची बोच न राहता वेळीच चूक सुधारल्याचे समाधान मिळाल्याने त्या व्यक्तिची मानसिकता सकारात्मक (Positive) होते आणि चुका सुधारत स्वतःचा विकास करण्याचा मार्गही सुस्पष्ट होतो. कुणावरही भसाभस न ओरडता हे परमेश्वरी कार्य पूर्ण होण्यासाठी चुका सुधारून सर्वांनी मिळून उचित दिशेने वाटचाल करणे महत्त्वाचे आहे.

कार्यव्यवस्थापनातील आणखी एक महत्त्वाचा मुद्दा येथे स्पष्ट होतो, तो म्हणजे कार्याच्या मूलभूत चार तत्त्वाचे भान. कोणतेही कार्य यशस्वीपणे पार पडण्यात चार महत्त्वाच्या गोष्टी असतात.

१) काळ
२) काम-सातत्य
३) वेग
४) दिशा

प्रत्येक कार्यासाठी निर्धारित वेळेतच ते कार्य पूर्ण होणे महत्त्वाचे आहे. त्याचबरोबर कार्यातील 'काम' म्हणजे सातत्य राखले जाणे, कार्याचा 'वेग' उचित असणे व कार्याची 'दिशा' कायम राखणे महत्त्वाचे आहे. आम्ही सदैव ह्या चार गोष्टींचे भान कार्य-व्यवस्थापनात करायला हवे. साईनाथ दळणाच्या कथेत ह्या चारही गोष्टींचे भान सदैव राखतात. बाबांनी दळणासाठी जेवढा वेळ निर्धारित केला होता त्या वेळातच दळण पूर्ण झाले, त्यात सामील झालेल्या चौघींनीही कुठेही काळाचा अपव्यय होऊ दिला नाही व उचित वेळी ते शिवेवर टाकलेही.

त्याचप्रमाणे जे सातत्य बाबांना अपेक्षित होते हे सातत्यही चौघींनी कायम राखले. ज्या उत्साहात त्यांनी दळायला सुरुवात केली, तोच उत्साह शेवटपर्यंत राखला. 'वेग' ह्या तत्त्वाचेही उचित सातत्य चौघींकडून राखले गेले. त्या बाबांच्या लीला गात आहेत म्हणून दळण्याचा वेग कमी झाला, असे झालेले नाही, उलट साईनाथ व साईगुणसंकीर्तन ह्यांनी जे सामर्थ्य त्यांना प्राप्त झाले त्यांनी काळ, काम व वेगाचे गणित अचूक व जलद सोडवले. त्यांचे सातत्य टिकून राहिले, वेग वाढला व त्यामुळे अपेक्षित वेळेआधीच दळण पूर्ण झाले.

सर्वात महत्त्वाची असणारी दिशा. बाबांनी ह्या दिशातत्त्वाचे व्यवस्थापनही अचूक केले. जेव्हा त्या चौघी चार वाटे करत होत्या, तोपर्यंत बाबा चकार शब्द बोलले नाहीत कारण शिवेवर नेऊन टाकण्यासाठी चौघींना चार वाटे करणे आवश्यकच होते. पण जेव्हा त्या ते पिठाचे वाटे घरी नेण्याचे मांडे मनात भाजू लागल्या, तेव्हा दिशा चुकल्याचे लक्षात येताच बाबांनी त्यांना सुनावले व पुन्हा कार्य उचित दिशेस वळवले. सरतेशेवटी ज्या दिशेने कार्याची सुरुवात झाली, त्या दिशेची सिद्धी झाली, त्यांच्याकरवी पीठ शिवेवर टाकवून बाबांनी महामारीचा नाश केला. महामारीचा नाश ही तर बाबांच्या कार्याची खरी दिशा आहे. अशाप्रकारे काळ, काम (सातत्य), वेग व दिशा चौघांचाही उचित समन्वय करून बाबांनी कार्य संपन्न केले. आम्हीही ह्या चौघांचे महत्त्व ओळखून आमच्या जीवनात प्रत्येक कार्य सुसंपन्न करावयास हवे.

महामारीचा नाश हीच बाबांच्या कार्याची दिशा आहे व दिशेचे भान सदैव राखणे हीच बाबांनी आम्हांला दिलेली दीक्षा आहे. महामारीचा नायनाट करणे हे बाबांचे ध्येय होते व त्यासाठी छोटे छोटे टप्पे करून, उद्देशाद्वारे बाबांनी ते ध्येय साध्य केले. श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराज द्वितीय खंडात कार्याच्या अचूक व्यवस्थापनासाठी व सिद्धतेसाठी ध्येय व उद्देश्य (Aims & Objectives) ह्यांचे मर्म श्रीअनिरुद्धांनी अत्यंत सुंदररित्या स्पष्ट केले आहे. पुढील लेखात त्याआधारे दळणाच्या कथेतील बाबांचे कार्य-व्यवस्थापन आपण अभ्यासू व आपल्या जीवनात उतरवून स्वतःचा समग्र विकास साधू. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जो
डॉ. योगीन्द्रसिंह

मागील लेखात आपण 'कार्याचे व्यवस्थापन' हा दहावा मुद्दा साईनाथांच्या आचरणातून अभ्यासण्यास सुरुवात केली. काळ, काम, वेग आणि दिशा ह्या चार गोष्टींचे महत्व आपण अभ्यासले. काळ व काम ह्यांच्या मध्ये उभा असलेला परशुराम म्हणजेच सबुरी व श्रद्धा ह्यांच्या मधे उभा असलेला साईनाथ, सटका व इष्टिका (वीट) धारण करणारा साईनाथ! काळ, काम, वेग ह्यांचे गणित आपण शाळेत सोडवलेले असेल. व्यवहाराप्रमाणे परमार्थामध्येही काळ, काम, वेग ह्यांचे महत्त्वही आहेच. मला अमुक वेळात अमुक काम करावयाचे असेल तर अमुक एवढा वेग कायम राखणे गरजेचे आहे व हा वेग म्हणजेच साक्षात नारायण आहे. उचित वेग राखल्याशिवाय ध्येय गाठता येणार नाही व त्याचबरोबर ध्येय गाठण्यासाठी करावयाचा प्रवासही आनंदाचा होणार नाही.

कार्याचे व्यवस्थापन करताना 'ध्येय' गाठण्यासाठी प्रवास करताना छोट्या छोट्या उद्दिष्टांची आखणी करणे गरजेचे आहे, तरच तो प्रवास 'प्रेमप्रवास' होतो. ग्रंथराज श्रीमद्पुरुषार्थ द्वितीय खण्डात म्हणजेच प्रेमप्रवासात ह्याचे सर्वात सुंदर वर्णन दिले आहे व प्रत्येकाने ते तेथे मुळापासून वाचून प्रवास करावा. एखादे ध्येय (Aim) ठरविल्यानंतर ते गाठण्यासाठी छोट्या छोट्या टप्प्यांची म्हणजेच उद्दिष्टांची (Objectives) आखणी करणे गरजेचे आहे. जसे एखादा उंच पर्वत चढून जायचे असेल तर तो पर्वत स्वत: चढून जाण्यासाठी छोट्या छोट्या पायऱ्या असणे गरजेचे आहे व काही पायऱ्या चढून गेल्यानंतर थोडा वेळ थांबण्यासाठी विश्रामस्थळे असणेही आवश्यक आहे. म्हणजे दमछाक न होता तो उंच पर्वत सहजतेने चढून जाता येईल.

ध्येय गाठण्यासाठी ह्या उद्दिष्टांची अचूक आखणी करणे आवश्यक आहे. जसे पर्वत चढून जाण्यासाठी पायऱ्या बनवताना मी ३ फूट उंचीच्या पायऱ्या बनवल्या तर चालेल का? नाही. मला छोट्या छोट्या सहज चढून जाता येतील अशा पायऱ्या बनवावयास हव्या. खालपासून वरपर्यंत नुसत्या पायऱ्याच बनवल्या तरी चालेल का? नाही. मध्येमध्ये थोडे विसावण्यासाठी विश्रामस्थळेही बनवावयास हवीत. अशा प्रकारे ध्येय (Aim) गाठण्यासाठि छोट्या छोट्या उद्दिष्टांची (Objectives) आखणी अचूकपणे करण्यातच खरे यश आहे. साईनाथ दळणाच्या कार्याचे व्यवस्थापन करताना ह्या ध्येय व उद्दिष्टे (Aim & Objectives) ह्यांची अचूक आखणी कशी करायची ते स्वत:च्या आचरणातून आम्हाला दाखवितात.

बाबांचे ध्येय आहे महामारीचा विनाश व त्यासाठी गव्हाचे पीठ बनवून म्हणजेच दळून ते वेशीवर टाकणे. आता ह्या दळण्याच्या कार्याचे व्यवस्थापन करण्यासाठी साईनाथ छोट्या छोट्या टप्प्यांची म्हणजेच उद्दिष्टांची आखणी किती अचूकपणे करतात ते पाहू. बाबांनी खालीलप्रमाणे छोटे छोटे उद्दिष्टांचे टप्पे ठरवून ध्येय गाठले.

१) दळणाच्या सामग्री, साहित्य वगैरेंची अगोदरच पूर्वतयारी.
२) सकाळी वेळेवर उठून प्रातर्विधी आटोपणे.
३) माप भरभरून गहू सुपात काढणे.
४) गोणत्यावर जात्याची मांडणी करून पाचर बसवणे.
५) खुंटा ठोकून घट्ट करणे.
६) अस्तन्या वर सारून कफनीचा घोळ आवरून दळावयास बसणे.
७) वैरा रिचवता रिचवता दळणाची क्रिया करत राहणे.
८) चौघी दळावयास बसल्यावर त्यांचे कार्य उचित वेगाने, उचित दिशेने चालले आहे की नाही ह्यावर लक्ष ठेवणे.
९) पायलीभर पीठ दळून होताच दळण थांबवणे.
१०) त्या पिठाचा इतरत्र वापर होण्यापासून रोखणे.
११) त्या चौघींकडून ते पीठ शिवेवर ओढ्याकाठी टाकणे.

दळणाची सामग्री गोळा करण्यापासून ते शिवेवर पीठ टाकेपर्यंत बाबांनी छोट्या छोट्या उद्दिष्टांच्या सहाय्याने कार्याचे अचूक व्यवस्थापन करून ध्येय पूर्णपणे साध्य केले. आम्हीदेखील कोणतेही कार्य करताना त्या कार्याचे व्यवस्थापन असे छोट्या छोट्या टप्प्यांना निश्चित करून, त्यांना पार करत करत क्रियाशील राहिलो तर आम्हीही ध्येय निश्चितपणे गाठू शकतो व यशस्वी होऊ शकतो.

कोल्हापुर येथील दरवर्षी होणाऱ्या वैद्यकीय शिबिरात असे कार्याचे सुंदर व्यवस्थापन होत असल्याचे आम्ही गेली काही वर्षे अनुभवत आहोत. खरोखरच ज्यांना मदतीची गरज आहे, अशा कष्टकरी बांधवांना सहकार्याचा हात पुढे करण्याचे आपले कर्तव्य बजावताना, सेवाकार्याचे व्यवस्थापन अशाच छोट्या छोट्या टप्प्यांनी केलेले आपण पाहतो व त्यामुळे ध्येयप्राप्ती किती सुंदर व सहजरित्या होते, हेदेखील अनुभवतो. प्रथम गरजू कष्टकऱ्यांच्या घराघरात जाऊन, गावागावात हिंडून 'सर्व्हे' करणे, त्याच्या निष्कर्षानुसार ज्या ज्या मदतीची गरज आहे, त्याची त्या त्या गावानुसार यादी करणे व त्यातही प्रत्येक घरातील माणसांना कसल्या मदतीची गरज आहे ह्याची सूची बनवणे. मग गरजेच्या वस्तूंचे वेगवेगळे गट करून मग त्यातील वस्तू यादीनुसार एकत्र करणे व प्रत्येक घराचे एक-एक गाठोडे तयार करून त्यावर नावपत्त्यासहित नोंद करून त्यानुसार उचित ठिकाणी अचूक मदत पोहोचविणे. हा त्यातील एक भाग झाला. त्याचबरोबर वेगवेगळ्या शाळांचा 'सर्व्हे', गावागावातील गायीम्हशी वगैरे प्राण्यांची नोंदणी, स्वच्छता अभियानासाठी 'सर्व्हे' अशा पायाभूत अध्ययनासह त्या अध्ययनानुसार कार्याचे व्यवस्थापन करून सेवाकार्य यशस्वी करणे हेदेखील छोट्या छोट्या उद्दिष्टांना साध्य करत करत गाठलेले ध्येय आहे.

ए. ए. डि. एम. तर्फेही केल्या जाणाऱ्या सेवाकार्यांमध्ये अशाच प्रकारचे कार्याचे उचित व्यवस्थापन केले जाते. मग ती २६ जुलै २००५च्या अतिवृष्टीमुळे उद्भवलेली बिकट परिस्थितीतील सेवा असो की वेगवेगळ्या ठिकाणी केली जाणारी आपत्कालीन सेवा असो, त्यात ह्या कार्याच्या व्यवस्थापनाचे महत्त्व आहेच. एवढेच कशाला निरनिराळ्या स्थळी केले जाणारे गर्दीचे व्यवस्थापन ह्यातही आम्ही हेच व्यवस्थापन कौशल्य किती महत्त्वाचे आहे हे अनुभवतो. गणेश विसर्जन सोहळ्याच्या प्रसंगी तर असे कौशल्य असल्याशिवाय ध्येय गाठताच येणार नाही. श्रीअनिरुद्धांच्या मार्गदर्शनाखाली सक्रिय असणाऱ्या तेरा कलमी योजनेतील प्रत्येक कार्य उचित व्यवस्थापनासहच केले जात असते व त्यामुळेच ते सर्व स्तरांवर यशस्वी होत असल्याचे आपण पाहतोच आहोत.

आम्ही साधे बटाटेवडे करायचे म्हटले तरी त्यातही हे छोटे छोटे टप्पे ठरवून त्यानुसार ध्येय गाठणे महत्त्वाचे आहेच. बटाटे उकडणे, साले काढणे, कुस्करणे, त्यात प्रमाणानुसार मीठ मसाला मिसळणे, पीठ कालवून तयार करणे, तेल गरम करणे व पिठात बुडवून बटाटेवडे गरम तेलात तळणे आणि उचित वेळी बाहेर काढणे ह्या सर्व प्रक्रियेतील हे छोटे छोटे टप्पेच महत्त्वाचे आहेत. परीक्षेचा अभ्यास करतानासुद्धा आधी एकदा सलग वाचणे, मग दुसऱ्या वाचनात महत्त्वाचे मुद्दे टिपणे, त्यांचे मनन-चिंतन करणे, त्यांना व्यवस्थित लिहून काढणे व पुस्तक बंद करून घड्याळ लावून ठराविक वेळात त्यावर विचारल्या जाणाऱ्या प्रश्नांची उत्तरे लिहून काढणे हे टप्पेही महत्त्वाचे आहेत. धावण्याच्या किंवा सायकल चालवण्याच्या स्पर्धेत कुणी लगेच 'मॅरेथॉन' स्पर्धेत भाग घेत नाही. आधी १०० मीटर धावणे, त्याचा सराव, त्यातील वेग वाढवणे, मग थोडे अधिक अंतर धावणे, त्याचा सराव करणे असे करत करत टप्प्याटप्प्याने आपली कुवत वाढवून ध्येय गाठणे हेच यशदायक आहे. जर मला धावण्याचा काहीही सराव नसताना मी मॅरेथॉनमध्ये जोराने धावू लागलो तर काय होईल? ध्येय गाठणे दूर मला इस्पितळ गाठावे लागेल.

आम्हाला गाठायचे काय असते आणि आम्ही गाठतो काय? आमच्या जीवनाची हीच तर खरी शोकांतिका आहे. ह्याचे कारण म्हणजे कार्याच्या व्यवस्थापनाचा विचार न करता, ध्येय गाठण्यासाठी छोट्या छोट्या पायऱ्या न बनवता आम्ही एकदम घिसडघाईने वागतो, कुवतीचा विचार न करता अधिक उडी मारतो म्हणून. स्वत: साईनाथ पायलीभर पीठ दळण्यासाठी कार्याचे बारकाईने व्यवस्थापन करतात, मग आम्हाला आपल्या कार्यात हे करावयास नको का? ग्रंथराज श्रीमद्पुरुषार्थ सांगतो त्याप्रमाणे मोठे ध्येय गाठण्यासाठी उद्दिष्टरूपी छोट्या छोट्या पायऱ्या बनवा, मग बघा ध्येय कसे अलगद कवेत येते ते! ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥



डॉ. विशाखा जो
डॉ. योगीन्द्रसिंह



**का**ल आपण कार्याचे व्यवस्थापन ह्यात ध्येय व उद्दिष्टे ह्यांचा अभ्यास केला. आता कार्याच्या व्यवस्थापनातील आणखी एक महत्त्वाचा मुद्दा आपण पाहू, जो बाबांच्या आचरणातून आम्ही शिकतो व तो म्हणजे 'एकाग्रता'. हेमाडपंत बाबा कसे दळत होते ह्याचे वर्णन करणारी एक सुंदर ओवी लिहितात-

**असो खुंटा धरोनि हातीं।**
**मान घालोनियां खालती।**
**बाबा निजहस्तें जातें ओढती।**
**वैरा रिचविती नि:शंक॥**

खुंटा हातात धरून 'मान खाली घालून' बाबा स्वत:च्या हाताने जाते ओढत होते व वैरा रिचवत होते असे हेमाडपंत येथे म्हणतात. येथे 'मान खाली घालोनिया' ह्या शब्दांद्वारे हेमाडपंत आम्हांला दाखवित आहेत, ती बाबांची कार्य करतानाची पूर्ण एकाग्रता. दळताना दळणावर पूर्ण लक्ष केंद्रित करण्यासाठी बाबा मान खाली घालून दळत आहेत, एक क्षणभरही दळणावरून नजर हटवित नाहीत. बाबांच्या मान खाली घालून दळण्यात आम्हांला 'एकाग्रता' ही अत्यंत महत्त्वाची गोष्ट शिकायला हवी. जो मानव कार्यात पूर्ण एकाग्र होतो, त्याला आपोआप वर्तमानात जगण्याची कला प्राप्त होते. एखादे कार्य करताना जेव्हा मी त्या कार्याशिवाय दुसऱ्या कोणत्याही गोष्टीचा विचार न करता त्या कार्यात पूर्ण एकाग्रचित्त होऊन सक्रिय असतो, तेव्हा आपोआपच भूतकाळ व भविष्यकाळात निरर्थक गुरफटण्यापासून मी दूर राहतो व त्याचबरोबर कार्य एकाग्रचित्ताने करताना फक्त त्या कार्याचेच भान असल्याने अवास्तव कल्पनांपासूनही मी दूरच राहतो. भूतकाळाचे भूत माझ्या मानगुटीवर बसत नाही, तसेच भविष्याची भीतीही माझ्या मनात राहात नाही, मी वर्तमानकाळातच जगतो व त्यामुळे हाती घेतलेले कार्य अचूक होते.

ह्या ओवीतून हेमाडपंत आम्हांला सांगतात की बाबा पूर्ण समरस होऊन दळत आहेत, पूर्ण एकाग्र होऊन कार्य करत आहेत. आम्हांला ह्यातून कार्याशी समरस होऊन एकाग्रचित्ताने काम करण्याची दिशा प्राप्त होते. आम्ही सामान्य माणसे आहोत, आम्हांला पटकन ही एकाग्रता साधता येत नाही. हरकत नाही. काम करताना ह्या साईनाथाचे नाम घेता घेता मनात त्यांचे स्मरण ठेवून काम करत राहू, माझी एकाग्रता अधिकाधिक दृढ व्हावी ह्यासाठी हा मन:सामर्थ्यदाता साईनाथ माझी काळजी घेणारच आहे.

आम्ही जप, उपासना, आह्निक, गजर, अभंगगायन, स्तोत्रपठण वगैरे करायला बसतो, तेव्हा आमच्या लक्षात येते की मनात त्याच वेळेस नको नको ते विचार येतात. एरवी कधीही माझ्या मनात न आलेले विचार त्यावेळी घोंघावायला लागतात. मग मला वाटते की ह्या साईनाथाचा 'ॐ कृपासिंधु श्रीसाईनाथाय नम:' जप तोंडाने म्हणत आहे, पण एकाग्रता होणे तर दूरच राहिले, उलट घाणेरडे विचार कसे काय यायला लागले. मी स्वत:ला पापी समजू लागतो व अधिकच निराशेच्या गर्तेत खोलवर जातो. पण येथे आपण लक्षात घ्यायला हवे की मी काही कुणी 'संत' नाही, मी एक सामान्य माणूस आहे व माझ्यात गुणासह दोषही आहेतच. माझ्या मनात अनेक गोष्टींचा भरणा मी जन्मानुजन्म केलेला आहे व ज्यावेळेस शांत बसून मी उपासना करायला सुरुवात करतो तेव्हा अंतर्मनात खोल दडून राहिलेले हे विचार उसळी मारून वर येणारच, त्यात काहीही आश्चर्य नाही व मला त्याने घाबरून उपासना थांबवण्याचीही गरज नाही. ही मानवी मनाची स्वाभाविक प्रक्रिया आहे व तिला थोपवण्याची ताकद माझ्यात नाही. मनाला वेसण फक्त एकमेव हा माझा साईबाबाच घालू शकतो. त्यामुळे मनात जेव्हा जेव्हा असे विचार, कल्पना थैमान घालण्यासाठी प्रवेश करतील त्याचक्षणी 'साईराम, साईराम' असे म्हणत किंवा माझ्या आवडत्या स्तोत्रास, जप वा उपासनेस करत राहावयास हवे.

मन उपासना करताना जितके वेळा भरकटेल तितके वेळा भरकटल्याचे लक्षात येताच पुन्हा सावध होऊन उपासनेशी मनाला बांधावे, मनाला वारंवार ह्या साईनाथाशी, साईगुणलीलासंकीर्तनाशी बांधत राहावे. वारंवार अशा पद्धतीने मनाला ह्या परमात्म्याच्या नाम, रूप, गुण, लीला ह्यांच्याशी बांधत राहिल्याने हळूहळू मनाचे मोकाट सुटणे आपोआप कमी होते, कारण हा साईनाथाच त्याला बरोबर वेसण घालतो.

कृष्णाने अर्जुनाचे सारथ्य केले हे आपण सारे जाणतोच. ह्यात महत्त्वाची गोष्ट आम्ही काय शिकायला हवी? तर माझ्या शरीररूपी रथाच्या मनरूपी घोड्याचे लगाम माझ्या हाता न ठेवता ते सर्वात कुशल असा एकमेव सारथी असणारा हा जो साईश्याम आहे, त्याच्या हाती सोपवावयास हवे. माझ्या रथाचे सारथ्य मीच करेन असे अहंकाराने म्हणून परमात्म्याचे सख्यत्व नाकारण्याचे दुष्कर्म जो करतो, त्याच्या रथाचे घोडे उधळतात व रथ आपटून सर्वनाश होतो कारण ह्या मनरूपी घोड्याला नियंत्रणात ठेवणे आमच्या ताकदीतील गोष्ट नाही. येथे पहिल्या अध्यायातच हेमाडपंत 'बाबा स्वत: दळायला बसले आहेत' हे सांगतात म्हणजेच 'बाबांनी लगाम स्वत:च्या हातात घेऊन सारथ्य प्रेमाने स्वीकारले आहे' हेच ते स्पष्ट करतात. आम्ही ह्या चौघींप्रमाणे बाबा जी दिशा दाखवितात, ते जे सांगतात, त्याप्रमाणे फक्त आमचे कार्य करत रहायला हवे. दळणाची सुरुवात साईनाथांनी स्वत:च करावयास हवी व आम्ही बाबांना 'फॉलो' करयला हवे, अर्जुनासारखे, ह्या चौघींसारखे.

मन एकाग्र कधी होईल, मनात चुकीचे विचार का येत आहेत ह्याची काळजी करण्यापेक्षा पुन्हा पुन्हा ह्या साईचे चिंतन करत राहिल्याने आपोआप एकाग्रता साधली जाणारच ह्या विश्वासाने उपासनेला दृढ चालवावे. आपला मर्यादामार्ग कधीही सोडू नये. हा माझा साईनाथ सर्वकाही जाणतो. मी बाबांसमोर मला जी काही अडचण आहे, जे काही चुकीचे विचार येत आहेत ते मोकळेपणाने कबूल करेन ही समोर तसबीर नसून 'प्रत्यक्ष' साईनाथच आहेत ह्या भावाने बाबांची प्रार्थना करेन. वारंवार मनाला साईचरणी बांधत राहण्याचे, साईनामी गुंतवत राहण्याचे माझे प्रयास मी चालूच ठेवेन, माझा साईनाथ त्याचे काम चोख करतोच. त्या चौघी नाही का, साईनाम, साईगुण, साईलीला गाता गाता दळणाच्या क्रियेत आपोआप एकाग्र झाल्या, मग मला का नाही जमणार? त्या चारचौघींप्रमाणे असणाऱ्या माझ्या भगिनी असणाऱ्या अशा सामान्य संसारी महिलाही एकाग्रता साधू शकतात, तर मग मला काय अशक्य आहे?

त्याचप्रमाणे 'एकाग्रता'चा 'भावार्थ' जाणून घेऊया. 'एक-अग्रता' म्हणजेच एकाग्रता. जे कार्य करत आहोत, त्या एकाच कार्याचे मनात भान असणे व अन्य सर्व गोष्टींपासून मन अलिप्त असणे हा एकाग्रताचा सरलार्थ झाला. पण त्याचबरोबर 'एकाग्रता' शब्दाचा भावार्थही महत्त्वाचा आहे. 'हा एकमेव, हा एकच साईनाथच माझ्या जीवनात सदैव अग्रस्थानी असायलाच हवा' ही त्या 'एकाची' साईनाथ सद्गुरुची अग्रता म्हणजे एकाग्रता. ही 'एकाग्रता' आमच्या मनात, जीवनात ठसणे सर्वात महत्त्वाचे आहे.

माझ्या अग्रभागी, अग्रस्थानी म्हणजेच माझ्या सर्वात पुढे, माझ्याही आधी माझ्यासाठी माझा साईनाथच! मगाशी पाहिलेले अर्जुनाचे उदाहरणच घेऊया. अर्जुन त्याच्या रथात कृष्णाच्या मागे होता, सारथ्य करणारा कृष्णच अर्जुनाच्या पुढे म्हणजे 'अग्रत:' होता. कृष्णच सदैव माझ्या पुढे असेल म्हणजेच मी सदैव कृष्णाच्या पाठीच राहीन, कृष्ण जसे सांगेल तसेच करेन. तो कृष्णच, सदैव एक फक्त तोच माझा अग्रत: असेल व मी त्याच्यापाठोपाठ त्याच्या मार्गावर तो सांगेल तसे करत राहीन ही एकाग्रता अर्जुनाने साधली.

दळणाच्या कथेतील ह्या चौघींनीही हीच 'एकाग्रता' साधली. माझा साईनाथ हाच एकमेव आमच्या सदैव 'अग्रत:' व तो सांगेल तसे आम्ही करत राहू म्हणूनच बाबांच्या पाठोपाठ त्या दळायला बसल्या, बाबांनी सांगितले म्हणून त्यांनी ताबडतोब शिवेवर पीठ नेऊन टाकले. 'एकाग्रता' म्हणजे 'फक्त तू म्हणशील तेच व तसेच'! 'साईनाथा, फक्त तूच एकमेव माझा सर्वकाही, तूच सदैव अग्रस्थानी म्हणून देवा, तू म्हणशील तेच व तसेच मी करणार!' ही एकाग्रता साधणे भक्तिमार्गाची सर्वात महत्त्वाची गोष्ट आहे.

आज आम्ही शिकलो ती कार्यव्यवस्थापनातील आणखी एक महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे 'एकाग्रता'. सरलार्थ व भावार्थ दोन्ही आम्ही पाहिले. आम्ही सामान्य माणसे आहोत, त्यामुळे आम्हांला एका दिवसात, एका महिन्यात, एका वर्षातसुद्धा कदाचित ही 'एकाग्रता' साधता येणार नाही, पण म्हणून निराश होऊन अर्धवट उपासना सोडून चालणार नाही. 'मी माझे कार्य करणार। समर्थ हरिगुरु फळ देणार।' ह्या भरोशाने क्रियाशील राहिल्यास ही 'एकाग्रता' साधणे नक्कीच प्रत्येक श्रद्धावानास शक्य आहे कारण ह्या बाबाचे ब्रीदच आहे - 'तू आणि मी मिळून शक्य नाही; असे ह्या जगात काहीही नाही.' ॥

Scanned by CamScanner



# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

काल आपण 'एकाग्रता' ह्या महत्त्वाच्या गोष्टीचा अभ्यास केला. साईनाथांच्या आचरणातून आम्ही ही प्रत्येक गोष्ट शिकायलाच हवी. दळणाच्या कथेतील बाबांचा पुरुषार्थ अभ्यासताना उचित आचरणाच्या दहा मुद्द्यांचा आपण अभ्यास केला. त्यातील 'कार्याचे व्यवस्थापन' हा दहावा मुद्दा आपण विस्ताराने अभ्यासला. त्यात अनेक पैलूंचा आपण अभ्यास केला. साध्या दळणाच्या एका क्रियेद्वारे बाबा आम्हांला संसार व परमार्थ दोन्ही सुखाचे करण्यासाठी अनेक महत्त्वाच्या गोष्टींचे मार्गदर्शन स्वत:च्या आचरणाद्वारे किती सहजपणे करत आहेत.

**एकही शब्द न उच्चरिता।**
**आशीषस्पर्श न करीता।**
**देते अर्थ पूर्ण चरिता।**
**कृपा-सरिता जयाची।**

ही ओवी माझ्या ह्या साईनाथांचेच किती सुंदर वर्णन करते. एकही शब्द न बोलता, डोक्यावर हात न ठेवताही भक्तांना मार्गदर्शक असणारी अशी सच्चरितरूपी कृपासरिता माझ्या ह्या साईनाथांचीच आहे. भक्तांचा समुद्धार करणारी कृपासरिता म्हणजेच ह्या साईसच्चरित ग्रंथातील प्रत्येक ओवी. 'एक तरी ओवी अनुभवावी' हे वचन ज्ञानेश्वरीप्रमाणे साईसच्चरिताच्या बाबतीतही तेवढेच खरे आहे. साईंच्या एकेका कृतीचा व एकेका शब्दाचा अभ्यास करून त्यापासून जेवढे शिकू तेवढे कमीच आहे, त्यामुळे बाबांच्या आचरणातून जितके मला शिकता येईल तितके आत्मसात करण्याचे प्रयास करत रहावयास हवे.

आता आपण साईंच्या दळणाच्या आचरणातून जो शेवटचा म्हणजेच अकरावा मुद्दा अभ्यासणार आहोत, तो म्हणजे 'ब्रह्मार्पणयोग' ! कोणतेही कार्य करताना व ते सुफळ संपूर्ण झाल्यावर त्याचे 'श्रेय' स्वत:कडे न घेता 'इदं न मम। इदं दत्तात्रेयाय। दत्तात्रेयार्पणमस्तु' असे म्हणून 'ब्रह्मार्पण' करणे. साईनाथांनी स्वत: गहू दळावयास घेतले, पुढे चार श्रद्धावान भक्तमहिलांना त्यात सहभागी होऊ दिले व त्यांच्याकरवी ते पायलीभर पीठ शिवेवर ओढ्याकाठी टाकविले. ते पीठ तेथे टाकताच महामारीला ओहोटी लागली. ह्याचाच अर्थ बाबांनी स्वत: परिश्रम करून पिठाची योजना केली, महामारीवर अचूक तोडगा काढला व महामारीचा नायनाट केला. हेमाडपंत ठामपणे सांगतात की ह्या गव्हाच्या पिठामुळेच महामारीला ओहोटी लागली हा साऱ्या गावकऱ्यांचाच अनुभव आहे, कुणा एखाद-दुसऱ्याचा नव्हे, 'प्रत्यक्ष' परिणाम सर्वांनी स्वत: अनुभवला. आजूबाजूच्या साऱ्या गावांमध्ये महामारीचे थैमान चालू असूनही शिरडीत मात्र त्याची कुणालाही झळ बाबांच्या पिठाच्या तोडग्यानंतर बसलेली नाही. बाबांनीच १०८% महामारीचा विनाश केला, हेच पूर्ण सत्य आहे.

पण एवढे सर्व घडलेले असूनही बाबा कुठेही स्वत:कडे कोणतेही श्रेय घेत नाहीत. बाबा सदैव 'अल्ला मालिक' म्हणजेच 'स्वामी समर्थ' हा जप मुखाने करतच असत हे आपण जाणतो. ह्याचाच अर्थ दळणाची सामग्री गोळा करण्यापासून ते पीठ शिवेवर टाकेपर्यंत आणि त्यानंतरही बाबांचा हा जप सुरू आहेच, ही गोष्ट वेगळी सांगण्याची गरज नाही. ह्या अकराव्या मुद्द्यात हीच गोष्ट आम्ही शिकायला हवी व अंगीकारावयास हवी. कार्यापूर्वी, कार्यसंकल्पवेळी, कार्य सुरू करताना, कार्य चालू असताना, कार्य पूर्ण झाल्यावर व त्यानंतरही सतत मला माझ्या ह्या भगवंताचे स्मरण करतच राहावयास हवे. त्यामुळे 'कर्ता' मी आहे, हा अहंकार आपोआपच डोकावतही नाही व 'हा माझा साईरामच कर्ता आहे' हा निरहंकारी भाव दृढ होतो.

'इदं न मम। इदं साईनाथाय। श्रीसाईनाथार्पणमस्तु।' ह्या 'साईनाथार्पण' भावानेच आम्ही प्रत्येक कार्य, मग ते संसारातील असो वा परमार्थातील करावयास हवे. मी अभ्यास केला व परीक्षेत सुयश मिळाले, तर 'साईनाथार्पणमस्तु' हा भाव ठेवावा कारण उचितपणे अभ्यास करण्याची शक्ती, दिशा, मार्ग सर्वकाही साईंनीच दिले व यशही त्यांनीच दिले. मला 'प्रमोशन' मिळाले, व्यवसायात 'लाभ' झाला, यश, कीर्ती, सत्ता वगैरे काहीही प्राप्त झाले, कोणत्याही प्रयासाचे, कार्याचे चांगले फळ मिळाले तरी ते साईनाथांनाच अर्पण करावे. खरोखरच, जे काही मला मिळाले त्यात माझे परिश्रम ते काय, माझी पात्रता ती काय, सर्व काही ह्या साईनाथानेच दिलेले आहे. 'तुमचा मी भार वाहीन सर्वथा। नव्हे हे अन्यथा वचन माझे॥' हे त्याचे वचन तोच राखतो.

जर महामारीचा नाश करूनही बाबा कुठेही त्याचे श्रेय स्वत:कडे घेत नाहीत, मग आम्ही एखादी छोटीशी गोष्ट केली तरी त्याचे श्रेय घेण्यासाठी किती धडपडत असतो. 'मी महामारी घालविली' असे बाबा कुठेही म्हणत नाहीत, मग माझा हा 'मी' वारंवार का मान वर काढतो. महामारीचा नायनाट करण्याचा अद्‌भूत पुरुषार्थ करूनही बाबा त्याचे श्रेय अंशमात्रही स्वत:कडे घेत नाहीत, मग आम्ही थोडेसे काय काम करतो व त्याचे श्रेय घेण्यासाठी किती आतुर असतो. आम्ही जरा काही काम केले की आम्हांला वाटते की आमची लोकांनी तारीफ करावी, आम्हांला पारितोषिक द्यावे, आमचा सत्कार करावा, आमची प्रसिद्धी व्हावी. एकदा ह्याची चटक लागली की मग श्रेयासाठी व त्यानंतरच्या ह्या गोष्टींसाठी आम्ही कुठल्याही टोकास जाण्यास तयार असतो. मग आमचे कर्म आम्ही देखाव्यासाठी, दांभिकपणे करू लागतो. कामापेक्षा श्रेय, मानमरातब वगैरे गोष्टींकडेच आमचे लक्ष असते व त्या कल्पनांमध्ये गुरफटून कर्माकडे दुर्लक्ष होते आणि ही फलाशाच आमचा घात करते.

'लोक काय म्हणतील?' ह्याच्यातच आम्ही अडकतो आणि मग लोकांकडून 'वाहवा' मिळविण्यासाठी आयुष्य जगतो. ह्या सर्व प्रक्रियेत आम्ही खऱ्या आनंदास, जीवनविकासास पारखे होतो. 'लोक काय म्हणतील?' ह्यापेक्षा 'माझा हा साईनाथ काय म्हणेल?' ही गोष्ट माझ्यासाठी जास्त महत्त्वाची आहे. 'मी जे काही करत आहे, त्या कृतिबद्दल माझा साईनाथ काय म्हणेल?' ह्याचे भान राखणे सर्वात जास्त महत्त्वाचे आहे. जीवनात 'साईनाथार्पण' भाव राखल्याने, 'माझा साईनाथ काय म्हणेल' हे भान राखल्याने आपोआपच आमचे प्रत्येक कर्म फलाशाविरहित होते, निष्काम कर्मयोग साधला जातो, ज्याद्वारे आमचा जीवनविकास हा साईनाथ घडवितो. मग आपोआपच कोणत्याही श्रेयाची अपेक्षाच उरत नाही, कुणाकडून कसलीही अपेक्षाच उरत नाही. कार्य करताना हीदेखील एक महत्त्वाची गोष्ट आम्ही लक्षात ठेवायला हवी की कोणाकडूनही कसलीही अपेक्षा करताच कामा नये. लोक ह्या लोकोपकारी कार्याबद्दल मला धन्यवाद देतील, माझी वाहवा करतील, मला ह्याचे श्रेय देतील वगैरे कोणतीही अपेक्षा कुणाकडूनही करता कामा नये. मला देणारा फक्त एक माझा हा साईनाथच आहे, बाकी कुणी मला काही दिले किंवा नाही दिले तरी मला फरक पडत नाही. मला जे काही द्यायचे ते माझा हा बाबाच देईल आणि तो सदैव माझ्यासाठी जे उचित तेच देईल. ह्याची मला खात्री आहेच.

साईनाथांच्या आचरणातून हा अकरावा मुद्दा आम्ही आत्मसात करावयासच हवा. 'भगवंतार्पण' योग आपल्या जीवनात उतरवायलाच हवा. साईनाथांनी दळण्याचे कर्म केले, महामारी नष्ट करण्याचा पुरुषार्थ केला आणि तो दत्तगुरुंना अर्पण केला. त्याचे कुठलेही श्रेय स्वत:कडे न घेता, कुणी 'बाबा, तुम्ही महामारी घालवलीत' हे म्हणावे ही अपेक्षाही न धरता कर्म 'दत्तगुरुं'ना अर्पण केले. बाबांचे आचरण पुढे साईसच्चरितातील कथांमध्ये अभ्यासताना आम्हांला हेच आढळते की बाबा जरी स्वत: लीला करून भक्तांवरील संकटे दूर करतात, भक्तांचा जीवनविकास घडवतात, तरी त्याचे 'कर्तृत्व' कधीही स्वत:कडे घेत नाहीत. 'अल्ला(सर्व समर्थ परमेश्वर) मालिक आहे, तोच सर्वकाही करतो', 'ही द्वारकामाईच तिच्या लेकरांची काळजी घेते', 'इथला फकीर मोठा दयाळू आहे' असे म्हणून 'श्रेय' त्या परमेश्वरासच देतात, 'कर्ता' तोच, 'करविता' तोच हे ठासून सांगतात. त्याचबरोबर 'लोक काय म्हणतील' ह्याची जराही तमा न बाळगता 'माझा दत्तगुरु काय म्हणेल? त्याला मी काम करायला हवे आहे?' ह्याचेच भान राखून पुरुषार्थ करतात.

बाबा जेव्हा दळायला बसले असतील, तेव्हा टिंगलटवाळी करणारे 'अशी का पिठाने महामारी जाते?' असे म्हणून उपहासही करत असतील. पण असल्या फालतू लोकांच्या टीकाटिप्पणीला जराही भीक न घालता बाबांनी त्यांना जे करायचे होते, ते केलेच. तुम्ही बाबांच्या मागून या किंवा येऊ नका, बाबांना काहीही फरक पडत नाही. माझा हा साईनाथ सदैव सत्याच्या मार्गावर चालणारा, सर्वांवर प्रेम करणारा व सर्वांना आनंदी पाहू इच्छिणारा आहे व त्यासाठी त्याचा 'पुरुषार्थ' तो करतोच व सर्वकाही करूनही ते परमेश्वरास अर्पण करून स्वत: 'नामानिराळा' राहतो. आम्हांला आमचे भले व्हावे असे वाटत असेल तर आम्हांला बाबांचे चरण धरायलाच हवेत. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥





डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




सबुरी



काल आपण कर्म 'भगवन्तार्पण' करण्याचा 'योग' बाबांच्या आचरणातून शिकलो. हाच शेवटचा अकरावा महत्त्वाचा मुद्दा आम्ही आमच्या जीवनात उतरवणे अत्यंत महत्त्वाचे आहे. 'कर्माची गती अत्यंत गहन आहे' व ह्या कर्माच्या गुंत्यात भलेभले ज्ञानी, योगी, कर्मठ, अडकतात, मग माझ्यासारख्या सामान्य मानवास ह्या कर्मजंजाळातून सुटणे किती बरे कठीण आहे? ह्यासाठीच हा साईनाथ स्वतःच्या आचरणातून आम्हांला काट्याने काटा काढतात तसेच भगवन्तार्पण कर्म करून ह्या कर्माद्वारे कर्माचा काटा कसा काढावयाचा ते शिकवत आहेत. कर्म केले म्हणजे त्याचे फळ मिळणारच व कर्म करताना आम्हां सामान्यांच्या मनात फलाशा असल्यामुळे आमचे कर्मही अचूक व निर्दोष नसणारच. कर्माचा अटळ सिद्धांत कुणालाही चुकला नाही. मग ह्या कर्माच्या जंजाळातून मी सुटणार कसा? तर त्यासाठी ह्या कर्माच्या गुंत्यात मला अडकवणारी जी मूळ गोष्ट आहे, ती ओळखून त्या माझ्या जीवनात रुतलेल्या काट्यालाच मुळातच काढायला हवे.

हे 'कर्मतंत्र' माझ्या माथ्यावर का आदळते? ह्याचे मूळ एकमेव कारण म्हणजे प्रत्येक कर्म करताना 'मी' हे करत आहे. अशा भावनेनेच मी कर्म करत असतो. 'मी' हे कर्म करत आहे, ह्याचे असे असे फल मला मिळेल किंवा मिळायला हवे अशी फलाशा मी धारण करतो. मग कर्माचे फल मिळाल्यावर मी अमुक एवढे केले म्हणून मला हे मिळाले असे 'मी' मानतो. पुन्हा त्या कर्मफलामुळे जी परिस्थिती निर्माण होते, त्यातून अनेक नवीन कर्मे उद्भवतात व त्यांच्याबरोबरच त्यांच्याशी संबंधित फलाशा व कर्मफलेही. उदा. जसे मी एखाद्या व्यापारात पैसे गुंतवले, व्यापार यशस्वी होण्यासाठी कर्म केले व मला त्यात नफा होऊन गुंतवलेल्या पैशांच्या दुप्पट वा अधिक पैसे मिळाले की मग पुन्हा ते अधिक मिळालेले पैसे मी नवीन-नवीन दोन-चार व्यवसायांत गुंतवले की मग त्यातील कर्म, फलाशा व पुन्हा त्यांचे मिळणारे कर्मफल आले. जसे एका व्यापारातून अनेक व्यापार मी निर्माण केले, तसेच एका कर्मातून पुढे अनेक कर्मांची श्रृंखला तयार होते व त्याचबरोबर फलाशा व कर्मफलांचीही. एका बीतून जशा अनेक बिया निर्माण होतात, अनेक वृक्ष निर्माण होतात, तसेच कर्माचेही आहे.

ह्या साऱ्या कर्मतंत्राचे मूळ आहे , 'मी' कर्म करणार आहे, 'मी'च कर्मफळाचा भोक्ता म्हणजे कर्मफळास भोगणारा आहे ही 'कर्मकर्तृत्व' स्वतःच्या माथ्यावर घेण्याची वृत्ती . आजच्या प्रत्येक कर्मात हा 'मी' जोपर्यंत केंद्रस्थानी आहे, तोपर्यंत हे कर्मतंत्र माझ्या माथ्यावर आदळणारच. साईनाथांच्या आचरणात मात्र कधीही जराही हा 'मी' डोकावत नाही, बाबा कुठेही कधीही स्वतःकडे 'कर्मकर्तृत्व' घेत नाहीत. आमच्या मनात मात्र 'मीच कर्ता' ही भावना दृढ असल्याने श्रेयाचीही अपेक्षा असते. बाबांच्या आचरणातून हा अकरावा मुद्दा जो आम्ही शिकलो, त्याद्वारे आम्हाला हे 'कर्मकर्तृत्व' स्वतःकडे न घेता ईश्वरास 'कर्ता' व 'करविता' मानून प्रत्येक कर्म 'ईश्वरार्पण' भावाने करायचे शिकायला हवे. येथे आम्हाला हेमाडपंतांच्या द्वारे साईनाथ सहजसुंदररित्या हे दाखवून देत आहेत की मनुष्याच्या जीवनात हा 'कर्तृत्व स्वतःकडे घेण्याचा' म्हणजेच 'अहंकर्तृत्वाचा' 'मीच कर्ता' हा काटा रुतला आहे व तो ईश्वरार्पण कर्म करण्यानेच काढायला हवा.

'मीच कर्ता' हा काटा काढणारा काटा म्हणजेच ईश्वरार्पण कर्माचा काटा! 'राम हाच कर्ता' ह्या विश्वासाने कर्म करणे म्हणजेच ह्या काटयाने माझ्या जीवनात रुतलेला 'मीच कर्ता' हा कर्मतंत्राचा काटा काढणे दळणाच्या कथेतून हीच गोष्ट बाबा स्वतःच्या आचरणातून किती सहजपणे आम्हाला दाखवून देत आहेत. ह्या पहिल्या अध्यायाच्या कथेआधीच्या ओव्यामध्ये बाबांनी हेमाडपंतांकडून हेच मर्म आमच्यासाठी उलगडून दाखविले आहे.

**कोण्याही क्रियेचा वा फलाचा।**
**कर्ता भोक्ता नाहीं मी साचा।**

**हा भाव उपजे जैं निरहंकृतीचा।**
**ब्रह्मार्पणाचा तो योग ॥**

**ऐसिया रीतीं कर्म करितां।**
**सहजीं उपजे नैष्कर्म्यता।**

**कर्म कदापि न ये त्यागितां।**
**कर्मकर्तृता त्यागूं ये॥**

**काट्याने काटा काढिल्याविण।**
**कर्म थांबेना कर्मावांचून।**

**हातीं लागता निजात्मखूण।**
**कर्म संपूर्ण राहील॥**

**फलाशेचा पूर्णविराम।**
**काम्यत्यागाचें हेंचि वर्म।**

**करणें नित्यनैमित्तिक कर्म।**
**'शुद्ध स्वधर्म' या नांव॥**

खरोखर किती अप्रतिम ओव्या आहेत ह्या ! माझ्या ह्या साईनाथांहून, आमच्या कळवळ्याने आम्हांला सोप्यात सोपे करून समजावणारा दुसरा कुणीही नाही. कर्मतंत्र माथ्यावर आदळते म्हणून कर्म त्यागता येत नाही व असा कर्म त्यागण्याचा विचार करणेच चुकीचे आहे. त्यागायची असते ती 'कर्मकर्तृता' म्हणजेच 'मी कर्माचा कर्ता आहे' ही भावना. कर्म मलाच करायला हवे, माझे नित्य-नैमित्तिक कर्म मला करायला हवे, पण ते करताना त्यातील 'मी कर्ता' ही भावना काढून 'राम हाच कर्ता' हा भाव दृढ करावयास हवा. 'राम कर्ता आहे' मग मी कशाला कर्म करू? असे म्हणणे तर साफ चुकीचे आहे. मनुष्ययोनिला ह्या भगवंताने कर्मस्वातंत्र्य बहाल केले आहे, बाकी कोणासही नाही, मग कर्म करणे प्रत्येकासाठी आवश्यकच आहे. फक्त कर्म करताना हा अहंकर्तृतारूपी काटा ईश्वरार्पण कर्मरूपी काट्याने काढावा व काट्याने काटा काढल्यावर जसे मग दोन्ही काटे आपण टाकून देतो तसेच अहंकृर्ततारूपी काट्याला ईश्वरकर्तृतारूपी काट्याने काढल्यावर मग 'मी ईश्वरार्पण कर्म केले' म्हणजेच 'मी कर्म ईश्वरार्पण केले' हा सात्त्विक अहंकाराचा काटादेखील टाकून द्यायचा असतो. 'मी ईश्वरार्पण कर्म करत आहे', 'मी निष्काम कर्म करत आहे', 'मी कर्म भगवंतास अर्पण करण्याचा ब्रह्मार्पणयोग साधला' हा सात्त्विक अहंकारही भक्ताकडे राहू नये कारण तोही शेवटी काटाच आहे. ईश्वरार्पण कर्माचा काटा अहंकर्तृतेचा काटा काढण्यासाठी महत्त्वाचा आहे व त्याचे कार्य झाल्यावर तो काटा धरून ठेवणेही उचित नाही, हेच साईनाथ ह्या ओव्यांमधून सांगतात. ईशकर्तृतारूपी सात्त्विक अहंकाराचा काटा जरी अहंकर्तृतरूपी काट्याला काढण्यास उपकारक असला, तरी सात्त्विक अहंकाराचा काटाही शेवटी काटाच आहे व तो उपकारक असला म्हणून काही टोचून घ्यायचा नाही. अशा रीतीने काट्याने काटा काढावा व दोन्ही काटे (रुतलेला काटा व रुतलेला काटा ज्याने काढला तोही काटा) टाकून द्यावे व 'शुद्ध स्वधर्म' साधावा. 'मीच कर्ता' ही भावना लोपली व 'साई हाच कर्ता' हा भाव दृढ झाला की आपोआप फलाशा नष्ट होतेच आणि 'शुद्ध स्वधर्म' साधला जातो.

पहिल्या अध्यायातील ह्या अत्यंत महत्त्वाच्या ओव्या आम्हांला अत्यंत कठीणतम अशा कर्मतंत्रातून सहजसुंदररित्या सुटण्याचा मार्ग दाखवितात. पुढे दळणाच्या कथेत बाबा स्वतःच्या आचरणातून हेच मर्म उलगडून दाखवितात. त्या चौघींच्या मनात 'आम्ही दळले, आम्हांला एक भाग पीठ मिळायला हवे' अशी 'अहंकर्तृता' डोकावताच बाबा तिथल्या तिथेच त्याला पूर्णविराम देऊन त्यांच्याकडून ते पीठे शिवेवर टाकवून घेतात व त्यांना कर्म ईश्वरार्पण करण्याच्या मार्गावर स्थिर करतात. आम्ही सामान्य माणसे आहोत, त्यामुळे आम्हांला लगेचच ईश्वरार्पण कर्मयोग साधता येणार नाही, पण प्रत्येक कर्म करताना 'माझा साई हाच कर्ता आहे' हा भाव वारंवार ठसवित राहण्याने हळूहळू हे आम्हांला साधू शकते. नुसते तोंडाने 'कर्म साईना अर्पण केले, साई कर्ता आहेत' असे म्हणून चालणार नाही, तर मनात हा दृढ भाव असणे महत्त्वाचे आहे. ह्यासाठी रोज नित्यनेमाने 'उदी' लावणे महत्त्वाचे आहे. कारण ही उदी 'आज्ञाचक्र' 'विशुद्ध' चक्र ह्यास्थानी धारण करण्याने 'हा साईनाथ हाच कर्ता आहे' हा भाव ही उदीच माझ्याठायी दृढ करतेच. ही उदी नित्य सेवन करावी, ज्यायोगे माझ्या ठायी, 'साईकर्तृता' आपोआप ठसेलच. ह्या साईनाथाची प्रतिमा फोटो, लॉकेट वा अन्य रूपात कायम स्वतःच्य समीप राखल्याने वारंवार ह्या साईनाथाचे स्मरण मनाला करून दिले जाते व बाबांच्या वारंवार स्मरणानेच निरहंकारी भाव बळकट होतो, 'शुद्ध स्वधर्म' साधला जातो. बाबांची प्रार्थना करत कार्य करत राहणे हा ह्यासाठी सोपा मार्ग आहे. साईसच्चरिताची प्रत्येक कथा आम्ही आठवत राहू कारण ह्या प्रत्येक कथेत 'साई हाच कर्ता' हेच सत्य स्पष्ट केले आहे. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

साईसच्चरित हा ग्रंथ खरोखरच श्रीसाईनाथांनी हेमाडपंतांची लेखणी करून स्वतःच लिहिला आहे. ह्यातील कथा वाचता वाचता आपल्या डोळ्यासमोर चित्रपटाप्रमाणे तो प्रसंग, ती घटना आपोआपच सरकत जाते. असे सामर्थ्य फक्त ह्या साईनाथांनी लिहिलेल्या व लिहून घेतलेल्या अक्षरातच असू शकते. त्या कथेत आपण अक्षरशः 'घुसतो', दुसरे काही त्याक्षणी समोर न येता मनात फक्त साईनाथ व त्याची ती लीलाच असते व आपसूकपणे माझ्या साईनाथाला त्यातून मला जे द्यायचंय, ते तो मला देत राहतो. एकच कथा वारंवार आठवत राहिलो, तरीही आपल्याला दरवेळेस अधिकाधिक आनंद व बोध प्राप्त होत राहतो. जसा गोतेखोर पाण्यात डुबकी मारून तळाशी जाऊन दरवेळेस एकेक नवीन रत्न घेऊन पृष्ठभागावर यावा, तसेच ह्या कथेत प्रत्येक श्रद्धावानाचे होते.

दळणाच्या कथेत आधी आपण आमच्यासारख्याच, चारचौघींसारख्याच असणाऱ्या आमच्या त्या चार बहिणींच्या आचरणाचा अभ्यास करून त्यातून बोध प्राप्त केला. त्यानंतर साईनाथांच्या आचरणाचा अभ्यास करत करत आपण कालपर्यंत ११ मुद्यांचा अभ्यास केला. खरंतर साईंच्या आचरणाचा अधिक अभ्यास करून अधिकाधिक बोधामृत आम्ही प्राप्त करायलाच हवे. बाबांचा प्रत्येक बोल, बाबांची प्रत्येक कृती आमच्यासाठी अत्यंत मौलिक आहे. बाबांच्या प्रत्येक भक्ताचे आचरण आमच्यासाठी मार्गदर्शक आहे. आपण प्रत्येक कथेत बाबा व भक्त ह्या दोघांच्या आचरणाचा, बोलाचा अभ्यास करूणन जास्तीत जास्त बोध प्राप्त करू व तो आपल्या आचरणात उतरविण्याचे जोरदार प्रयास करू.. आमच्या ह्या प्रयासाच्या प्रवासात, चालताना आम्ही पडू-झडू-धडपडू, पण ह्या साईनाथाची कास सोडणार नाही, बाबाशिवाय दुसरीकडे कुठेही ढुंकूनही पाहणार नाही. 'माझे जे काय करायचे, ते बाबा तूच कर, मला ठोकून काढ, कमरेत लाथ घाल, मरेमरेस्तोवर मार, शिक्षा कर, काय वाट्टेल ते कर; पण मला कधीही तुझ्यापासून दूर ठेवू नकोस. बस्स! तू मला कधीही टाकणार नाहीस ह्याची मला पूर्ण खात्री आहेच. बाबा, देवा, मला सदैव तुझ्या पायीची वहाण बनवून ठेव. तुझ्या चरणाशिवाय दुसरी जागाच नाही माझी. तुझे चरण हेच माझे सर्वस्व आहेत.' हीच आपली प्रार्थना असायला हवी.

साईंचे चरण मला प्राप्त होतात, ते उचित आचरणाने. त्यासाठीच आपण आतापर्यंत साईनाथांच्या आचरणाचा (दळणाच्या कथेत) अभ्यास करून ११ महत्त्वाच्या मुद्द्यांचा अभ्यास केला. आज आपण त्या ११ मुद्द्यांची उजळणी करू. हे सर्व मुद्दे आमच्या आचरणात उतरणे महत्त्वाचे आहे, म्हणून ह्यांची आपण पुन्हा पुन्हा उजळणी करणे महत्त्वाचे आहेच. तुलसीदासजी रामाला 'मायामनुष्य' असे म्हणतात. खरोखरच तुलसीदासांनी ह्या एका शब्दात ह्या रामाचे अत्यंत समर्पक वर्णन केले आहे. माझा साईरामही असाच 'मायामनुष्य'च आहे. आपल्या योगमायेने मानवरूप धारण करणारा तो मायामनुष्य. बाबा स्वतः साक्षात् ईश्वर असूनही त्यांनी जेव्हा मानवरूप, मानवाची काया धारण केली, तेव्हा त्यांनी मानवी देहाच्या सर्व मर्यादा पूर्णपणे पाळूनच सर्व लीला केल्या. त्यामुळे साईंच्या आचरणाचा अभ्यास आमच्यासाठी महत्त्वाचा आहे. ह्याचा अर्थ साई जसे खंडयोग करतात, धुनीत हात घालतात, हंडीत हात घालतात, अरुंद फळी चिंध्यांनी टांगून त्यावर चार बाजूला पणत्या लावून निजतात तसे आम्ही करायचे का? हा प्रश्न जर मुद्दामहून खवटपणे विचारला गेला, तर साईंचा सटका पाठीत बसलाच म्हणून समजा. साईंच्या आचरणाच्या अभ्यासातून बाबांची बरोबरी करायला कुणी जात असेल तर ती सर्वात मोठी चूक आहे. कारण बाबांची बरोबरी कुणीही कधीही करूच शकत नाही.

आम्हांला साईंच्या आचरणाचा अभ्यास करावयाचा आहे, ते साई स्वतः मानवदेह धारण केल्यावर प्रत्येक मानवासाठी जो मर्यादामार्ग दिग्दर्शित करू इच्छितात, त्याचा विवेकाने अभ्यास करून त्यानुसार स्वतःच्या आचरणात उचित बदल घडवून आणून ह्या साईरामाचे वानरसैनिक बनण्यासाठी, मी कसे वागावे, एक भक्त म्हणून माझ्याकडून साईंना काय अपेक्षित आहे, हे समजून घेऊन साईंचा मर्यादाशील भक्त बनण्यासाठी, श्रद्धावान बनण्यासाठी मला ह्या ११ मुद्द्यांची उजळणी करावयाची आहे.

१) वेळेचे अचूक नियोजन
नित्यनैमित्तिक कामांना लागणाऱ्या कालावधीस जाणून त्यानुसार वेळेचे अचूक नियोजन करणे व वक्तशीरपणा राखणे.

२) कोणतेही कार्य करताना स्वतःच्या अन्य बाबींचेही भान राखणे
आम्ही भक्तिमार्गी आहोत म्हणून मग आम्ही व्यवहारात बावळट राहू, आम्हांला कुणीही फसवेल, आम्ही अजागळपणे कशीही वेशभूषा करू, बाकी सांसारिक जबाबदाऱ्या व मर्यादांबद्दल उदासीन राहू, असे म्हणून चालणार नाही. आम्ही भक्तिमार्गाबरोबर सर्वच बाबातीत नीटनेटके, व्यवस्थितपणे राहून अवघा संसार सुखाचा करू.

३) अंतिम ध्येयाची निश्चिती व भान
कार्य सुरू करण्यापूर्वी, कार्य करताना व कार्य झाल्यानंतरही आम्ही आमच्या अंतिम ध्येयाबाबात सावध राहू. कार्य करण्यापूर्वीच आमचे अंतिम ध्येय निश्चित करू व त्यानुसार दिशा कायम राखू.

४) चोख पूर्वतयारी
कोणत्याही कार्याची पूर्वतयारी चोख करूनच कार्याला सुरुवात करू. कार्यात पुढे आवश्यक असणाऱ्या गोष्टीही त्या त्या वेळेस बरोब्बर उपलब्ध होतीलच ह्याची दक्षता राखू. आवश्यक सामग्री, उपसामग्री किंवा पूरक सामग्री, साहित्य ह्यांची व्यवस्थित मोजणी करून मगच कार्याला हात घालू.

५) स्वतःच्या भूमिकेची सिद्धता
कार्यात माझी स्वतःची काय भूमिका आहे ह्याचा सखोल अभ्यास करू व त्यानुसार स्वतः सक्षम राहू. कार्याचा सर्वांगीण अभ्यास व स्वतःच्या गुणदोषांची जाणीव, स्वतःच्या कुवतीची जाणीव ह्या सर्वांचा बारकाईने अभ्यास करून त्यानुसार स्वतःला सिद्ध ठेवू.

६) कार्यविरोधी व कार्यबाधक गोष्टींना अगोदरपासूनच दूर करणे.
माझ्या व कार्याच्या आड येणाऱ्या, कार्य सुरू असताना ते पूर्ण होण्यात बाधा आणणाऱ्या सर्व गोर्ष्टींना कार्य सुरू करण्याअगोदरच दूर करू. समजा, कार्याच्या सुरुवातीनंतर जर अशा बाधक गोष्टी उपस्थित झाल्याच तर त्यांना दूर हटविण्यास मागेपुढे न पाहणे. 'माझ्या व माझ्या परमेश्वराच्या आड जे काही येईल ते छाटून टाकणारी तलवार सतत मी बाळगायलाच हवी', हे आदरणीय साधनाताईंचे बोल मला येथे आठवतात. त्यांनी त्यांचे हे बोल प्रत्यक्षात उतरविल्याचे आम्ही सर्वांनी पाहिलेच आमच्या ह्या मार्गदर्शक असणाऱ्या अशा ह्या ज्येष्ठ व भक्तिमार्गात श्रेष्ठ अशा भगिनीचे हे बोल आम्ही सदैव लक्षात ठेवायलाच हवेत.

७) प्रत्येक गोष्टीचे प्रमाण अचूक ठरवूनच कार्य करणे, प्रमाणाचे भान. ह्यात भौतिक कार्याप्रमाणेच व्यावहारिक व पारमार्थिक कार्यांचाही समावेश होतो. माझ्या जीवनात मी कोणाला किती 'प्रमाण' द्यायचे, कोणाला किती 'महत्त्व' द्यायचे हे मी ठरवायलाच हवे. परमात्म्याकडे नेणाऱ्या गोष्टी अधिक प्रमाणात हव्या तर दूर नेणाऱ्या गोष्टी अंशमात्रही नसाव्या. सर्वच बाबतीत जीवनातील माझे जमाखर्च मी वारंवार तपासून पहायलाच हवेत.

८) स्वावलंबन व कुणाकडून कधीही काहीही फुकट न घेणे
कुणावरही अवलंबून न राहता, कुणाकडून कसलीही अपेक्षा न ठेवता स्वावलंबी असणे व कुणाकडून कधीही काहीही फुकट न घेणे.

९) कार्यात सहभागी होणाऱ्याचा अंतःस्थ हेतु जाणूनच मग उचित वाटल्यास त्यास सहभागी करून घ्यावे. ह्या परमात्म्यास न मानणारे, सत्य, प्रेम, आनंद व पावित्र्य ही मूल्ये न जपणारे, मग ते कुणीही व कितीही मोठे असोत, त्यांच्याकडून कुठलीही मदत न स्वीकारणे, श्रद्धावानाकडून घेतलेली मदत साभार परत करणे व आपल्याला जमेल तेवढी मदत श्रद्धावान बांधवांना करण्यास सदैव तयार असणे.

१०) कार्याचे व्यवस्थापन अचूकपणे करणे
ह्यात आपण बाबांकडून अनेक गोष्टी शिकलो. कार्याची विभागणी करून कार्यास सुटसुटीत स्वरूप द्यावे व त्या विभागांचा परस्पर समन्वय (कोऑर्डीनेशन) राखावा. पर्यायाला पर्याय तयार ठेवावा, सामूहिक प्रयास एकजुटीने होत राहण्यासाठी भक्ति-सेवेची सांगड घालावी, समूहातील एखाद्याच्या चुकीबद्दल वेळीच त्याला मृदु शब्दात जाणीव करून द्यावी, काळ-काम-वेग-दिशा ह्यांचे भान, ध्येय (ऐम) व उद्दिष्टे (ऑब्जेक्टीव्ह), 'एकाग्रता' ह्या सर्वांचा विचार.

११) भगवंतार्पण
'मी कर्ता' ही भावना न बाळगता 'साईरामच कर्ता' ह्या दृढभावाने काट्याने काटा काढून 'शुद्ध स्वधर्म' साधावा. प्रत्येक कर्म 'इदं न मम। इदं साईनाथाय। श्रीसाईनाथार्पणमस्तु।' ह्या निष्ठेनेच करावे, कोणत्याही कार्याचे 'श्रेय' मला मिळायला हवे, लोकांकडून 'वाहवा' व्हायला हवी अशी अपेक्षा न ठेवता आपले काम चोखपणे बजावावे. 'लोक काय म्हणतील? कोण काय म्हणेल?' ह्यापेक्षा 'माझा साईनाथ काय म्हणेल?' ह्या जाणिवेने आपले नित्यनैमित्तिक कर्म करत रहावे. हे सर्व साधण्यास उदी, सद्गुरुप्रतिमा कोणत्या ना कोणत्या स्वरूपात जवळ बाळगणे, प्रार्थना वगैरे मर्यादाशील भक्तिमार्गाचा आसरा घ्यावा. ह्या सर्वांत सोपा मार्ग म्हणजे हेमाडपंतांचा बाबांच्या कथांमध्ये दंग होण्याचा. 'श्रीसाईसच्चरित' हा ग्रंथ व त्यातील प्रत्येक कथा वारंवार प्रेमाने वाचत, मनन-चिंतन करत निदिध्यासाने आपल्या जीवनात त्यातील बोधामृत उतरवत रहावे. आम्हां सर्वांसाठी हाच सहजसुंदर सोपा मार्ग आहे. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



काल आपण बाबांच्या आचरणातून प्रत्येक श्रद्धावानाने उचित आचरण, 'शुद्ध स्वधर्म' साधणारा कर्मयोग कसा अंगीकारावा, ह्याबद्दलच्या ११ मुद्द्यांची उजळणी केली. 'नरजन्माची इतिकर्तव्यता' मर्यादाशील भक्ती करण्यात म्हणजेच मर्यादा पुरुषार्थ साधण्यातच आहे व त्यासाठी बाबांच्या आचरणातून आम्ही आमच्या अभ्यासाद्वारे शिकायलाच हवे. सामान्य मानव जेव्हा ह्या मर्यादापालनास विसरतो, सामान्य मानवास जेव्हा ह्या मर्यादा पुरुषार्थास कसे साधायचे ते नक्की कळत नाही, तेव्हा त्या त्या काळानुसार मानवाला शुद्ध स्वधर्मपालन म्हणजेच मर्यादापालन शिकविण्यासाठी हा परमात्मा मानवदेह धारण करतो व स्वत:च्या आचरणातून मर्यादेचे तत्त्व सहजसोपे करून आम्हांला दिग्दर्शित करतो. भक्तांसाठी बाबा स्वत: दळायला बसतात म्हणजेच स्वत:च्या आचरणातून भक्तांसाठी मर्यादामार्ग खुला करतात. जे कार्य हजारो उपदेशाचे डोस पाजून होत नाही, ते एका आचरणातून साध्य होते.

'परी दळणारा हाचि एक' ह्यातून हेमाडपंत आम्हांला स्पष्टपणे सांगतात की 'प्रत्यक्ष' पुरुषार्थ करून आम्हांला मर्यादापालनाची वाट सहजसोपी करून देणारा फक्त हाच एकमेव साईनाथ परमात्मा आहे. काट्याने काटा कसा काढावा व नंतर दोन्ही काटे टाकून द्यावे हे स्वत:च्या आचरणातून दर्शविणारा फक्त हाच माझा साईबाबाच आहे. बाबांनी दळण्याच्या क्रियेतून महामारीचा काटा काढला हेच आपण येथे पाहतो व ते कर्म भगवंतार्पण करून स्वत:कडे कोणतेही श्रेय न घेता व ब्रह्मार्पण योगाचा अहंकारही न बाळगता 'शुद्ध स्वधर्म पालन' स्वत: करून दाखविले.

आमच्या जीवनात अहंकाराचा रुतलेला काटाच आमचे जीवन क्लेशकारक करत असतो. ह्या अहंकाराच्या रुतलेल्या काट्यामुळेच आमच्या जीवनात सर्वच स्तरांवर महामारी येत असते व त्यासाठीच भगवंतार्पण कर्मयोगाचा काटा वापरून हा अहंकाराचा काटा काढायचा असतो व मग 'मी भगवंतास कर्म अर्पण केले' हा सात्त्विक अहंकारही न बाळगता दोन्ही काटे टाकून देऊन 'मोकळे' व्हायचे असते. बाबांनी इथे पहिल्या अध्यायातच आम्हांला 'मोकळे' कसे व्हायचे ह्याचे दिग्दर्शन केले आहे. कशातही न अडकता, अडकायचेच तर ते फक्त एका ह्या भगवंताच्या चरणातच हेच सत्य आम्हांला दर्शविले व जो ह्या भगवंताच्या चरणी गुंतला, तोच सर्वार्थाने मोकळा झाला. 'ब्रह्मार्पणाचा योग साधून मी माझ्या अहंकाराचा काटा काढला' हा अहंकारही बाळगायचा नाही व फक्त ह्या साईनाथाचीच सारी लीला आहे, त्याचेच हे सामर्थ्य व कर्तृत्व आहे ह्याची जाणीव ठेवून फक्त साईनाथाचेच होऊन रहावयाचे हेच आम्ही ह्या कथेत शिकतो.

आमच्या जीवनात रुतलेला अहंकाराचा काटा काढण्यासाठी, महामारीचा नाश करण्यासाठी, अहंकाररूपी वैऱ्याला संपविण्यासाठी आमच्या जीवनात ही दळणाची कथा घडायला हवी. ह्या दळणाच्या कथेप्रमाणेच चार पायऱ्यांमध्ये ही घटना जेव्हा माझ्या जीवनात घडते, तेव्हाच महामारीचा पुरता नायनाट होतो. दळणाची कथा ज्या चार पायऱ्यांमध्ये (स्टेपस्) घडली, त्याचा विचार करू.

१) बाबांनी स्वत: द्वारकामाईत दळायला सुरुवात करणे.
२) चौघींनी बाबांच्या दळणात सामील होणे.
३) बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे ते पीठ स्वत:साठी न वापरता शिवेवर नेऊन टाकणे.
४) स्वत:कडे कुठलेही श्रेय न घेत 'कर्ता साईनाथच' ह्या दृढ भावाने 'कर्म साईनाथार्पण' करून 'मोकळे' होणे.

ह्या चार पायऱ्यांप्रमाणेच आमच्या जीवनातही आम्हांला अहंकाराच्या वैऱ्याला संपवून 'मोकळे' व्हायचे असते. 'मोकळे' होणे ही खूप सुंदर गोष्ट आहे. एखादे काम संपल्यावर आम्ही 'मोकळे' खरोखरच कसे होऊ? तर त्या कामाचे श्रेय स्वत:कडे न घेण्याने व ते काम करतानाही 'मोकळे' कसे राहू शकतो, तर फलाशा धारण न करता 'कर्ता साईनाथच' हा विश्वास राखल्यानेच. येथे 'मोकळे' होणे ह्याचा अर्थ जसा मुळात होतो, तसा स्वच्छ, शुद्ध असा ह्या साईनाथाचा दास होणे, मी जमविलेली सारी अडगळ दूर करून फक्त साईप्रेमाने भरून जाणे. जसे आकाश 'मोकळे' होते तेव्हाच ते निळ्याच्या निळाईने भरून जाते, तसेच जो मोकळ्या आकाशाप्रमाणे 'मोकळा' होतो, तोच सावळ्याच्या सावळ्या रंगाने भरून जातो, सावळ्या रंगात न्हाऊन निघतो. समजा, आत्ता आकाशात मळभ आहे, काळे मेघ आहेत म्हणून आकाश गच्च भरलेले आहे असे आम्ही म्हणू, पण नंतर जर हे सर्व काळे मेघ निघून गेले पण पांढऱ्या ढगांनी आकाश व्यापले तरी ते मोकळे झाले का? नाही. जेव्हा काळे व पांढरे दोन्ही प्रकारचे ढग दूर होतील, तेव्हाच आकाश मोकळे होईल व अखंड निळा रंग व्यापून उरेल.

काळे ढग हे रूपक आपण समजूया 'मी कर्म ब्रह्मार्पण केले' ह्या सात्त्विक अहंकाराचे व पांढरे ढग हे रूपक धरूया 'मी कर्म करतो' ह्या अहंकाराचे. 'मी कर्ता आहे' ह्या अहंकाराचा त्याग केला म्हणजे पांढरे ढग दूर झाले, पण अजून 'मी कर्म साईनाथार्पण केले' ह्या सात्त्विक अहंकाराचे काळे ढग आकाशात आहेतच. हे काळे ढग जरी छाया व शीतलता देणारे असले तरीही माझे आकाश अजूनही 'मोकळे' झालेले नाही व जोपर्यंत आकाश मोकळे होत नाही तोपर्यंत साऱ्या नभात निळा रंग कसा व्यापणार?

आमच्या मनाचेही असेच असते. जोपर्यंत आमचे मन आम्ही 'मोकळे' करत नाही, तोपर्यंत परमात्म्याचा सावळा रंग आमच्या मनाला व्यापणार तरी कसा? ही निळाई, सावळाई माझ्या मनास व्यापण्यास तत्परच आहे, पण तिला शिरू देण्यासाठी, पसरू देण्यासाठी मनातील अडगळ दूर करून मन मोकळे तर व्हायला हवे. ह्या दळणाच्या कथेतील शिरडीप्रमाणे माझे जीवन व्हायला हवे. ह्या दळणाच्या कथेनंतर शिरडीत काय झाले, तर शिरडी 'मोकळी' केली बाबांनी. कशापासून, तर महामारीपासून मोकळी केलीच, पण त्याचबरोबर पिठापासूनही. शिवेवर पीठ टाकल्यावर शिरडीत काय राहिले? फक्त बाबाच! बघा, आधी महामारी शिरडीवर आक्रमण करत होती, तिच्या भयाने शिरडीवर चिंतेचे, भयाचे सावट आले होते. बाबांनी द्वारकामाईत गहू दळून पीठ निर्माण केले व ते शिवेवर टाकले. ह्या घटनेनंतर शिरडीत काय झाले तर पीठ शिवेवर गेले आणि महामारीही तडीपार झाली. ह्याचाच अर्थ ह्या घटनेनंतर महामारी आणि पीठ दोन्ही शिरडीच्या हद्दीपार गेले आणि शिरडीत राहिला फक्त माझा साईनाथच. म्हणजेच शिरडीत आधी महामारी, वैरी, भय ह्यांची दाटी व नंतर त्यांना हटविण्यास पीठ ह्यांनी शिरडी भरली होती, पण शेवटी बाबांनी महामारी आणि पीठ दोन्ही गोष्टी शिरडीच्या शिवेवर म्हणजेच गावाबाहेर नेऊन सोडल्या, पिठाने महामारी संपविली व पीठही ओढ्याकाठी टाकले व शिरडी 'मोकळी' केली. अशा शिरडीत, 'मोकळ्या' शिरडीत फक्त व्यापून उरला माझा परमात्मा साईनाथ!

आमच्या जीवनाचीही अशीच 'शिरडी' होईल. 'शील धारण करणारी' ती 'शीलधि' म्हणजेच शिरडी. 'मोकळेपणा' म्हणजेच सर्वथा साईनाथच भरलेला असणे हेच खरे शील व हे शील धारण करणारे जीवन म्हणजेच शिरडी. असे जीवन होण्यासाठी मलाही चार टप्प्यांनी ही दळणाची कथा माझ्या जीवनात घडू द्यायला हवी.

१) बाबा दळायला माझ्या द्वारकामाईत बसायला हवे म्हणजेच बाबा अंतर्मनात, माझ्या जीवनात 'साक्षी' न राहता 'सक्रिय' व्हायला हवेत. हा भगवंत माझ्या जीवनात सक्रिय व्हायला हवा. ह्या सद्गुरु साईनाथाच्या हाती जीवनाची सूत्रे संपवावयास हवीत म्हणजेच त्याला दळू द्यायला हवे. तो दळायला उत्सुकच आहे, तत्परच आहे, समर्थच आहे, माझीच तयारी हवी.

२) माझ्यातील चार तत्त्वे बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे व बाबांवरील प्रेमाने कार्यकारी व्हायला हवीत.

• विवेक, • वैराग्य, • श्रद्धा व • सबुरी.

३) ह्या चारही तत्त्वांनीच पीठ शिवेवर टाकायला हवे म्हणजेच महामारीचा नायनाट बाबांनीच केला हा ठाम भाव माझ्यात राखून 'मी कर्म साईनाथार्पण केले' ह्या सात्त्विक अहंकाराने महामारीच्या अहंकारास संपवून, काट्याने काटा काढून दोन्ही टाकून देणे,

४) ही सर्व साईनाथाचीच लीला आहे, हे जाणून 'अहंकार' व 'अहंकार त्यागल्याचा' अहंकार दोन्ही सोडून शिरडीतील साईनाथाच्या चरणी शरण जाणे. ह्या चौघी शिवेवर पीठ टाकून मग सूप साईंच्या हाती देण्यास द्वारकामाईत आल्या असणारच व तेथेच त्यांनी साईचरणी लोटांगण घातले असेल. आम्हांला फक्त हा साईनाथच हवा, आमच्या जीवनात बाकी काही नको हा त्या चौघींचा भाव आमच्यात यायला हवा. महामारी कशी गेली, पिठाने कशी जाईल वगैरे काथ्याकूट सोडून फक्त ह्या साईतच मला अडकायला हवे. माझे जीवन असे 'मोकळे' म्हणजेच फक्त साईने भरलेले होण्यासाठी ही दळणाची कथा माझ्या आयुष्यात घडलीच ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




पहिल्या अध्यायातील दळणाची कथा, तसे पाहिले तर अगदी साधी वाटणारी कथा. पण बाबांच्या त्या दळणाच्या क्रियेच्या फलस्वरूप काय घडले हे हेमाडपंत अगदी स्पष्टपणे वर्णन करतात,

'रोगराईस संपूर्ण घालविले।'

म्हणजेच बाबांच्या ह्या गहू दळून शिवेवर टाकण्याच्या क्रियेने शिरडीतली महामारी समूळ नष्ट झाली, हे आपणांस माहीत आहे.

इथे आणखी एक लक्षात घेण्याचा मुद्दा म्हणजे ह्या दळणाच्या क्रियेने दुसरी आणखी एक महत्त्वपूर्ण क्रिया घडविली आणि ती म्हणजे हेमाडपंतांच्या मनात साईनाथांचे चरित्र लिहावे ह्या इच्छेचे बीज पेरले गेले.

पाहोनि दळणाचा देखावा।
कौतुक वाटलें माझिया जीवा।
कैसा कार्यकारणभाव जुळवावा।
ताळा मिळवावा हा कैसा।।
काय असावा हा अनुबंध।
गव्हां-रोगाचा काय संबंध।
पाहूनि अतर्क्य कारण निर्बंध।
वाटले प्रबंध लिहावा।।

हेमाडपंतांनी साईनाथांचे 'परमात्म' स्वरूप पूर्णपणे जाणले होते, इतकेच नव्हे तर 'हाच माझा देव' ही भावना त्यांच्या फक्त मनातच दृढ नव्हती तर काया वाचा मने त्यांनी त्या साईनाथांच्या चरणी पूर्ण समर्पण केले होते, त्यामुळेच गहू दळण्याची घटना म्हणजे केवळ काही जादूचा खेळ नाही तर ती परमात्म्याची लीला आहे. हे हेमाडपंत पूर्णपणे जाणून होते आणि ह्या जाणिवेतूनच ह्या परमात्म्याच्या लीला लोकांपर्यंत पोहोचाव्या आणि मुख्य म्हणजे ह्या परमात्म्याने आपले ब्रीद सिद्ध करण्यासाठी परत एकदा मनुष्य रूपात शिर्डीत अवतार घेतला आहे. हे मानवाला कळावे ह्या उद्देशाने त्यांना साईचे चरित्र लिहिण्याची इच्छा उत्पन्न झाली.

अर्थात ही इच्छा उत्पन्न करणारा आणि ती पुरवून घेणारा, तो साईनाथच. ह्या पहिल्या अध्यायाबरोबरच प्रत्येक भक्ताच्या जीवनात 'त्या' साईनाथांचा प्रवेश झाला. वास्तविक पाहता 'तो' परमात्मा प्रत्येक जिवाच्या जीवनात अॅक्टीव्ह असतोच, मीच माझ्या कर्माने त्याला कधी कधी साक्षी स्वरूपात ठेवतो.

पहिल्या अध्यायाचे नावच मुळी 'मंगलाचरण' असे आहे. ह्या पहिल्या अध्यायाचे नाव हेमाडपंत मंगलाचरण ह्या ऐवजी दुसरे काहीही ठेवू शकले असते. अगदी दळणाची कथा असेही ठेवू शकले असते पण त्यांनी ह्या अध्यायाचे नामकरण 'मंगलाचरण' असेच केले. शास्त्रामध्ये कुठल्याही गोष्टीची सुरुवात मंगलाचरणाने करण्याची पद्धत आहे. मंगलाचरण म्हणजे ईश्वराचे स्मरण. मग फक्त पहिला अध्याय आणि ग्रंथाची सुरुवात झालेली आहे म्हणून त्याचे नाव मंगलाचरण आहे का? अर्थात् हा एक मुद्दा आहेच पण त्याहीपेक्षा आणखीन काही महत्त्व ह्या नावामागे असणारच.

आपण लग्न, मुंजी इ. सारख्या कार्यांना मंगलप्रसंग म्हणतो. त्या वेळचे वातावरण अगदी आपल्याला प्रत्येकालाच आवडणारे आणि हवे हवेसे असते. म्हणजेच थोडक्यात सांगायचे तर ते वातावरण आनंदी, पवित्र असे असते आणि मुख्य म्हणजे तिथे कुठेही दुःखाचा लवलेशही नसतो.

ह्या विश्वामध्ये सर्वात परम पवित्र आणि सर्वश्रेष्ठ आनंदाचा उत्पादक आणि इतरांनाही ते पावित्र्य आणि आनंद देणारा एकमेव परमात्माच आहे. हा 'ॐकार'च सर्वात पवित्र आहे म्हणून संपूर्ण विश्वात मंगल म्हणजे केवळ तो ॐकारच, तो 'परमात्मा'च. अशा ह्या 'मंगलाचे आचरण' म्हणजेच 'मंगलाचरण.'

श्रीसाईसच्चरित हा ग्रंथ म्हणजे साईंचे आणि त्यांच्या भक्तांचे आचरित म्हणजेच आचरण आहे. आपण वर म्हटल्याप्रमाणे ह्या 'ॐकाराचे' परमात्म्याचे आचरण म्हणजेच 'मंगलाचरण' म्हणजेच साईनाथांचे आचरित. साईनाथांची लीला आणि ह्या 'मंगलाचरण' नावाच्या अध्यायानेच हेमाडपंत ह्या ॐकार स्वरूप, परमात्म स्वरूप साईनाथांच्या चरित्राची सुरुवात करतात.

साईनाथांचे आचरण म्हणजेच साईंनी आपल्या भक्तांना दिलेली शिकवण. एवढेच नव्हे तर एक माणूस म्हणून प्रपंचात आणि परमार्थात कसे वागावे हे शिकवून त्या प्रत्येकाचा घडवून आणलेला 'जीवनविकास!'

ज्या क्षणी हा साईनाथ प्रत्येकाच्या जीवनात अॅक्टीव्ह होतो त्याचक्षणापासून प्रत्येकाचे जीवन पुष्प उमलायला लागते जस जसा हा साईनाथ ह्या जीवन पुष्पाला अधिकाधिक उमलवतो. तस तसा त्याचा सुगंध त्या-त्या व्यक्तिला जाणवतो. इतकेच नव्हे तर आजूबाजूलाही पसरायला लागतो आणि एक क्षण असा येतो की जीवनाची कळी पूर्णपणे उमलून त्याचे फूल बनते, त्याक्षणी पूर्ण जीवनविकास झालेल्या भक्ताला अतिशय आनंद होतो आणि मी माझ्या देवाला काय देऊ आणि काय नको असे त्याला होऊन जाते. मात्र त्याक्षणी 'त्या' परमात्म्याच्या कृपेने आणि इच्छेने उमललेले जीवनपुष्प 'त्या'च्याच चरणी अर्पण करणे, ह्यासारखी सुंदर दुसरी कुठलीही गोष्ट असूच शकत नाही.

आचरणामध्ये आदर्श ठेवायचा तो फक्त परमात्म्याचाच कारण एकमेव 'तो'च असा आहे की जेव्हा तो मानव रूपात अवतार घेतो तेव्हा मानवी देहाच्या सगळ्या मर्यादा पाळून सर्वोत्तम आणि सर्वात आदर्श आचरण फक्त 'त्या'चेच असते आणि ते फक्त आध्यात्मिक बाबतीतच नाही तर प्रपंचातही. सर्वोत्तम भक्ति कशी करायची आणि त्याच बरोबर सर्वोत्तम संसार कसा करायचा ते फक्त 'तो'च स्वतःच्या कृतीतून आणि आचरणाने दाखवतो. आपण-मनुष्याने किमान त्याला फॉलो करायचे-त्यानुसार आचरण करण्याचा प्रयास केला तर आपण निदान १०० टक्के तरी तसे आचरण करू शकू.

परमात्मा जेव्हा मानव देह धारण करतो, तेव्हा माणसांसाठी त्याला फॉलो करणे ही गोष्ट सोपी असते. पण जेव्हा तो मानवी देह धारण करत नाही, तेव्हा माणसाने काय करायचे? अर्थात् अशावेळी तो आपल्या भक्तांची सोय स्वतःच करून ठेवतो आणि कधी ग्रंथरूपाने, कधी 'संत' रूपाने तो मनुष्याला बोध करतो. मनुष्याला त्याचे जीवन जगणे सोपे व्हावे म्हणून मग हेमाडपंतांसारख्या श्रेष्ठ भक्तांच्या मनात मग श्रीसाईसच्चरिताचे बीज पेरतो. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

साईसच्चरितातला पहिला अध्याय - 'मंगलाचरण' नावाचा. ह्या मंगलाचरणानेच हा साई प्रत्येक जिवाच्या आयुष्यात प्रवेश करतो. आता साई प्रवेश करतो ह्याचा अर्थ नेमका काय? बऱ्याचदा आपण शिरडी आणि शिरडीचे साईनाथ ह्यांच्याविषयी ऐकलेले असते, काही वेळा ह्या विषयी अन्य काही ठिकाणी वाचलेले असते तर काही वेळा चित्रपटासारख्या दृक्श्राव्य माध्यमातूनही आपल्याला साईनाथांची ओळख झालेली असते. मग साईसच्चरिताचे असे काय वैशिष्ट्य? ज्या क्षणी ह्या मंगलाचरणाने कोणताही जीव साईचरित्र वाचण्याची फक्त सुरुवात करतो, त्याचवेळी अकारण कारुण्याचा निधी असणारा हा परमात्मा साईनाथ त्या प्रत्येक भक्ताच्या जीवनात कार्यरत होतो आणि त्या प्रत्येक जिवाच्या प्रवासाला गती देतो..

जस जसे कोणत्याही मनुष्याचे साईचरित्राचे वाचन पुढे-पुढे होत जाते म्हणजेच एका अध्यायामागून दुसरा अध्याय, तसतशी मग त्याची श्रद्धा आणि सबुरी दोन्ही दृढ व्हायला लागते. 'माझा आदर्श कोण? माझा देव कोण?, माझा मित्र कोण?, माझा सद्गुरु कोण?, माझा मार्गदर्शक कोण?' ह्या व अशा असंख्य पडणाऱ्या प्रश्नांचे एक आणि एकच उत्तर त्याला सापडते आणि ते म्हणजे ह्या सगळ्या भूमिका एकाच वेळी आणि माझ्या गरजेनुसार जो करू शकतो तो म्हणजे 'परमात्मा'.

साईसच्चरित वाचताना लक्षात येते की ह्या साईंनी अगदी सामान्य माणसालाही घडवून त्याचे रूपांतर श्रेष्ठ भक्तात केले आहे, मग माझ्या जीवनात 'तो' नक्कीच माझ्यासाठी उचित बदल करणारच आणि माझे आयुष्य घडवणारच ही जाणीव दृढ होते आणि आता आपल्या जीवनाचे तारु द्यायचे तर ह्या परमात्म्याच्याच हातात हा निर्धारही होतो.

आता परत एकदा दळणाच्या कथेकडे वळूया. तसे पाहिले तर साईचरित्रातली कुठलीही घटना ही सामान्य घटना नाही पण ज्या दळणाच्या घटनेने ह्या साईचरित्राची सुरुवात होते ती घटना ही असामान्य आहे. म्हणूनच हेमाडपंत वर्णन करतात,

**पाहोनि दळणाचा देखावा।**
**कौतुक वाटलें माझिया जीवा।**

दळण म्हणजे नेमके काय? तर जात्यात धान्य घालून ते जाते फिरविल्यावर त्या धान्याचे पीठ होऊन निघण्याची क्रिया.

इथे आपण ज्या जात्यातून पीठ दळले जाते त्या जात्याच्या गतीविषयी पाहू. जात्याचे दोन्ही भाग जे दळण्यासाठी वापरले जातात ते गोलाकार असतात. त्यावर वरील भागात खुंटा घट्ट ठोकलेला असतो आणि तो खुंटा धरून जाते फिरविले जाते. आता फिरणाऱ्या जात्याची गती असते. वर्तुळाकार.

आकृति - 'अ'



वर दाखविलेल्या 'अ' आकृतीत आपण वर्तुळ पाहत आहोत. दळणाच्या जात्याची गती ही अशीच वर्तुळाकार असते. मात्र ही गती कधीही खाली दाखविलेल्या 'ब'-आकृतीप्रमाणे नसते.

आकृति - 'ब'



हीच महत्त्वाची गोष्ट इथे लक्षात घ्यायला हवी की फिरणाऱ्या जात्याची गती ही वर्तुळाकार असते. वर्तुळ ही पूर्णाकृती आहे.

वर्तुळ म्हणजे ०° पासून, ३६०° पर्यंतचा प्रवास.

वर्तुळ म्हणजे आखून दिलेल्या मार्गावरून होणारा शिस्तबद्ध प्रवास म्हणजेच मर्यादामार्गावरचा प्रवास.

०° पासून ३६०° पर्यंतचा प्रवास म्हणजे म्हटले तर एका बिंदूपासून सुरू करून परत त्याच ठिकाणी येणे. पण मधल्या काळात एक सुंदर आकृती तयार झालेली असते. म्हणजेच हा एक सामान्य जीव ते मर्यादामार्गी पुरुषार्थी असा प्रवास. मी एक सामान्य माणूस असणं म्हणजे मी ०° च्या स्थानी उभे असणे आणि जेव्हा मी ३६०° च्या स्थानी उभा असतो तेव्हा तो मी एक मर्यादामार्गी पुरुषार्थी असतो.

ज्याक्षणी हे दळण माझ्या जीवनात सुरू होते, त्याक्षणी माझ्या 'मी' चा प्रवास सुरू होतो आणि जसजशी दळणाची गती पुढे पुढे जाते तसतसा हा प्रवासही पुढे-पुढे जातो आणि ज्याक्षणी हा ३६०° ला पोहोचतो, तेव्हा त्या जीवनाची एक परिपूर्ण आकृति तयार झालेली असते, हाच तो माझा जीवनविकास.

पण मग इथे ही गती वर्तुळाचीच का? असा प्रश्न पडू शकतो. ती गती सरळ एका दिशेने रस्त्याच्या गतीसारखी किंवा एखाद्या चौकोन, आयत ह्यासारखी का असू शकत नाही? ह्याचे उत्तर आपण आधीच पाहिले आहे आणि ते म्हणजे की वर्तुळ ही एकमेव पूर्णाकृती आहे. आयत, चौकोन किंवा सरळ रेष ह्या पूर्णाकृति नाहीत. त्यामुळेच जेव्हा ०° कडून सुरू झालेला माझा प्रवास ३६०° ला पोहोचतो तेव्हाच माझ्या जीवनाची एक पूर्णाकृति तयार होते.

भूगोलामध्ये आपण शिकतो की
आपल्या सूर्यमालेतील ग्रह,
सूर्याभोवती वर्तुळाकार फिरतात,
तेव्हाच त्यांची विशिष्ट
परिक्रमा पूर्ण होते आणि
पृथ्वीच्या ह्या अशाच
वर्तुळाकार
फिरण्यामुळे ह्या
पृथ्वीवर
जीवसृष्टी
नांदते
आहे.



ह्या
ग्रहांना
ही गती
'त्या'
जगनियंत्याने
दिलेली आहे
आणि ती
आजतागायत काही
बदललेली नाही
म्हणजेच ह्या परमेश्वराच्या
वर्तुळाकार गतीमागे काही
निश्चित सूत्र असणारच.

म्हणजेच दळणाच्या ह्या कथेतून साईनाथ आपल्याला ग्वाहीच देतात की 'तू ०° पासून सुरुवात तर कर तुला ३६०° पर्यंत मी नक्की नेणारच' म्हणजेच तू कोणीही असशील, कसाही असशील पण ज्याक्षणी तू माझ्या नियमांनुसार वागशील तेव्हा तुझ्या जीवनाचा पूर्ण विकास नक्कीच होणार. फक्त 'त्या'चे नियम न तोडण्याचे बंधन आपल्याला पाळणे आवश्यक आहे.

आपण ह्या लेखात दोन आकृत्या पाहिल्या. आकृति 'अ' व आकृति 'ब'. आकृति 'अ' ही वर्तुळाची म्हणजेच पूर्णपणे सुनियंत्रित. ह्या वर्तुळाचे वैशिष्ट्य म्हणजे त्याचा मध्यबिंदू. ह्या आकृतिसारखे जीवन म्हणजे मर्यादा पालनाचे उत्कृष्ट उदाहरण तर आकृति 'ब' च्या गतीने जर जीवन क्रमायचे झाले तर त्याला पूर्णत्व म्हणजेच त्याची पूर्णाकृति कधीच होणार नाही.

वर्तुळाकार गतीदेखील दोन प्रकारची असते. एक आपण पाहिलेल्या आकृति 'अ' च्या वर्तुळासारखी आणि दुसरी म्हणजे घाण्याच्या बैलाची वर्तुळाकार गती. हा घाण्याचा बैल जेव्हा वर्तुळाकार फिरतो तेव्हा तेल निघते पण त्या घाण्याला जुंपलेल्या बैलाच्या दोन्ही डोळ्यांवर झापडे बांधली जातात जेणेकरून त्याने आजुबाजूला बघू नये. त्यामुळे त्याला फक्त स्वत:च्या वर्तुळाकार फिरण्याशी देणे-घेणे असते. अगदी मध्यभागी असलेल्या खांबाशीही त्याला काहीच व कधीच देणे-घेणे नसते. ह्या उलट आकृति 'अ' मधल्या वर्तुळावरचा बिंदु हा सतत त्या केंद्राशी जोडलेला असतो आणि राहू शकतो. आता ह्या दोन उदा. वरून काय लक्षात घ्यायचं? घाण्याचा वर्तुळाकार फिरणारा बैल म्हणजे प्रारब्धाचा दावणीला जुंपला गेलेला जीव. ज्याला फक्त प्रारब्धाच्या नियमानुसारच फिरणे नशिबात असते. तर आकृति 'अ' मध्ये दाखविलेल्या वर्तुळावरून फिरणारा जीव ज्याच्या केंद्रस्थानी त्याचा परमात्मा असतो, त्यामुळे त्याचा प्रवास होतो त्याच्या परमात्म्याच्या इच्छेने आणि त्याला प्रारब्धाचे आसूड कधीच बसत नाहीत.

प्रत्येकालाच आकृति 'अ' मध्ये सांगितल्याप्रमाणे जीवनाची गती हवी असते पण ती गती केव्हा येते? जेव्हा मी 'त्या' परमात्म्याचे नामस्मरण प्रत्येकवेळी करत राहतो तेव्हा.

अगदी दळणाऱ्या चार बायाही हेच करतात. त्या ज्या क्षणी बाबांकडून खुंटा हिसकावून दळू लागतात त्याच क्षणी,

**दळतां बाबांच्या लीला वानिती।**
**गीतें गाती बाबांचीं।**

त्या आपल्या परमात्म्याचे, साईनाथाचे गुणसंकीर्तन-नामस्मरण सुरू करतात आणि त्या नामस्मरणात त्यांचे दळण सरतें.

ज्याक्षणी प्रत्येक 'मी' च्या आयुष्यात 'हा' परमात्मा असे दळण सुरू करतो, तेव्हा प्रत्येक 'मी' ने आपल्या आयुष्याची पूर्णाकृति करण्याचे ध्येय ठेवावे. मात्र सगळ्यात महत्त्वाची गोष्ट म्हणजे ज्या क्षणी दळण सुरू होईल तेथपासून ते दळण संपेपर्यंत 'त्या'च्या नामस्मरणाची कास सोडू नये. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




सबुरी

श्रीसाईसच्चरित हे साईबाबांचे चरित्र तर आहेच, पण त्याचबरोबर बाबांच्या भक्तांचे चरित्रही आहे. श्रीसाईनाथांनी प्रत्येक भक्ताचा जीवनविकास कसा घडविला ह्याचे हे विवेचन करते. माझा साईनाथ प्रत्येकाचा समग्र जीवनविवकास घडविण्यास समर्थच आहे, फक्त भक्ताची 'तयारी' हवी. माझा साईनाथा त्याची भूमिका सदैव चोख करतच असतो, मला माझी भूमिका चोख बजावली पाहिजे. हा साईनाथ, 'साक्षात ईश्वर' सगुण साकार होऊन अवतरला आहे, त्याने मानवकाया धारण केली आहे व त्याच काळात त्याने मला जन्माला घातले आणि स्वत:च्या पायाजवळ खेचून आणले. मग मला हा जन्म 'फुकट' घालवताच कामा नये, मला ह्या संधीचे सोने करायलाच हवे कारण अशी संधी परत मला मिळेल की नाही ते मला माहित नाही. 'उद्या' कुणी पाहिला आहे, जे काही करायचे ते आजच व आत्ताच अशी माझी भूमिका हवी.

माझा साईनाथ माझ्यावरील लाभेवीण प्रेमाने मानवदेह धारण करून आला आहे, हीच मला माझ्या साईनाथाला 'अवघा' प्राप्त करण्याची सुवर्णसंधी आहे. मला जर ह्या संधीचे सोने करावयाचे असेल तर त्यासाठी मला माझी 'भूमिका' काय ते उमगायलाच हवे. माझी भूमिका कशी चोख बजावायची ह्याचे दिग्दर्शन पहिल्या अध्यायातील दळणाच्या कथेतच हा साईनाथ आम्हांला करत आहे. ह्या चौघींच्या आचरणाचा अभ्यास आपण केलाच आहे व त्याद्वारेच मला माझी भूमिका समजते. खऱ्या भक्ताची भूमिका कशी असावी ह्याचे सहजसोपे मार्गदर्शन ह्या चौघींच्या भूमिकेद्वारे मला मिळते. बाबा दळायला बसलेले आहेत, हे समजताच खऱ्या भक्ताने कोणती भूमिका घ्यायला हवी हे येथे हेमाडपंत ह्या कथेतून आम्हांला सांगतात.

खरा भक्त आपल भूमिका चोखपणे बजावत स्वत:चा समग्र जीवनविकास साधतो. सद्गुरु जेव्हा लीला करतात, तेव्हा खरा भक्त प्रतिक्रिया (React) न देता सद्गुरुंना प्रतिसाद (Response) देतो व हीच खऱ्या भक्ताची भूमिका ह्या दळणाच्या कथेतून आम्हाला समजते. बाबा दळायला बसले आहेत हे कळताच बाबांच्या ह्या लीलेला प्रतिक्रिया न देता, त्या बाबांच्या दळणात सामील होऊन प्रतिसाद देतात व स्वत:चा जीवनविकास साधतात. आम्ही हीच महत्त्वाची गोष्ट येथे शिकावयास हवी. मला प्रतिक्रियेच्या आहारी न जाता प्रतिसाद देण्यास शिकले पाहिजे. हा सद्गुरु साईनाथ जेव्हा एखादी लीला करण्यास आरंभ करतो, तेव्हा आम्ही त्या लीलेसंबंधी तर्क करू लागतो, त्याची चिकित्सा करून 'अर्थ' काढू पाहतो, त्यावर मत-मतांतराचा गलबला माजवतो. सद्गुरुराया जेव्हा एखादे लीलाकार्य सुरू करतो, तेव्हा आम्ही त्याचा आमच्या मनाप्रमाणे अर्थ लावतो व त्यातून काहीतर दुसरेच कार्य सुरू करून आमची वेगळी चूल मांडतो आणि वर त्यावर सद्गुरुंच्या कार्याच्या अनुषंगाने केलेले कार्य असे लेबलही लावतो. सद्गुरु जेव्हा लीलेचा प्रारंभ करतात, तेव्हा आम्ही आमच्या मताने 'गणित' मांडून त्यानुसार ओढूनताणून अर्थ लावू पाहतो. सद्गुरुंनी असे केले म्हणजे ह्याचा अर्थ हा आहे व आता ते असे असे करतील. बाबांनी दळायला घेतले म्हणजे आता बाबा त्या पिठापासून अमुकअमुक पदार्थ करतील, हंडीवर शिजवतील किंवा ते पीठ आम्हांला देतील व आम्हांला प्रत्येकाला सांगतील की आज घरी ज्या भाकऱ्या कराल त्यात चिमूटभर हे पीठ मिसळा व सर्वांनी त्या भाकऱ्या खा म्हणजे महामारीचा त्रास होणार नाही.

बघा. आम्ही साईंनी दळणाला सुरुवात करताच अशा प्रतिक्रिया व्यक्त करतो. हे वानगीदाखल उदाहरण झाले. त्याहूनही वेगवगळ्या प्रतिक्रिया असू शकतात. कुणी एखादा घरी जाऊन सूप, परात किंवा भांडेही घेऊन येऊ शकतो. आम्हांला अशाप्रकारे 'प्रतिक्रिया' न देता, 'प्रतिसाद' द्यायला हवा. बाबा दळायला बसले आहेत समजताच कोणतीही प्रतिक्रिया न देता सर्वप्रथम बाबांच्या दळणाच्या कार्यात सामील व्हायला हवे, नाहीतर किमान द्वारकामाईत जाऊन बाबांना न्याहाळता न्याहाळता मी ह्यात कोणती भूमिका करू शकतो, कसा प्रतिसाद देऊ शकतो ह्याचा विचार करावयास हवा. केवळ दळणात प्रत्यक्ष सहभागी होणे म्हणजेच भूमिका चोख बजावणे एवढा सीमित अर्थ घेऊ नये. कारण दळायला एका वेळेस फक्त चार जणच बसू शकतात. मग त्या चौघी किंवा बाबा दळत असताना मी प्रतिसाद कसा देऊ शकतो. सोपे आहे. मी दळणाच्या क्रियेव्यतिरिक्त अन्य पूरक अशा ज्या गोष्टी आहेत त्या करून माझी भूमिका बजावू शकतो. उदाहरणार्थ, जोपर्यंत बाबा दळत आहेत तोपर्यंत अहोरात्र तेवणाऱ्या द्वारकामाईतील दिव्यातील तेलाची व वातींची काळजी घेणे, धुनी प्रज्वलित ठेवण्यासाठी धुनीकडे लक्ष देणे, द्वारकामाईची साफसफाई करणे, बाबांना पंख्याने वारा घालणे, बघ्यांची गर्दी आवरणे वगैरे अनेक कामे मी त्यावेळी करू शकतो. दुसरे काही नाही तर माझा बाबा दळत आहे म्हणजे नक्कीच हा सद्गुरुराया परमेश्वरी कार्य करत आहे, आमच्यासाठी स्वत: कष्ट सोसत आहे, मग त्यावेळेस द्वारकामाईत शांतपणे बसून मी परमेश्वराची प्रार्थना करू शकतो, त्या चौघींबरोबर बाबांची गीते गाऊ शकतो, मनातल्या मनात नामस्मरण, स्तोत्रपठण करू शकतो व हे सर्व माझ्या ह्या साईनाथांच्या कार्यासाठी साईचरणी अर्पण करून त्या कार्यात माझ्या परीने सामील होऊ शकतो.

द्वारकामाईतच माझी भूमिका निभावता येईल असेही नाही. माझी भूमिका निभावण्यासाठी मी त्या चौघींच्या घरी जाऊन त्या जे काम अर्धवट सोडून माझ्या बाबाच्या कामात सामील झाल्या आहेत, त्यांचे ते काम त्या दिवशी मी करू शकतो. माझ्या साईंच्या कार्यात सामील होण्यासाठी स्वत:ची कामे बाजूला ठेवून माझ्या ह्या चौघी श्रद्धावान भगिनी धावत धावत आल्या आहेत, तेव्हा त्यांचे घरचे काम आज मी करायला काय हरकत आहे. जेव्हा माझ्या श्रद्धावान भगिनी माझ्या सद्गुरु साईनाथाच्या कार्यात सामील होण्यास तत्परतेने स्वत:ची कामे बाजूला ठेवून येथे येतात, तेव्हा त्यांच्या घरच्या कामास पूर्ण करणे हेदेखील बाबांच्या कार्यास पूरक असेच काम आहे. जेव्हा एखादा श्रद्धावान भगवंताच्या कामात आपले सर्वस्व वेचत असल्याचे आपण पाहतो, तेव्हा त्या श्रद्धावानाला आपल्या परीने जमेल तेवढी मदत करणे हेदेखिल महत्त्वाचे कार्यच आहे.

साईनाथांच्या कार्यास 'प्रतिसाद' देण्यासाठी दोन ठिकाणी आम्ही काय करू शकतो ते पाहिले.

१) द्वारकामाईत.
२) श्रद्धवान भगिनींच्य घरी.

ह्याबरोबरच तिसरे ठिकाणही तेवढेच महत्त्वाचे आहे व तेथे आम्ही जे करू ते कार्यही तेवढेच महत्त्वाचे आहे, जे बाबांच्या कार्यास पूरक आहे व बाबांना दिलेला प्रतिसादही. हे तिसरे ठिकाणी म्हणजे शिरडी गाव व परिसर. आम्हांला समजा, द्वारकामाईत व त्या चौघींच्या घरी काम करणे जमत नसेल, तेथील काम मला येत नसेल व उगीच जे काम व्यवस्थित चालू आहे, त्यात आपल्याला येत नसताना उगीच नाक खूपसून कार्यात अडथळे आणण्यापेक्षा मला जे जमेल ते करून कार्याला पूरक असे काम करणे उचित आहे. मी तिसऱ्या प्रकारचे काम करू शकतो ते म्हणजे 'स्वच्छता'!

माझ्या बाबा महामारीचा नायनाट करावयास स्वत: दळावयास बसला आहे. बाबांना महामारीचा नाश करणे ही काही कठीण गोष्ट नाही. ज्याच्या भुवईच्या एका केसाच्या अगदी थोड्याश्या हालचालीतून उत्पन्न होणाऱ्या कंपनाने विश्वात प्रलय येतो, त्याला ही महामारी संपविणे काय कठीण आहे? नाही. पण तरीही माझा साईनाथ मानवी देहाच्या मर्यादा पूर्ण पाळूनच स्वत: दळून पीठ निर्माण करूनच त्याद्वारे ही महामारी संपविण्यास क्रियाशील आहे, मग बाबांच्या ह्या क्रियेस 'प्रतिसाद' म्हणून शिरडी गावाची 'स्वच्छता' एक मानव म्हणून मला करायलाच हवी. शिरडी गाव व आजूबाजूचा परिसर ह्यांची स्वच्छता तर मी करू शकतो. कोणत्याही संसर्गजन्य रोगात मोठा सहभाग असतो, तो ह्या अस्वच्छतेचा. मग बाबांच्या कार्यास प्रतिसाद म्हणून मी ह्या 'स्वच्छता' मोहिमेत सामील व्हायला काय हरकत आहे. खरोखर, बाबांच्या दळणाच्या लीलेस शिरडीची स्वच्छता करून मी प्रतिसाद देतो, तेव्हा माझी भूमिका मी चोख बजावतो.

आपल्या संस्थेतर्फे राबविण्यात येणारी 'स्वच्छता' मोहीम किती सुंदररित्या क्रियाशील आहे, ते आम्ही जाणतोच. तिसऱ्या महायुद्धात जर जैविक शस्त्रास्त्रांचा वापर केला गेला तर संसर्गजन्य रोगांचा प्रादुर्भाव होऊन अखखे शहर किंवा गाव ह्यांना उपद्रव होऊ शकतो. ज्या गावात किंवा शहरात अस्वच्छता असेल, तेथे ह्याचा धोका अधिक आहे. महायुद्धामुळेच कशाला, एरवीही दिवसेंदिवस जी अस्वच्छता वाढत आहे, त्याने रोगाच्या साथी झपाट्याने पसरतील ही बाबही नजरेआड करून चालणार नाही. साईनाथ शिरडीच्या महामारीतून मुक्तता करण्यासाठी स्वत: दळायला बसले आहेत मग मी किमान शिरडीची स्वच्छता करून बाबांच्या सादेला प्रतिसाद द्यायला काय हरकत आहे? वरील तीनपैकी जमेल त्या प्रकारे मी बाबांच्या सादेस प्रतिसाद देईन व माझी भूमिका चोख बजावेन, प्रतिक्रिया मात्र कधीही देणार नाही. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

काल आपण अभ्यास केला भक्ताच्या भूमिकेचा. ह्या सद्गुरु साईनाथांच्या लीलेवर प्रतिक्रिया न देता, त्यांना प्रतिसाद देणे ही भक्ताची भूमिका आपण पाहिली. दळणाच्या कथेचा अभ्यास करून एक भक्त म्हणून मी त्यास कसा प्रतिसाद देऊ शकतो, ह्यासाठी तीन ठिकाणी तीन प्रकारची कार्ये मी कशी करू शकतो, ह्यासंबंधी विचार केला. केवळ द्वारकामाईत राहूनच नव्हे तर द्वारकामाईबाहेर राहूनही मी बाबांच्या प्रेमास, लीलेस प्रतिसाद देऊ शकतो. 'बाबा, मी तुमच्या प्रेमास कृतीस प्रतिसाद देत आहे, बघा' असे म्हणण्याचीही आवश्यकता नाही. बाबांना 'दाखविण्यासाठी' आम्ही काही करत असू व त्यासाठी द्वारकामाईत बाबांसमोर पुढे पुढे करून कामाचा देखावा करत असू तर असला दांभिकपणा प्रतिसाद ठरत नाही. कोणी कितीही मिरवले, मी किती काम करतो, मी किती सेवा करतो, भक्ति-सेवेत किती तल्लीन आहे वगैरे ढोंगबाजी केली तरी त्याने काही काळ काही लोक फसतील पण बाबांना कुणीही फसवू शकत नाही. आम्ही जर 'चमकेशगिरी' म्हणजेच लोकांसमोर मिरवण्यासाठी काही करत असू तर त्याने हा माझा साईनाथ भुलणार नाही. हा साईनाथ 'सकळांचे वर्म व मर्म जाणतोच' त्यामुळे कोण खरा 'प्रतिसाद' देत आहे व कोण 'मुखवटा' लावत आहे हे बाबांना बरोब्बर कळते. त्यामुळे मी 'जसा आहे तसाच' बाबांच्या सादेला, कृतिला प्रतिसाद देईन व त्यासाठी बाबांच्या समोर द्वारकामाईतच काही केले पाहिजे असे मुळीच नाही.

'तुमच्या कृतिच्या इत्थंभूत खबरा । मज निरन्तरा लागती ॥' हे बाबांचे बोल मनावर कोरून ठेवले पाहिजेत. मी जरी शिरडीत स्वच्छता करत असलो, द्वारकामाईत नसलो तरी मी जे करत आहे व ज्या भावाने करत आहे, ते बाबांना पूर्णपणे ठाऊक आहेच. 'बाबांसमोर' म्हणजे काय फक्त द्वारकामाईतच? नाही. ह्या विश्वात आम्ही कुठेही असलो, सातां समुद्रापार असलो तरीही बाबांच्या समोरच असतो कारण बाबांपासून काहीही लपून राहत नाही, ते सर्वकाही पहातच असतात, अगदी प्रत्येकाला प्रत्येक क्षणी. म्हणूनच मी माझा 'प्रतिसाद' देण्याची भूमिका चोख बजावेन, मग ती मी कुठे राहून पार पाडत आहे ते महत्त्वाचे नाही. बाबांना प्रत्येक गोष्ट ताबडतोब समजतच असते ह्या भरोशाने मी माझे काम करत राहीन, माझी भूमिका पार पाडत राहीन.

सद्गुरुंच्या प्रेमास, कृतिस, सादेस प्रतिसाद देताना 'मी जसा आहे तसाच, कोणताही मुखवटा धारण न करता' माझी भूमिका निभावणे गरजेचे आहे. भक्ताची भूमिका निभावताना सर्व मुखवटे उतरवून जसा आहे तसा प्रामाणिकपणे आपले काम करणे ही गोष्ट महत्त्वाची आहे. मग असा भक्त प्रतिसाद देता देता चुकून प्रतिक्रियेच्या मार्गावर गेला तर पुन्हा त्याला खेचून उचित मार्गावर कसे आणायचे ते बाबा बरोब्बर जाणतात व अशा प्रामाणिक भक्तासाठी ते ताबडतोब हे कार्य करतातच. प्रतिसादाच्या मार्गावरून प्रतिक्रियेच्या मार्गावर भक्ताला अजिबात जाऊ देत नाहीत.

दळणाच्या कथेतच आम्हाला ह्याची खूण पटते. बाबांच्या प्रेमाला, कृतिला 'प्रतिसाद' देत त्या चौघीजणी धावत धावत द्वारकामाईत येतात व दळणात सामील होतात. दळता दळता बाबांचे गुणलीलावर्णन करणारी गीते गाऊ लागतात. इथेच त्यांची 'प्रतिसाद' देण्याची भक्ताची भूमिका त्या शिखरी चढवतात. पण नंतर गहू दळून झाल्यानंतर त्या प्रतिसादाऐवजी प्रतिक्रियेकडे झुकतात. 'बाबांना एवढे पीठ काय करायचे? आमच्यासाठीच बाबांनी हे दळण मांडले आहे. आता ह्याचे चार भाग करून बाबा हे पीठ आम्हाला देतील' असे म्हणून त्या पिठाचे चार भाग करून मोकळ्या होतात. इथेच प्रतिसादाच्या मार्गावरून त्यांची पावले प्रतिक्रिया (React) ह्या आडवाटेकडे जाऊ लागतात. जेव्हा 'प्रतिसाद' मार्गावरून चालणाऱ्या खऱ्या भक्ताची पावले प्रतिक्रियेच्या आडवाटेकडे जाऊ लागतात, तेव्हा सद्गुरु ताबडतोब त्यांना रोखतो व पुन्हा प्रतिसाद मार्गावर आणतो. येथेही असेच घडते. बाबा त्या चौघींवर रागवतात व त्यांना ते पीठ शिवेवर नेऊन टाकण्यास सांगतात. त्या चौघीही मनात खजील होतात व बाबांच्या आज्ञेचे त्वरित पालन करतात. त्यांना उमगते की प्रतिसादाच्या मार्गावरून आमचा पाय घसरून आम्ही प्रतिक्रियेच्या आडवाटेवर जात होतो, पण आमच्या बाबाने आम्हाला वाचविले व पुन्हा उचित मार्गावर आणले. बाबा रागवले म्हणून त्यावर त्या 'प्रतिक्रिया' देत नाहीत, तर बाबांच्या रागवण्यासुद्धा त्या 'प्रतिसाद'च देतात. किती सुंदर गोष्ट करतात त्या! आम्हाला हेच तर ह्या चौघींकडून शिकायला हवे. माझा बाबा माझ्यावर रागवला म्हणून त्यावर 'प्रतिक्रिया' न देता, 'माझा बाबा माझ्या भल्यासाठीच सांगत आहे, बाबा मला आपले मानतात म्हणून रागवतात व चूक सुधारण्याची संधी देऊन पुन्हा प्रगतीच्या वाटेवर आणतात' ह्या भरवशाने त्या चौघी बाबांच्या रागवण्यासही 'प्रतिसाद' देतात व ताबडतोब पीठ शिवेवर नेऊन टाकतात.

बाबा दळत आहेत हे कळताच 'प्रतिसाद' म्हणून त्या चौघी धावत येतात. बाबा खुंटा न देता भांडतात तरी त्याला 'प्रतिसाद' देऊन त्या खुंटा हिसकावून घेतात. बाबा गालात हसू लागतात त्याला प्रतिसाद म्हणून ह्या कामही जोरात करतात व बाबांची गीते अधिक प्रेमाने गात राहतात. चार वाटे केल्यावर बाबा रागावले तरीही त्यास प्रतिसाद म्हणून त्या ते पीठ बाबांच्या आज्ञेनुसार शिवेवर नेऊन टाकतात. ह्या चौघींच्या आचरणात आम्हांला खऱ्या भक्ताची 'प्रतिसाद' देण्याची भूमिकाच उमगते. त्याचबरोबर ज्याक्षणी त्यांचे पाऊल प्रतिक्रियेच्या आडवाटेवर पडते, तेव्हा बाबांनी चूक लक्षात आणून देताच चौघीही चूक कबूल करतात व सुधारतात. 'आम्ही सामान्य माणसे आहोत, आमच्याकडून चूक झाली' ही स्वतःच्या चुकीची कबूली देणे व ती साईंच्या आज्ञेनुसार ताबडतोब सुधारणे हा तर ह्या चौघींनी दिलेला सुंदर 'प्रतिसाद'च आहे. आम्हांलाही हे लक्षात ठेवायला हवे की आमच्या चुकांबद्दल सबबी न देता कबुली देऊन त्या सुधारण्यास तयार राहणे व सुधारणे हाच महत्त्वाचा 'प्रतिसाद' आमच्या सद्गुरुरायास आम्ही द्यायला हवा. 'मी जसा आहे तसा आहे व माझ्या ह्या अशा असण्यानेच ही चूक झाली. चुकीबद्दल सबबी देणे किंवा चुका करून खापर दुसऱ्याच्या माथी फोडणे' हे सर्वथा अनुचित आहे.

त्या चौघी जशा होत्या तशाच, कोणताही मुखवटा न पांघरता बाबांच्या प्रेमास प्रतिसाद देत आहेत म्हणूनच बाबा त्यांना 'प्रतिसाद' मार्गावरून भटकू देत नाही, उचित मार्गावरून घसरू देत नाही. जो भक्त स्वतःची भूमिका निभावताना ह्या चौघींप्रमाणे कोणताही मुखवटा न घालता बाबांच्या प्रेमास प्रतिसाद देतो, त्याला बाबा कधीही उपेक्षित नाहीत, टाकत नाहीत. 'मी तुला कधीच टाकणार नाही' हे माझ्या ह्या साईनाथाचे भक्ताला दिलेले 'अभिवचन' आहे. पण कुणाला? तर कोणताही मुखवटा न घालता आपली भूमिका आपल्या पूर्ण क्षमतेने निभावण्यासाठी प्रयास करत राहणाऱ्या खऱ्या भक्ताला. मग अशा भक्ताकडून कितीही चुका होवोत, बाबा त्याची काळजी घेतातच. जोपर्यंत मुखवटा घालून, सबबी देऊन, दुसऱ्यावर खापर फोडून, 'प्रतिक्रिया' देत माझी 'भूमिका' न करता मी दांभिकपणा करत असतो, तोपर्यंत मीच माझ्या बाबापासून स्वतःला दूर नेत असतो.

ह्याउलट लौकिकदृष्ट्या मी शरीराने बाबांपासून कितीही दूर असलो पण कोणताही मुखवटा न घालता, चुकांबद्दल सबबी न देता त्यांची कबुली बाबांकडे देऊन त्या सुधारण्यास दक्ष असतो व 'प्रतिसाद' मार्गावर चालण्याचा प्रयास करतो, तेव्हा मी बाबांच्या जवळच असतो, किंबहुना बाबा सदैव माझ्याजवळ राहून माझी काळजी वाहत असतात.

हेमाडपंत स्वतः स्वतःची भूमिका ह्याच अध्यायात किती चोखपणे बजावतात. साईनाथांची ही लीला पाहताना त्या लीलेस 'प्रतिसाद' म्हणून हेमाडपंतांच्या मनात ह्या साईनाथांच्या लीलांचा संग्रह करावा, बाबांचे चरित्र लिहावे हा विचार येतो व त्या प्रतिसादानुसार ते बाबांची लीला न्याहाळत राहतात, निरीक्षण करून त्याची नोंद ठेवत राहतात म्हणजेच 'दफ्तर' सांभाळतात. ह्या साईंच्या अवतारात प्रत्येक भक्ताची त्याची त्याची भूमिका आहे व हेमाडपंतांना बाबांचे चरित्र लिहिण्याची 'भूमिका' बजावायची आहे आणि ह्या लीलेनेच हेमाडांना त्यांची 'भूमिका' उमगते व ती उमगताच ते त्यांची भूमिका चोखपणे बजावू लागतात. हेमाडपंत जसे आहेत तसे बाबांच्या चरणी पूर्ण शरण जातात व मग बाबाच हेमाडपंतांना त्यांची भूमिका १०८% चोखपणे पार पाडण्यासाठी सर्व सामर्थ्य पुरवितात. जो भक्त आपल्या भूमिकेच्या जाणिवेने आपले काम चोख करत असतो, त्याला पूर्णत्व प्रदान करण्यास बाबा तत्पर व समर्थ आहेतच. त्या सर्व अभ्यासातून मला ठरवायचे आहे की मला माझी भूमिका चोख बजावण्यास काय करायला हवे! ॥

ॐ कृपासिंधू श्री साईनाथाय नमः । ॐ कृपासिंधू श्री साईनाथाय नमः । ॐ कृपासिंधू श्री साईनाथाय नमः । ॐ कृपासिंधू श्री साईनाथाय नमः ।

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

श्री साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायाचे नाव - 'मंगलाचरण' यातले मुख्य आणि मध्यवर्ती कथानक - बाबांनी गहू दळण्याचे अर्थात हे फक्त कथानक नाही म्हणजे ही काही केवळ एक साधी कथा नाही ती आहे घडलेली एक घटना. ज्या घटनेने हेमाडपंतांचे संपूर्ण जीवनच बदलून गेले. हे दळण आणि त्या दळणाची वर्तुळाकार गती -हा 'परमात्मा' आपल्या प्रत्येकाच्या आयुष्यात हा प्रसंग आणतच असतो. फक्त ज्याक्षणी मला ती **जाणीव** होते, त्याक्षणी 'मी' ते वर्तुळ पूर्ण करण्याच्या दिशेने माझे पहिले पाऊल उचलायलाच हवे कारण ज्याक्षणी मी पहिले पाऊल उचलतो त्याक्षणी वर्तुळाची गती आणि दिशा आता मी पूर्णपणे त्या 'परमात्मा' ह्या केंद्राकडे दिलेली असते. मग माझे काम फक्त नेमून दिलेल्या रस्त्यावरून चालणे एवढेच राहते आणि त्या ही साठी तो परमात्माच मला आवश्यक आणि उचित ताकद पुरवत राहतो.

आज आपण ह्या दळणाच्या कथेकडे आणखी एका वेगळ्या अँगलने बघू या. ही दळणाची घटना पाहून ज्या हेमाडपंतांच्या मनात बाबांचे चरित्र लिहावे अशी इच्छा उत्पन्न झाली, त्या हेमाडपंतांची भूमिका आज आपण बघूयात.

गोष्टींशी काडीचाही संबंध नाही त्या गोष्टींच्या संदर्भातही 'त्या'लाच प्रश्न विचारत राहतो आणि माझी ही त्याला 'का?' म्हणून विचारण्याची मालिका मग कधीच संपत नाही.

आपल्या ह्या प्रत्येक 'का?' च उत्तर तो परमात्मा मला योग्य वेळ येताच देतोच. पण मग जेव्हा असा अनुभव आपल्याला येतो तेव्हा त्या अनुभवातून शिकून शहाणे होणे हे माणसाच्या हातात असते सुरुवातीच्या काळात जेव्हा मी त्याला सारखे 'का?' म्हणून विचारतो, मात्र जेव्हा आपण स्वत: हे 'का?' चे उत्तर अनुभवतो, तेव्हा कुठेतरी ही 'का' ची मालिका संपणेच आपल्यासाठी हिताचे असते.

कारण या प्रत्येक 'का?' चे उत्तर प्रत्येक मनुष्याच्या कर्मात दडलेले असते.

आपण एक असा विचार करू. जर समजा परमात्म्याने कधी ठरवले आणि प्रत्येक मनुष्याला जर त्याच्या प्रत्येक वागण्यासाठी, प्रत्येक कृतीसाठी

हेमाडपंतांना ह्या वरील ओळींतूनच बाबांच्या गहू दळण्याचे कोडे उलगडले होते म्हणूनच ते म्हणतात की 'बाबांच्या कोणत्याही क्रियेच्या आरंभामागचे कारण कोणालाही कळू शकत नाही, मात्र जो धीर धरेल त्याला नक्कीच ते कारण कळेल.'

ह्या विश्वात कोणतीही क्रिया घडली की त्या क्रियेच्या परिणाम स्वरूप प्रतिक्रिया उत्पन्न होतेच, अगदी बाबांनी गहू दळण्याची क्रिया आरंभ करताच अनेक प्रतिक्रिया उमटल्या, पण हेमाडपंतांच्या मनात मात्र 'प्रतिसाद' उमटला.

सर्वप्रथम आपण हेमाडपंतांचा प्रतिसाद पाहू. हेमाडपंत म्हणतात,

**महदाश्चर्य माझिये मना।**
**दळणाची ही काय कल्पना।**

परमात्म्याला 'का' म्हणून विचारण्याचा पूर्ण अधिकार आणि स्वातंत्र्य आहे. मला कोण अडवणार!

परमात्म्याने प्रत्येक जीवाला कर्मस्वातंत्र्य दिलेले आहे, त्यामुळेच 'त्या'ला प्रश्न विचारण्याचे आणि न विचारण्याचेही दोन्हींचे कर्मस्वातंत्र्य माणसाला आहे. त्यामुळे निर्णय ज्याचा त्याचा म्हणजेच आपला आहे. बाबा जे करत आहेत, ते निश्चितच सत्य, प्रेम, आनंद व पावित्र्याला धरूनच आहे ही 'श्रद्धा' ठेवून आणि बाबांच्या लीलेस, प्रेमास प्रतिसाद देत **'सबुरी'** धारण करून जो भक्त स्वत:ची **'भूमिका'** चोख बजावेल, त्यास 'धीर धरिता परिणामी फळे। 'कौतुक' आगळे बाबांचे॥' म्हणजेच बाबांचे आगळे 'कौतुक' समजेल.

**जीवनाच्या कुठल्या तरी टप्प्यावर परमात्म्याला प्रश्न विचारण्याची ही आमची भूमिका आम्हांला बदलायलाच हवी आणि नेमके हेच हेमाडपंतांनी जाणले होते कारण त्या वर्तुळावर त्यांनी बरीच मार्गक्रमणा केली होती.**

एक सगळ्यात महत्त्वाची गोष्ट ह्या घटनेतून पुढे येते आणि ती म्हणजे की हेमाडपंत जेव्हा ही घटना बघतात तेव्हा त्या घटनेच्या समाप्तीनंतर ते कुठेही बाबांना हा प्रश्न विचारत नाहीत की, 'बाबा, तुम्ही दळण दळायला का बसलात?' दळण दळून झाल्यावरही ते कुठेही पुन्हा बाबांना असे विचारत नाहीत, की 'बाबा, आत ह्या पीठाचे तुम्ही काय करणार? किंवा असेही विचारत नाहीत', 'बाबा, तुम्ही एवढे दळण्याचे श्रम केलेत आणि आता ते पीठ शीवेवर का नेऊन टाकायला सांगता?' असा कुठलाही प्रश्न हेमाडपंत बाबांना विचारत नाहीत.

**ते स्पष्टपणे म्हणतात,**
**पुढें मग म्यां लोकां पुसिलें।**
**हें कां बाबांनी ऐसें केलें।**

इथेच हेमाडपंत आणि सामान्य माणसातला फरक ठळकपणे समोर येतो.

हेमाडपंतांसमोर साक्षात परमात्मा असताना त्यांनी 'त्या'ला प्रश्न केला नाही. आम्ही मात्र तो समोर असो (कुठल्याही स्वरूपात) वा नसो, आमच्याशी संबंधित एखादी आमच्या मनाविरूद्ध घटना घडली की त्यालाच पहिला प्रश्न विचारतो, 'अरे देवा, तू हे असं का केलंस?' लगेचच आमचा दुसरा प्रश्न तयारच असतो, 'मग 'मी'च तुला सापडलो असं करायलां?' आणि कित्येक वेळेला तर माझा ज्या त्याने 'का रे बाब असं केलंस?' म्हणून विचारले तर प्रत्येक माणसाची काय अवस्था होईल, ह्याचा नुसता विचारच केलेला बरा.

**पण तो अकारण कारुण्याचा महासागर कधीच माणसाला 'का?' म्हणून विचारत नाही, तर उलट त्या प्रत्येक माणसाच्या 'का?' चे उत्तर त्या त्या माणसाला देतोच देतो.**

मग कुठेतरी जीवनाच्या कुठल्या तरी टप्प्यावर परमात्म्याला प्रश्न विचारण्याची ही आमची भूमिका आम्हांला बदलायलाच हवी आणि नेमके हेच हेमाडपंतांनी जाणले होते कारण त्या वर्तुळावर त्यांनी बरीच मार्गक्रमणा केली होती.

म्हणूनच ते स्पष्टपणे म्हणतात,

**आरंभ बाबांचा कोणाही नकळे।**
**कारण प्रथमत: कांहींही नाकळे।**
**धीर धरितां परिणामीं फळे।**
**कौतुक आगळें बाबांचें॥**

**अपरिग्रहा अकिंचना।**
**ही कां विवंचना असावी॥**

शिर्डीतल्या अन्य लोकांची ह्यावर काय प्रतिक्रिया होती,

**लोक पाहती साश्चर्य चित्ता।**
**धीर न पुसाया हें काय करितां।**
**गांवांत पसरतां हे वार्ता।**
**पातल्या तत्त्वतां नरनारी॥**

बाबांच्या दळण्याच्या क्रियेवर अन्य ग्रामस्थांची पहिली भूमिका 'आश्चर्य' हीच होती आणि त्यांनी कदाचित प्रेमापोटी, कदाचित धाकापोटी का होईना, पण साईनाथांना 'तुम्ही हे का करता?' असा प्रश्न कुठेही केला नाही.

असो, पण तरीही एखाद्याला वाटू शकेल की मला ह्याउलट 'का' हा प्रश्न विचारणारा, श्रद्धा-सबुरी न राखता, 'प्रतिसाद' न देता 'प्रतिक्रिया' करणारा मात्र हे कधीच उमगू शकणार नाही व तो शिरडीच्या शिवेबाहेरच राहील म्हणजेच बाबांच्या कृपेच्या प्रांताला स्वत:हून पारखा होईल.

ह्या अध्यायातील दळणाच्या कथेचा मथितार्थ जाणल्यावर ठरवायचे आहे ते आम्हांलाच की बाबांच्या क्रियेस प्रतिसाद द्यायचा की त्यावर प्रतिक्रिया द्यायची?

**जो जो मज भजे जैशा जैशा भावें।**
**तैसा तैसा पावे मीही त्यासी॥**

हे बाबांचे वचन मात्र सदैव कार्यकारी आहेच, हे आम्ही लक्षात ठेवायलाच हवे. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

आपण मागेच पाहिले की हेमपडपंतांनी बाबांना 'का'? म्हणून प्रश्न केला नाही. पण सामान्य माणसाच्या मनात हा 'का'? वारंवार येऊ शकतो. पण हा 'का'? नेमके काय करतो तेच आपण पाहूया.

अनेक वेळा परमात्म्याच्या लीलेचा अनुभव स्वत:च्या जीवनात घेतल्यानंतरही जेव्हा मनुष्य 'त्या'ला 'का'? हा प्रश्न करतो, तिथेच पहिला तडा जातो, विश्वासाला. ज्या देवाने आतापर्यंत माझ्यासाठी अनुचित असे काहीही केलेले नाही हे कळत असूनही मी त्याला प्रश्न विचारणे हे त्याच्यावर अविश्वास दाखविण्यासारखे आहे. विश्वास म्हणजेच श्रद्धा. ज्याक्षणी माझ्या मनात 'का'? चे थैमान सुरु होते त्याक्षणी माझ्या श्रद्धेला तडे जायला लागतात.

माझ्याबाबतीत घडलेल्या घटनेचे कारण मला आज ना उद्या कळेलच हे माहीत असूनही, मी जेव्हा परमात्म्याला कारण विचारतो, तेव्हा माझ्याकडे **'सबुरी'** नाही हेच कळते.

म्हणजेच काय तर हा **'का'**? माझ्या श्रद्धा आणि सबुरीला डळमळीत करतो, सुरुंग लावतो. जेवढे **'का'**? वाढतात तेवढी **'श्रद्धा-सबुरी'** डळमळीत होते आणि जेवढी **'श्रद्धा-सबुरी'** कमी तेवढेच **'का'**? परत वाढतात. असे हे **'का'**? आणि श्रद्धा-सबुरीचे परस्पर 'रिलेशन' आहे.

साईनाथांनी प्रत्येकाकडे कायम फक्त दोन नाणी मागितली आणि ती म्हणजे 'श्रद्धा आणि सबुरी'. जर माझ्याकडे तीच दोन नाणी नसतील तर मी बाबांना काय देणार? मग जर मला बाबांना ही दोन नाणी द्यायची असतील तर मग मला कुठेतरी ही 'का'? ची मालिका संपवायलाच हवी.

कारण 'श्रद्धा-सबुरी' हीच मानवी आयुष्याची दोन मूल्ये आहेत जर तीच माणसाकडे नसतील तर जीवन चालणार कसे?

मानवाची परमात्म्यावर असणारी श्रद्धा आणि मानवाकडे असणारी सबूरी ह्या दोघींच्या बळावरच मानवाचे जीवन चालत असते. म्हणजेच काय तर प्रत्येक मानवाला जे ०° पासून ३६०° पर्यंतचे वर्तुळ पूर्ण करायचे असते त्या वर्तुळात ह्या श्रद्धा-सबुरीची अत्यंत महत्त्वपूर्ण भूमिका असते.

पुन्हा एकदा दळणाचीच क्रिया पाहूया.

दळण दळले जाते जात्यावर. ह्या जात्याचे मुख्य भाग म्हणजे वरचा गोलाकार भाग, खालचा गोलाकार भाग आणि खुंटा.

**जाते**




दळणाच्या क्रियेमध्ये हे तीनही भाग अत्यंत महत्त्वाचे असतात. मात्र एक गोष्ट लक्षात घ्यायला हवी की जेव्हा हाताने खुंटा फिरवला जातो तेव्हाच वरच्या भागाला गती प्राप्त होऊन दळणाची क्रिया सुरु होते आणि हा खुंटा घट्ट बसवावा लागतो. जर तो ढिला झाला किंवा निघाला तर दळण्याच्या क्रियेवर परिणाम होतो आणि गतीवरही परिणाम होतो. म्हणजेच काय तर दळण्याच्या संपूर्ण क्रियेला घडविण्याचे काम हा खुंटा करतो, कारण जोपर्यंत खुंटा फिरत नाही तोपर्यंत गती नाही.

म्हणूनच मग बाबा,

**खुंटा ठोकूनि घट्ट केला।**
**व्हावा न ढिलां दळतांना॥**

हा खुंटा ठोकून घट्ट करतात. कारण तो थांबला की दळण थांबले.

दळणाप्रमाणेच असणाऱ्या मानवी जीवनाच्या वर्तुळाकार गतीत हा परमात्मा असाच एक खुंटा ठोकून घट्ट करतो, जेणेकरून ही मनुष्य जीवनाची गती सुचारूपणे चालावी आणि तो खुंटा म्हणजे श्रद्धा-सबुरीचा.




०° ते ३६०° हा मनुष्याच्या जीवनविकास घडविण्य साठी तो परमात्मा प्रत्येकाच्याच जीवनात असा एक श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा देत असतो आणि ह्याच्याच सहाय्याने प्रत्येकाचा जीवनप्रवास गतिमान होतो.

मात्र हा खुंटा फिरता ठेवायचा की स्तब्ध ठेवायचा हे ज्याच्या त्याच्या हातात असते. तो परमात्मा स्वत:च खुंटा ठोकून घट्ट बसवतो, एकदा नव्हे तर अनेकदा. कारण मनुष्य स्वत:च्या कर्मांने हा खुंटा वारंवार ढिला करतो पण तरीही परमात्मा वारंवार ठोकून त्या खुंट्याला घट्ट करतो.

पण माझे 'का'? ह्या खुंट्याला वारंवार ढिला करत राहतात. परमात्मा मनुष्याला अनुभव देऊन वारंवार हा श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा घट्ट करत असतो. पण एखाद्या वेळी माझ्या 'का'? ने मी तो खुंटा इतका ढिला करतो की त्याला जात्यातून उखडूनच बाहेर काढतो आणि त्याचे तुकडे, तुकडे करून त्याचा पूर्ण नाश करतो मग त्या परमात्म्याचाही नाईलाज होतो आणि परत एकदा श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा ठोकायला 'तो' तयार असतो.

आता प्रश्न माणसाचा असतो की हा खुंटा ठोकून घ्यायचा की नाही?

ह्या खुंट्याचे आणखी एक महत्त्व आपण पाहूया. एकदा का जात्याचा खुंटा व्यवस्थित असला की मग दळण दळणे फारच सोपे होते.

म्हणूनच हेमाडपंत म्हणतात,

**बाबा निजहस्तें जातें ओढिती।**
**वैरा रिचविती नि:शंक॥**

जेव्हा श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा घट्ट असतो तेव्हा जीवनाची गति नि:शंकपणे पुढे जाते.

जेव्हा साईनाथ खुंटा ओढतात तेव्हा दळण सहज चालू राहते. मात्र जेव्हा चार बायका बाबांशी भांडून खुंटा हिसकावून दळायला लागतात, तेव्हा दळता-दळता सुरू होतो फलाशेचा खेळ.

जोपर्यंत परमात्मा माझ्या जीवन-वर्तुळाच्या केंद्रस्थानी आहे आणि तोच खुंटा हातात धरून माझ्या जीवनाला गती देतो आहे तेव्हा मी ही असाच नि:शंक असतो, मात्र जेव्हा परमात्म्याऐवजी इतर कोणाला मी हा खुंटा धरायला देतो तेव्हा मात्र निश्चितपणे माझी नि:शंकता लोप पावायला लागते. ॥

Scanned by CamScanner

# ॥श्रीसाईसच्चरित॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी




श्री साईसच्चरितातील पहिल्या अध्यायातील दळणाच्या कथेच्या अभ्यासाद्वारे आपण हेमाडपंतांच्या जीवनात किती सुंदररित्या प्रेमचक्र बाबांनी गतिमान केले व त्यांना त्यांची 'भूमिका' उमगल्याने त्यांनी त्यांच्या त्या जन्माची 'इतिकर्तव्यता' साधण्यासाठी महत्त्वाचे पाऊल उचलले. बाबांना हेमाडपंताकडून चरित्रलेखनाचे जे अत्यंत महत्त्वाचे कार्य करून घ्यायचे होते, त्या कार्याच्या निश्चयाचा खुंटा बाबांनी येथे ठोकून घट्ट केला. हेमाडपंतांच्या भूमिकेचा खुंटा घट्ट केला आणि तो नंतर कधीही ढिला झाला नाही. आम्हांला पहिल्या अध्यायात हेच शिकायला हवे की साईसच्चरिताचा हा पहिला अध्याय वाचून मनात साईचरणी जी श्रद्धा-सबुरी, बाबांनीच दृढ केली आहे, ती ह्यापुढे कधीही कमी न होऊ देता उलट वाढतीच राहिली पाहिजे.

आमचे 'दळण' कधीच दळले का जात नाही ह्याचे उत्तर ह्या अध्यायातच आम्हाला मिळते. पीठ हे रूपक आहे जीवनाच्या, नरजन्माच्या इतिकर्तव्यतेचे आणि त्यासाठी दळणाची क्रिया घडणे अत्यंत महत्त्वाचे आहे. ही दळणाची क्रिया रूपक आहे, माझी भूमिका चोख बजावण्याचे, पुरुषार्थाचे. पण ही दळणाची क्रिया म्हणजेच माझा पुरुषार्थ कधी होऊ शकतो तर जर जाते फिरत राहिले तरच व जाते फिरविण्यासाठी त्याला खुंटा ठोकून घट्ट बसविणे गरजेचे आहे. ह्याचाच अर्थ श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा घट्ट असल्याशिवाय दळण्याची क्रिया म्हणजेच पुरुषार्थ संपन्न होणार नाही, माझी भूमिका मला चोख बजावता येणार नाही. त्याचबरोबर हा 'खुंटा' बाबांच्या हातीच असणे महत्त्वाचे आहे म्हणजेच श्रद्धा-सबुरी बाबांच्या ठायीच असणे सर्वात महत्त्वाचे आहे, अन्य कुठेही नाही. ह्याचे कारण दळणाच्या कथेतच स्पष्टपणे आपल्याला हेमाडपंत सांगतात व ते म्हणजे 'खुंटा' ठोकून घट्ट करण्याचे कार्य फक्त बाबाच करू शकतात आणि तो खुंटा स्वहस्ते धरून मांडून दळण दळण्याचे सामर्थ्यही फक्त बाबांकडेच आहे. हा श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा म्हणजेच पुरुषार्थ करण्याचा निश्चय कारण श्रद्धा-सबुरीशिवाय पुरुषार्थ करण्याचे सामर्थ्य प्राप्त होत नाही. बाबांचे होऊन राहण्याचा निश्चय म्हणजेच हा श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा आणि म्हणूनच हा खुंटा बाबांच्या हाती असणे माझ्यासाठी सर्वात महत्त्वाचे आहे. माझ्या जीवनाची सर्व सूत्रे ह्या साईनाथाच्या हाती सोपविणे म्हणजेच हा 'खुंटा' बाबांच्या हाती सोपविणे.

एकदा का निश्चयाचा, श्रद्धा-सबुरीचा खुंटा बाबांच्या हाती दिला की मग बाबा त्याला ठोकून घट्ट करतातच व माझे जाते फिरू लागते, म्हणजेच जीवनविकास होऊ लागतो, दळणाची क्रिया होऊ लागते. म्हणजेच पुरुषार्थ साधला जातो व पीठ प्राप्त होते म्हणजेच नरजन्माची इतिकर्तव्यता साधली जाते. प्रत्येक मानव जेव्हा जन्मास येतो तेव्हा हा श्रद्धा-सबुरीचा, परमात्म्याचे होऊन [illegible] निश्चयाचा खुंटा बरोबर देऊनच परमात्मा त्याला पाठवीत असतो. [illegible] [illegible] पाप्याकडेही हा 'खुंटा' जन्मत: असतोच असतो, पण आम्ही हा खुंटा ज्याने दिला, हा ज्याचा आहे, त्या भगवंताला सोपविण्याऐवजी, भगवंताच्या हाती देण्याऐवजी त्या खुंट्यालाच ठोकून ठोकून त्या खुंट्यालाच रामविमुखतेच्या पत्थरावर अहंकाराच्या दगडाने ठेचून ठेचून ह्या परमेश्वरी ऐश्वर्यास पारखे होतो. आमच्या जीवनात साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय तोपर्यंत सुरूच होत नाही, जोपर्यंत हा खुंटा मी माझ्या साईनाथाच्या हाती सोपवीत नाही व साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय सुरू झाल्याशिवाय पुढील साईसच्चरित म्हणजेच बाबांच्या लीलांना सुरुवात होऊ शकत नाही व साईच्या लीलांशिवाय माझ्या जीवनात माधुर्य कसे येणार? साईच जेथे नाहीत तेथे पूर्णत्व कसे प्राप्त होणार? साईसच्चरिताचा पहिला अध्याय जीवनात घडणे म्हणजेच साईनाथ माझ्या जीवनात कर्ता म्हणून क्रियाशील होणे. एकदा हा पहिला अध्याय माझ्या जीवनात पुढचे अध्याय आपोआप घडू लागतात, म्हणजेच माझा समग्र जीवनविकास होऊ लागतो. पण त्यासाठी आधी हा पहिला अध्याय जीवनात प्रवाहीत होणे महत्त्वाचे आहे, म्हणूनच ही दळणाची कथा आम्हां प्रत्येकाच्या दृष्टीने अत्यंत महत्त्वाची आहे.

जसे पूर्वीच्या काळी घराघरातील दिवसाच्या सुरुवातीची पहाटेची सर्वात पहिली क्रिया दळणाची असे, तसेच माझ्या जीवनाच्या सुरुवातीस साईच्चरितातील दळणाची कथा घडायला हवी; ही कथा प्रत्येकाच्या आयुष्यात घडावी ह्यासाठी हा माझा साईनाथ अत्यंत तत्परच आहे, तो सदैव तयारच आहे माझ्यासाठी दळायला, पण मला खुंटा त्याच्या हाती सोपवायला हवा. बाबांच्या हाती खुंटा सोपविणे म्हणजेच बाबांच्या इच्छेनुसार आपल्या जीवनास गति प्राप्त व्हावी ह्यासाठी 'मला माझ्या इच्छेनुसार काही करायचे नसून बाबांना माझ्याकडून जे करून घ्यायची इच्छा आहे तेच करण्याचा निश्चय करणे म्हणजेच मला हवं तसं न इच्छिता माझ्या ह्या साईनाथाला हवं तसच माझं जीवन व्हावे' ही 'निष्ठा' राखणे.

ज्याने हा निष्ठारूपी खुंटा बाबांच्या हाती सोपविला, त्याच्या जीवनात साईसच्चरित प्रवाहीत झाले. म्हणजेच अवघा साईराम त्या श्रद्धावानास अखंड लाधला. दळणाची ही कथा म्हणजेच सहाच्या सहा पुरुषार्थ सहजतेने साधण्याची गुरुकिल्लीच आहे. हेमाडपंतांच्या जीवनात ह्या दळणाच्या कथेनेच साईंनी निष्ठेचा खुंटा घट्ट करून त्यांना त्यांच्या भूमिकेशी एकनिष्ठ केले व त्यांच्याकडून साईसच्चरिताची विरचना करविली. दळणाच्या क्रियेत जरी जाते फिरताना दिसले तरी ते फिरविणारा 'कर्ता' मात्र वेगळाच असतो, तसेच श्रद्धावान पुरुषार्थ करताना दिसला तरी ते फिरविणारा 'कर्ता' मात्र वेगळाच असतो, तसेच श्रद्धावान पुरुषार्थ करताना दिसला तरी त्याच्याकडून पुरुषार्थ करवून घेणारा साईनाथच असतो व हा साईनाथच स्वत: हाती खुंटा धरून जाते ओढत असतो, हा साईच त्याच्या भक्तास पुरुषार्थ करण्यासाठी सामर्थ्य पुरवीत असतो. त्याचबरोबर सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे पीठ मिळण्यासाठी अर्थातच नरजन्माची इतिकर्तव्यता लाभण्यासाठी आवश्यक असणारे 'गहू' म्हणजेच परमेश्वरी सहाय्य. हा साईनाथ स्वत:च देत असतो व माझ्या प्रारब्धाचा नाश त्याच्या कृपेनेच होत असतो.

श्रीसाईसच्चरित हे देखील एक प्रकारचे दळणच आहे, जे साईनाथ स्वत: दळत आहेत. फिरणारे जाते स्वत: फिरत नसते, फिरविणारा साईनाथच त्यास फिरवीत असतो, तसेच येथे हेमाडपंत जरी साईसच्चरित लिहीत असले तरी लिहिणारा साईनाथच आहे, साईसच्चरिताचा लेखक, वक्ता हा साईनाथच आहे हेच हेमाडपंत आम्हांला ह्या कथेद्वारे सांगू इच्छितात. खुंटा साईनाथांच्या हाती आहे म्हणजेच साईच्या इच्छेनेच हे श्रीसाईसच्चरित लिहिले जात आहे हेच हेमाडपंत सांगू इच्छितात. दळणाच्या लीलेस न्याहाळताना हेमाडपंतांनी आपल्या जीवनातील निष्ठेचा खुंटा बाबांच्या हाती सोपविताक्षणीच बाबांच्या मनीची इच्छा हेमाडपंतांच्या मनात प्रवाहीत झाली. ज्याक्षणी हेमाडपंतांच्या मनात स्वत:ची काहीही इच्छा न उरता बाबांना हवी तशीच माझी जीवनभूमिका मी जगेन ही निष्ठा दृढ झाली, त्याक्षणीच श्रीसाईसच्चरित लिहावे ही इच्छा त्यांच्या मनात साईंच्या मनातून आपोआप प्रवाहीत झाली.

मला वाटते की दळणाच्या ह्या लीलेने बाबांनी जसा महामारीचा नाश केला. तसाच ह्या दळणाच्या लीलेचा दुसरा मुख्य हेतु होता, हेमाडपंतांच्या मनात साईसच्चरित लिहिण्याची इच्छा उत्पन्न करणे. ह्या लीलेद्वारे बाबांनी हेमाडपंतांना त्यांच्या भूमिकेची जाणीव करून दिली व त्यानंतर फक्त एका साईनाथाशिवाय हेमाडपंतांच्या मनात दुसरा विचारच कधी आला नाही. अहोरात्र बाबांचे दळण चालूच राहिले व कथारूपी पीठ प्रसवतच राहिले. बाबांना ह्या साईसच्चरिताच्या दळणाच्या लीलेने अभक्तीच्या, विभक्तीच्या, रामविमुखतेच्या, तामसी अहंकाराच्या मर्यादा-उल्लंघनरूपी महामारीचा नाश करावयाचा होता. परमात्म्यानेच मला दिलेल्या निष्ठारूपी खुंट्याचा गैरवापर करणे, परमात्म्यानेच मला दिलेल्या ऐश्वर्याचा, सामर्थ्यांचा त्याच्याच नियमांविरूद्ध व इच्छेविरूद्ध अनुचित वापर करणे म्हणजेच मर्यादा उल्लंघन. ह्याउलट हा निष्ठेचा खुंटा ह्या साईनाथाच्या हाती सोपविणे म्हणजेच मर्यादापालन. जो हे मर्यादापालन करतो, त्याच्यासाठी हा साईनाथ स्वत: दळायला बसतो, सर्व स्तरांवरील महामारीचा नाश करतो व नरजन्माची इतिकर्तव्यता प्रदान करतो.

आता आम्हांला कळेल की आमच्यासाठी आमच्यापेक्षा कितीतरी पटीने हा माझा साईनाथच अहोरात्र कष्ट उपसत असतो. आम्हांला फक्त खुंटा त्याच्या हाती सोपवणे एवढेच काय ते काम असते, बाकी गहू देण्यापासून ते जाते मांडून तो खुंटा घट्ट करून दळण्यापर्यंत सर्व परिश्रम फक्त हाच करतो. आम्ही ह्याची काय सेवा करतो? उलट हा माझा साईनाथच प्रत्येकाची सदैव सेवा करत असतो. फक्त हाच आमच्यावर लाभेवीण प्रीति करणारा! ॥

Scanned by CamScanner



# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



काल आपण साईंनी दळणाच्या लीलेद्वारे हेमाडपंतांना त्यांच्या भूमिकेची जाणीव करून दिली व ती चोख बजावण्यास जरूरी सामर्थ्यही प्रवाहित केले ह्याचा अभ्यास केला. हेमाडपंत त्याआधीपासून बाबांकडे जातच होते, पण ह्या दळणाच्या कथेने त्यांच्या जीवनात हा साईनाथ अवघेपणे प्रवाहित झाला व साईसच्चरितही. ह्या बाबांच्या लीलेमुळेच बाबांच्या लीलांचा संग्रह करावा ही साईंचीच इच्छा साईंच्याच कृपेने त्यांच्या अंत:करणात प्रकटली. ज्यांनी बाबांना पाहिले आहे त्यांच्यासाठीही आणि ज्यांनी पाहिले नाही त्यांच्यासाठीही व त्याचप्रमाणे ह्यापुढील काळात खऱ्या भक्तिमार्गास, खऱ्या सद्गुरुस ओळखून भक्तिमार्गाची वाटचाल करणाऱ्या प्रत्येक श्रद्धावानासाठीही हे श्रीसाईसच्चरित अत्यंत महत्त्वाचा मार्गदर्शक आहे, स्वयमेव सद्गुरुच आहे. ह्या विश्वास खऱ्या सद्गुरुतत्त्वाची ओळख करून देऊन प्रत्येकाला मर्यादाशील भक्तिमार्गाद्वारे स्वत:चा समग्र जीवनविकास साधता यावा, ह्यासाठी बाबांनीच ह्या सच्चरिताची विरचना हेमाडपंतांकडून करविली.

हे सच्चरित लिहिण्याची गंगोत्री प्रकटली तीच मुळी 'प्रेम' ह्या सर्वोच्च तत्त्वाद्वारे, 'प्रेम' ह्या सर्वोच्च प्रेरणेद्वारे आणि म्हणूनच हा ग्रंथ ज्ञान, चिकित्सा, उपदेश वगैरेंबाबत नसून फक्त 'प्रेम' ह्या तत्त्वानेच उगमापासून प्रवाहित होऊन प्रेमसागरास मिळाला आहे. म्हणूनच हा अध्याय साईसच्चरित ह्या प्रेमनदीचा उद्गमही आहे आणि मुखही. सुरुवातीपासून शेवटपर्यंत ह्या ग्रंथात प्रेम आणि प्रेमच भरभरून वाहत आहे. हा ग्रंथ वाचताना, पारायण करताना, अभ्यास करताना फक्त प्रेमानेच प्रत्येक गोष्ट करावयास हवी. हेमाडपंतांच्या अंत:करणात जे साईनाथांचे प्रेम उचंबळून आले, त्यानेच ह्या ग्रंथाची रचना झाली आसहे. ह्या दळणाच्या लीलेमुळेच हे प्रेम त्यांच्या हृदयसागरात उचंबळून आले व त्यातूनच ह्या साईसच्चरिताच्या लेखनप्रेरणेचा उद्भव झाला. हेमाडपंत स्वत: ही गोष्ट ह्या अध्यायात आम्हांला सांगतात.

क्षीरसागरा याव्या लहरी।
प्रेम उचंबळलें तैसें अंतरीं।
वाटलें गावी ती पोटभरी।
कथा माधुरी बाबांची॥

आमच्याही हृदयात हा अध्याय वाचताना अशाच प्रेमलहरी उत्पन्न होतात. येथे लहर म्हणजे लाट उठणे महत्त्वाचे आहे व तीही साधीसुधी लाट नव्हे, तर प्रेमाची लाट. जशी एकदा लाट उत्पन्न झाली की ती पुढच्या पाण्याला उचळंबते व ती पुढच्याला, अशी ही प्रकिया सुरूच राहते, जोपर्यंत त्यात अवरोध उत्पन्न होत नाही. इतर लाटांना अन्य गोष्टींमुळे अवरोध येऊ शकतो, पण प्रेमाची लाट 'अनिरुद्ध' असते, तिला कोणीही अडवू शकत नाही. प्रेमाची अशी 'अनिरुद्ध' लाट एकदा ज्याच्या हृदयी उठली की ती पुढेपुढे अधिकाधिक वाढतच राहते व 'अनंत' वाढतच राहते, तिला कुणीही कुठेही कधीही कशानेही रोखू शकत नाही. हेमाडपंतांच्या हृदयात अशीच प्रेमाची लाट उठली आणि अनिरुद्ध प्रेमप्रवास करता करताच त्या लाटेतून ह्या साईसच्चरिताची रचना होत राहिली. आमच्या हृदयातही ह्या अध्यायाच्या वाचनाने साईप्रेमाची अनिरुद्ध लहर अशीच उचंबळली पाहिजे. एकदा ही उचंबळली की पुढे ती आपोआपच प्रेमप्रवास करतच राहते. हेच भक्ताने साईंच्या दिशेने उचललेले पहिले पाऊल! हा पहिला अध्याय म्हणजेच मी माझ्या साईनाथाच्या दिशेने उचललेले पहिले पाऊल. मी पहिले पाऊल उचलताच बाबा १०० पावले धावत माझ्याकडे येतातच. हेमाडपंतांप्रमाणे आमच्या जीवनातही असेच प्रेम उचंबळून अनिरुद्ध लहर उत्पन्न व्हायलाच हवी.

हेमाडपंतांच्या अंत:करणात ही लहर उठण्यास कारणीभूत झाला तो 'अद्भुत' रस व असा हा अद्भुत रस फक्त रसराज साईनाथाच्या लीलेतच आहे. ह्या अद्भुत रसाचा ह्या दळणाच्या लीलेत उत्कृष्ट परिपोष झालेला आहे व त्यामुळेच हेमाडपंतांच्या मनात साईसच्चरित लिहिण्याची इच्छा उत्पन्न झाली. ह्या अध्यायात प्रामुख्याने आढळतो, तो अद्भुत रस. नवरसांपैकी हा रस साईंच्या प्रत्येक लीलेत आढळतो. हा अद्भुत रस अनुभवणे म्हणजेच साईंचे कौतुक न्याहाळणे. हेमाडपंत ह्या अध्यायात स्पष्टपणे ह्या अद्भुत रसाचा उल्लेख करतात. कथेच्या सुरुवातीपासून ह्या अदभुत रसाचा निर्देश करून कथेच्या शेवटी हा अद्भुत रस श्रद्धावानासच कसा चाखता येतो, अनुभवता येतो ह्याचे सुंदर स्पष्टीकरणही देतात. ह्या अध्यायातील कथेचा प्रधान रस म्हणजेच मुख्य रस अद्भुतच आहे हे अध्यायाच्या सुरुवातीसच स्पष्टपणे सांगताना हेमाडपंत म्हणतात-

असो आतां दत्तचित्त।
व्हा जी परिसा गोड वृत्तांत।
वाटेल बाबांचे आश्चर्य बहुत।
कृपावंतत्व पाहूनि॥

'वाटेल बाबांचे आश्चर्य बहुत' ह्या ओळीनेच हेमाडपंत निर्देश करतात की हा जो मधुर वृत्तांत म्हणजेच पुढील दळणाची कथा सांगणार आहे, ती परिसताच म्हणजेच ऐकताच बाबांचे कृपाळूपण पाहून तुम्हांला अद्भुत रस अनुभवता येईल. पुढे बाबा दळायला बसताच पुन्हा त्यांच्या स्वत:च्या मनात व उपस्थितांच्याही मनात अद्भुत रसाचा झरा कसा उमटला, ते स्पष्ट करताना हेमाडपंत म्हणतात-

महदाश्चर्य माझिये मना।
दळणाची ही काय कल्पना।
अपरिग्रहा अकिंचना।
ही कां विवंचना असावी॥
लोक पाहती साश्चर्य चित्ता।
धीर न पुसाया हे काय करितां।
गांवांत पसरतां हे वार्ता।
पातल्या तत्त्वतां नरनारी॥

हेमाडपंत व उपस्थित भक्तांच्या मनात जे आश्चर्य दाटून आले, त्यातच अद्भुत रसाचे बीज दडले आहे. बाबांचे अशाप्रकारे स्वत: दळावयास बसणे हेच किती अद्भुत आहे असा भाव प्रत्येक सच्च्या श्रद्धावानाच्या मनात दाटला. भक्त आणि अभक्त ह्यांच्यात हाच फरक असतो. हा साईनाथ जेव्हा एखादी लीला करतो, तेव्हा त्या लीलेस न्याहाळणाऱ्या भक्ताच्या मनात बाबांचे कौतुक ओसंडून वाहत असते, तर अभक्ताच्या मनात मात्र कोणताही भाव उमटत नाही, उलट थट्टा, निंदा किंवा अन्य अनुचित कल्पनाच येत असतात. जिथे हे सद्गुरुंबद्दलचे कौतुक नाही, तिथे हा अद्भुत रस कसा प्रवोहित होणार? आम्हांला आमच्या ह्या साईनाथाच्या प्रत्येक लीलेबद्दल असेच कौतुक वाटायलाच हवे. आम्ही ह्या साईनाथाच्या भक्तिमार्गावर आहोत की नाही, हे ओळखण्याची खूणच हेमाडपंत येथे आम्हांला सांगत आहेत. जोपर्यंत आम्हांला ह्या साईनाथाची प्रत्येक कृती न्याहाळताना त्यात बाबांबद्दलचे कौतुक वाटत असेल तर निश्चितच आम्ही ह्या साईनाथाच्या भक्तिमार्गावर आहोत. पण जर आम्हांला बाबांची कृती पाहून मनात चिकित्सा, तर्क-कुतर्क, शंका, थट्टा वा अन्य कल्पना येत असतील तर आम्ही ह्या भक्तिमार्गापासून दूर चाललो आहोत. आईला जसे लहान बाळ पहिला शब्द बोलते, पहिल्यांदा कूस बदलते, पहिल्यांदा रांगू लागते, पहिले पाऊल टाकते, पहिले अक्षर गिरवते तेव्हा जसे त्या बाळाच्या प्रत्येक गोष्टीचे अपरंपार कौतुक असते, तसेच मला माझ्या बाबांच्या प्रत्येक कृतीचे कौतुक असायलाच हवे. जर हे कौतुक माझ्याकडे नसेल तर मग हा अद्भुत रस मला चाखता येणार नाही. असे कौतुक असणारा श्रद्धावानच फक्त ह्या अद्भुत रसास चाखू शकतो, प्राशन करू शकतो, अनुभवू शकतो हेच हेमाडपंत कथेच्या शेवटी सांगतात.

आरंभ बाबांचा कोणाही न कळे।
कारण प्रथमत: कांहींही नाकळे।
धीर धरितां परिणामीं फळे।
कौतुक आगळे बाबांचें॥

बाबा काय करत आहेत, कशासाठी करत आहेत ह्याची चिकित्सा न करता मला बाबांचे कौतुक न्याहाळता आले पाहिजे. बाबा का, कशासाठी करत आहेत हे सुरुवातीस कुणालाच कळणे शक्य नाही, पण जो कौतुकाने न्याहाळत राहतो म्हणजेच श्रद्धा-सबुरीने बाबांशी एकनिष्ठ राहतो, त्यालाच बाबांचे 'आगळे कौतुक' अनुभवता येते, ह्याचाच अर्थ त्यालाच अद्भूत रस चाखता येतो. 'धीर धरिता परिणामीं फळे' ही ओळ सर्वात महत्त्वाची आहे. धीर धरणे म्हणजेच सबुरी राखणे. ज्याच्याकडे 'कौतुक' आहे, तोच श्रद्धा व सबुरी दोन्ही राखू शकतो. श्रद्धावानाकडे आपल्या ह्या साईनाथाचे अपरंपार कौतुक असते व त्यामुळेच तो बाबांचे 'आगळे कौतुक' न्याहाळू शकतो, तोच ह्या बाबांच्या लीलेतील अद्भुत रसाचा अनुभवी बनतो. ह्या अद्भुत रसानेच श्रद्धावानाचे जीवन पूर्ण स्निग्ध, उष्ण व गुरु होते. बाबांच्या लीला वारंवार आठवून, सांगून हा अद्भुत रस मनात अधिकाधिक उतरत राहतो व श्रद्धावानाचे जीवन रसरशीत होते. ह्याउलट श्रद्धाहीन शुष्क, रूक्ष असे नीरस जीवन जगतो कारण ह्या अद्भूत रसाचा ओलावाच त्याच्याकडे नसल्याने त्याच्या जीवनात रसनिष्पत्तीच होत नाही. ह्या रसराज साईनाथाला जीवनात आणून म्हणजेच श्रद्धावान बनून रससंपन्न व्हायचे की त्याला नाकारून कोरडे रहायचे हे ज्याचे त्यानेच ठरवायचे असते. ॥

Scanned by CamScanner




काल आपण अद्भुत रसाच्या अभ्यासास सुरुवात केली. ह्या दळणाच्या कथेद्वारे श्रद्धावानास हा अद्भुत रस कसा चाखता येतो व फक्त श्रद्धावानच तो का चाखू शकतो ह्याचेही कारण पाहिले. आज सर्वप्रथम आपण ह्या अद्भुत रसाने हेमाडपंतांच्या जीवनात किती सुंदर रसरशीतपणा उत्पन्न केला ते पाहू. बाबांच्या ह्या दळणाच्या लीलेचे कारण जेव्हा 'धीर धरितां परिणामीं' हेमाडपंतांना कळले तेव्हा ह्या अद्भुत रसाचे अनंत भांडारच त्यांच्या अंत:करणात प्रकटले. बाबांच्या कोणत्याही लीलेच्या आरंभी कुणालाच त्यासंबंधी आकलन होत नाही. दळणाच्या लीलेतही हीच गोष्ट घडली. पण सच्चे श्रद्धावान असणारे हेमाडपंत सुरुवातीपासूनच बाबांचे कौतुक न्याहाळत होते. शेवटी जेव्हा बाबांनी पीठ शिवेवर टाकावयास लावले व त्या दिवसापासून महामारीला ओहोटी लागली, तेव्हा सर्वांनाच वास्तव उमगले की बाबांनी ह्या दळणाच्या लीलेने महामारीचा नाश केला. हे उमगताच हेमाडपंतांच्या मनात अद्भुत रसाची गंगा दुथडी भरून वाहू लागली. बाबांनी पिठाद्वारे महामारीचा नायनाट केला हा अद्भुत रस मनाच्या कानाकोपऱ्यातून उसळी मारून प्रवाहित होऊ लागला. गहू आणि रोगाचा काय संबंध? पीठ आणि महामारी ह्यांचा काय संबंध? खरोखरच तसा काहीही संबधं दूरान्वयेही लागत नाही. पण तरीही कार्य मात्र डोळ्यासमोर आहे, कार्य प्रत्यक्ष दिसत आहे. हे सर्व तर्कातीत आहे, कार्यकारण संबंधापलीकडचे आहे व असे फक्त हा माझा साईनाथच करू शकतो हेच कौतुक हेमाडपंतांच्या मनात भरभरून वाहू लागले आणि ह्या अद्भुत रसामुळेच बाबांच्या अशा अद्भुत रसाचा परिपोष असणाऱ्या लीलांचा संग्रह करावा ही प्रेरणा त्यांच्या हृदयी उचंबळली.

**पाहोनि दळणाचा देखावा।**
**कौतुक वाटलें माझिया जीवा।**
**कैसा कार्यकारणभाव जुळवावा।**
**ताळा मिळवावा हा कैसा।**
**काय असावा हा अनुबंध।**
**गव्हां-रोगाचा काय संबंध।**
**पाहूनि अतर्क्य कारणनिर्बंध।**
**वाटलें प्रबंध लिहावा॥**
**क्षीरसागरा याव्या लहरी।**
**प्रेम उचंबळले तैसें अंतरी।**
**वाटलें गावी ती पोटभरी।**
**कथा माधुरी बाबांची॥**

आम्हांला बाबांच्या लीलेचे कौतुक वाटते ही चांगलीच गोष्ट आहे, पण त्या कौतुकाचे रूपांतर बाबांच्या लीलांचे गान करण्यात व्हायला हवे, हेच हेमाडपंत येथे सांगतात. बाबांच्या लीलांमधील ह्या अद्भुत रसाचा जो अनुभव आम्ही घेतला, तो आमच्यापुरताच न ठेवता तो सर्वांना सांगायला हवा. त्यामुळे हा अद्भुत रस आमच्या ठायी वाढता राहतो व त्यामुळे जीवन अधिकाधिक रसरशीत होते. त्याचबरोबर इतरांच्या जीवनातही हा अद्भुत रस प्रवाहित होण्यास निमित्त कारण का होईना, पण दुसऱ्याच्या जीवनविकासात सहाय्यता करण्याचे, त्याचे जीवन रससंपन्न बनविण्याचे उत्तम कर्म केल्याने आम्हांलाही परमेश्वरी ऊर्जा अधिकाधिक मिळत राहते. हेमाडपंतांना साईसच्चरितात बाबांचे केवळ चमत्कार सांगायचे नाहीत, तर लीला वर्णन करायच्या आहेत. चमत्कार आणि लीलेत मुख्य, मूलभूत फरक असतो, तो ह्या अद्भुत रसाचाच. उद्या कोणी जादूने हवेतून काही काढले किंवा कोंबड्याचे बकरे केले तर तो जादूचा खेळ चमत्कार असेल, पण त्यात अद्भुत नाही किंबहुना त्यात कोणताच रस नाही. अशा चमत्काराने आमच्या जीवनात कोणताही रस निष्पन्न होत नाही.

ह्याउलट ह्या साईनाथाची पूर्ण मानवी मर्यादा सांभाळून केलेली प्रत्येक लीला अद्भुत रसाची महानदीच आहे. साईंच्या प्रत्येक लीलेने भक्तांचे जीवन रसरशीत बनविले, भक्तांचा जीवनविकास घडविण्याचे कार्य केले. ह्या दळणाच्या लीलेचेचे उदाहरण घेऊ. ह्या दळणाच्या लीलेद्वारे बाबांनी सर्व भक्तांना महामारीच्या संकटातून सोडविले व परमात्म्याच्या भक्तिमार्गावर त्यांना दृढ केले, त्यांना श्रद्धा-सबुरी ह्या सर्वोत्तम तत्त्वांची दीक्षा दिली आणि सर्वात महत्त्वाचे म्हणजे 'शांत' रस प्रवाहित केला.

महामारीच्या भयामुळे गावात, प्रत्येकाच्या घरात व मुख्य म्हणजे मनात जी 'अशांति' उत्पन्न झाली होती, त्या अशांतीलाही बाबांनी पूर्णपणे संपविले व शांतत्व प्रदान केले. ह्या अध्यायात ह्या अद्भुत रसाबरोबरच कथेच्या शेवटी ह्या शांत रसाचा उल्लेख हेमाडपंत करतात.

**गांवांत होती मरीची साथ।**
**करिती हा तोडगा साईनाथ।**
**झाली रोगाची वाताहत।**
**गांवास शांतत्व लाभले॥**

'अशांति' हीच ती 'मरी' आहे. जी माणसाचे जीवन मृतप्राय बनविते. जोपर्यंत माणसाचे मन शांत नाही, तोपर्यंत माणसाचे जीवन क्लेशाने भरलेले असते व त्याच्या जिवंतपणाचा मृत्यू झालेला असतो. असा अशांत माणूस सदैव बेचैन, अस्थिर असल्याने त्याच्याकडून ना पुरुषार्थ घडतो, ना त्याला तृप्ती मिळते. माणसाच्या जीवनात रस न उरल्याने जीवन जगणे मुश्किल झालेले असते. बाबांनी ह्या लीलेद्वारे गावाला म्हणजेच प्रत्येकाच्या मनरूपी गावाला शांति प्रदान केली. साईनाथ हा रसराज आहे व फक्त त्याच्या लीलेतच खरा अद्भुत रस भरलेला आहे. हा साईनाथच मानवास शांत रस प्रदान करणारा आहे. बाबांच्य प्रत्येक लीलकद्वारे बाबा भक्ताला हा शांतरस प्रदान करतात, भक्त निश्चिंतपणे आपला जीवनविकास त्यामुळेच करू शकतो. मग जरी कोणतीही अडचण आली, 'प्रॉब्लेम' आला तरी भक्ताच्या हृदयातील शांत रसामुळे भक्त डगमगत नाही. माझा साईनाथ माझा प्रतिपाळ करण्यास पूर्ण समर्थ आहे व त्याला माझी काळजी आहेच. तो उचित वेळ येताच मला ह्या अडचणीतून बाहेर काढेलच व ह्या अडचणीचे रूपांतर संधीत करून माझा जीवनविकास घडवून आणेलच हा भरोसा ह्या शांत रसामुळेच भक्ताच्या मनात असतो.

भक्तासाठी सर्वात श्रेष्ठ व महत्त्वाचा हा शांतरसच आहे. भक्ताकडे हा शांतरस असणे हीच भक्ताची गरज आहे व हा शांतरस मला माझ्या ह्या साईनाथाशिवाय कुणीही देऊ शकत नाही. ज्ञानेश्वर म्हणतात की बाकीच्या आठ रसांनी ज्यास ओवाळणी करावी असा हा शांतरस. हे म्हणण्यामागचे कारण म्हणजे ह्या शांत रसाशिवाय मनुष्याचे जीवन आनंदी होऊ शकत नाही. ह्या शांत रसाचा मूळ स्रोत भगवंतच आहे. 'शांताकारं' असे ह्या महाविष्णुचे वर्णन केलेले आहे. शांत रस ही ज्याची आकृती आहे व जो ह्या शांत रसाची आकृती मनाला देणारा आहे असा शांताकार महाविष्णु आहे. माझ्या मनाला शांतरसाची आकृती फक्त माझा हा साईनाथच देऊ शकतो हेच सत्य मला ह्या दळणाच्या कथेतून हेमाडपंत सांगतात. शांत रस म्हणजेच समाधान. माझ्याकडे सर्वकाही असेल पण समाधान नसेल तर ते सर्व असूनही माझ्या जीवनाला काहीही अर्थ नाही. ह्या साईंच्या दळणाच्या लीलेने माझ्या मनातील महामारीच केवळ नव्हे तर सर्व प्रकारचे भय संपविले व मला शांत, समाधानी केले. आता ह्यापुढे महामारीच काय, साक्षात कलिकाल जरी माझ्यावर चालून आले तरी मला त्यांची अजिबात भीती नाही कारण ह्या साईनाथामुळे माझे मन पूर्ण शांत झाले आहे. हा साईनाथ जेथे स्वत: क्रियाशील असतो, तेथेच शांतरस असतो व जेथे शांतरस असतो, तेथे अशांति, भय वगैरे कशालाही शिरायला वावच कोठे असणार?

शांतत्व लाभते ह्याचा मथितार्थ आहे की असा भक्त 'अंतर्मुख' होतो. अंतर्मुखता म्हणजेच महाप्राणाची दिशा, अकरावी दिशा. रामास अभिमुख असणे म्हणजेच खरी अंतर्मुखता. आम्ही अशांत का असतो? तर आम्ही बहिर्मुख असल्यामुळेच. आमचे मन सतत बाहेर विषयवासनांकडे किंवा कल्पनांकडे धावत असते, रामास विमुख होत असते. एरवी कितीही उपाय केले तरी आमच्या ह्या मनाला अंतर्मुख करणे आम्हांला कठीण असते, अशक्य असते. पण ह्या साईनाथांच्या कथा मी वारंवार आठवत राहिलो, सांगत राहिलो, गात राहिलो, बाबांना हवे तसे बदल जीवनात घडविण्याचे प्रयास करत राहिलो की आपोआप हा साईनाथ माझ्या मनास अंतर्मुख बनवितोच. ह्या कथांचे स्मरण करताच हा माझा साईनाथ माझ्या अंतर्मनात (द्वारकामाईत) दळू लागतो आणि त्याची ही दळणाची लीलाच माझ्या गावाला (मनाला) शांतत्व प्रदान करते, अंतर्मुखता प्रदान करते. ॥

Scanned by CamScanner



# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**गांवांत होती मरीची साथ।**
**करिती हा तोडगा साईनाथ।**
**झाली रोगाची वाताहत।**
**गांवास शांतत्व लाभलें।**

काल आपण साईंनी गावास शांतत्व कसे प्रदान केले ह्याचा अभ्यास केला. लौकिक स्तरावर शिरडी गावात ही कथा जशी घडते, तशीच मानसिक स्तरावरही आमच्या मनात ही कथा घडायला हवी. जशी रोगाची वाताहत शिरडीत झाली, तशीच आमच्या मनातही अशांतता ह्या रोगाची वाताहत व्हायला हवी. हे कधी होऊ शकते. तर आमच्या शिरडीच्या द्वारकामाईत जर हा साई सक्रिय असेल तरच, म्हणजेच आमच्या अंतर्मनात हा साईनाथ सद्गुरुरूपाने आम्ही 'कर्ता' म्हणून विराजित केला असेल तरच. ज्याच्या अंतर्मनात हा साईनाथ क्रियाशील आहे, साक्षी भावाने राहत नाही तेथेच ही दळणाची कथा घडून अशांतीचा नाश होऊन शांतरस प्रवाहित होऊ शकतो.

ह्या साईनाथाची सद्गुरुरूपात आमच्या अंतर्मनात असणारी केवळ उपस्थितीदेखील आम्हांला बहिर्मुखतेपासून सोडवून अंतर्मुखता प्रदान करणारी आहे. माझ्या अंतर्मनातील साईनाथावर खरोखरच मी मनापासून प्रेम करत असेन तर हा मला अंतर्मुखत्व प्रदान करतोच. आपण सोप्या शब्दांत हे सारे कसे घडते ते समजून घेऊ. बहिर्मुख असणे म्हणजे ह्या सद्गुरु साईनाथाला विसरून बाह्य विषयाच्या संसारात गुरफटलेले असणे, तर अंतर्मुख असणे म्हणजेच ह्या साईनाथाचे अखंड स्मरण राखून आपल्याला हा संसार साईंच्या कृपेने जीवनविकासासाठी प्राप्त झालेला आहे ह्याचे भान राखून संसारात न अडकता साईचरणी मन गुंतलेले असणे व बाबांच्या नियमानुसार आपल्या सांसारिक जबाबदाऱ्या आनंदाने पार पाडणे. थोडक्यात, बहिर्मुख असणाऱ्याची संसार, सांसारिक विषयवासना ही प्राथमिकता (Priority) असते तर अंतर्मुख असणाऱ्याची प्राथमिकता 'माझा साईनाथ' हीच असते.

ह्या कथेच्या अभ्यासात आम्ही काय पाहिले की ह्या कथेत चारचौघींप्रमाणे गृहस्थाश्रमी असणाऱ्या चौघीजणी बाबा दळायला बसले आहेत, हे कळताच धावत धावत द्वारकामाईत जातात व बाबांकडून खुंटा घेऊन दळू लागतात. ह्या चौघींनाही संसार आहे, घरदार आहे, प्रापंचिक जबाबदाऱ्या आहेत, पण त्या चौघी त्यात गुरफटलेल्या नाहीत. 'माझा बाबा' हीच त्यांच्या जीवनातील प्राथमिकता (Priority) आहे, त्यामुळे त्या बाबा दळत आहेत हे कळताक्षणीच सर्वकाही बाजूला ठेवून धावत धावत बाबांकडे येतात. ह्यावरूनच आम्हांला बहिर्मुखता व अंतर्मुखता ह्यातील फरक सहजपणे समजतो. आत्मारामाला अभिमुख असणे, माझ्या ह्या साईनाथाला अभिमुख असणे, 'पहिला माझा साई' हीच जीवनाची प्राथमिकता असणे हीच भक्तिमार्गातील अंतर्मुखता आहे, जी ह्या चौघींकडेही आहेच. पुढे दळण पूर्ण होताच पुन्हा एकदा ह्या चौघींच्या मनात बहिर्मुखता डोकावू बघते, त्यांना ते पीठ आपल्या संसारासाठी वापरण्याची इच्छा उत्पन्न होते, पण त्याक्षणीच बाबा पुन्हा त्यांना अंतर्मुखता प्रदान करतात. सद्गुरुची गरज काय? ह्याचे उत्तर येथे मिळते. आमच्या मनाला आवरणे आमच्या क्षमतेबाहेरची गोष्ट आहे. त्यामुळे मनाला अंतर्मुख करणे ही आमच्यासाठी खूपच कठीण गोष्ट आहे, पण जर मी श्रद्धावान असेन, जर माझा ह्या माझ्या बाबावर पूर्ण भरोसा असेल तर हा सद्गुरु आम्हांला आमच्या मार्गावरून भरकटू देत नाही, आमचे अंतर्मुखत्व ढळू देत नाही.

साईंच्या श्रद्धावान होण्यापूर्वी आपापल्या संसारात गुरफटलेल्या ह्या चौघीजणी जेव्हा साईंना सद्गुरुस्थानी मानतात, तेव्हा आपोआपच संसारात राहूनही त्या अंतर्मुख होतात. हा साईनाथ त्यांना हे अंतर्मुखत्व प्रदान करतो. त्या चौघींच्या शिरडीरूपी मनाच्या द्वारकामाईरूपी अंतर्मनात जेव्हा हा सद्गुरु साईनाथ क्रियाशील असतो, तेव्हा त्या चौघी आपोआपच धावत धावत साईनाथाच्या प्रेमाने साईंकडे येतात, संसाराच्या बेड्या त्यांना रोखू शकत नाहीत. उलट आता साईंच्या कृपेने अंतर्मुख झाल्याने त्यांचा संसार आता अधिकच आनंदाचा होतो व परमार्थाची वाटचालही आनंदाची होते. आधीच्या ह्या सांसारिक पाशात अडकलेल्या, बहिर्मुख असणाऱ्या चौघी आता ह्या सद्गुरु साईनाथांच्या कृपेनेच संसार व परमार्थ दोन्ही एकाच वेळेस आनंदाचा करणाऱ्या अशा अंतर्मुख होतात.

माझ्या मनातही अशाच चौघीजणी असतात. ह्या चौघींमुळेच माझे मन बहिर्मुख झालेले म्हणजेच सांसारिक विषयांमध्ये गुरफटलेले असते, साईनाथाला विसरलेले असते. पण ज्याक्षणी हा साईनाथ माझ्या अंतर्मनात प्रतिष्ठित होतो, तेव्हा ह्या चौघींचेच रूपांतर तो दळणाऱ्या चौघींमध्ये करतो म्हणजेच मला बहिर्मुख करणाऱ्या चार वृत्तींचे रूपांतर अंतर्मुख करणाऱ्या चार वृत्तींमध्ये करतो. मनाच्या ह्या चार वृत्तीच हा सारा खेळ मांडतात. त्या जेव्हा साईनाथाला विमुख असतात, बहिर्मुख अवस्थेत असतात, तेव्हा मला संसाराच्या, विषयांच्या सुखदुःखांच्या पाशात अडकवितात, तर त्या जेव्हा साईनाथास अभिमुख म्हणजेच अंतर्मुख स्थितीत असतात, तेव्हा त्या मला शांतरस, आनंद प्रदान करतात. आधीच्या बहिर्मुख चार वृत्तींचे रूपांतर अंतर्मुख चार वृत्तींमध्ये करण्याचे सामर्थ्य फक्त एका ह्या मनःसामर्थ्य देणाऱ्या साईनाथाचेच आहे हेच ह्या कथेत हेमाडपंत सांगतात.

शिरडीतील त्या चौघींना कुणी सांगावे लागले नाही की बाबांकडे जा, त्या आपोआपच धावत धावत बाबांकडे जातात. ह्याचाच अर्थ ही अंतर्मुखता त्यांच्यात 'सहज'पणे आलेली आहे, ही कृत्रिम नाही. जेव्हा हा साईनाथ माझ्या अंतर्मनात असतो, तेव्हाच हे सर्व होऊ शकते. ह्या चार वृत्ती, ज्या आधी 'अपकारी' होत्या त्या 'उपकारी' होतात.सद्गुरु साईनाथ अंधाराचे रूपांतर प्रकाशात करतो, ते हे असे! आता आपण ह्या चार वृत्ती कोणत्या व साईनाथ त्यांचे रूपांतर कसे अंतर्मुखतेत करतात ह्याचा अभ्यास करू.

मनाला बहिर्मुख करणाऱ्या चार वृत्ती पुढीलप्रमाणे:-

१) इच्छा
२) आशा (फलाशा)
३) तृष्णा
४) वासना

ह्या चार वृत्तींमुळेच मनाला बहिर्मुखता प्राप्त होते व मी ह्या साईनाथापासून दूर जातो. ह्या चार वृत्तीच मला विषयांशी विकारांशी, अहंकाराशी जोडतात. ह्या चारपैकी एकीलासुद्धा जिंकणे माझ्यासारख्या सामान्य मानवासाठी दुष्कर असते. ह्या वृत्तींमुळेच माझ्या मनात अतृप्ती, अशांती असते. ह्या चार वृत्तींमुळेच मी संसारात गुरफटतो, जन्ममृत्यूच्या फेऱ्यात अडकतो, माझ्या साईनाथास विसरतो. पण ज्याक्षणी माझ्या अंतर्मनात माझा सदगुरु साईनाथ क्रियाशील होतो, त्याक्षणीच त्याच्या कृपेने ह्या चौघींचे रूपांतर चार उपकारक वृत्तींमध्ये होते व मला अंतर्मुखता प्राप्त होते. बाबाच ह्या चार अपकारक वृत्तींना उपकारक वृत्तींमध्ये रूपांतरित करतात.

१) इच्छेचे रूपांतरण निश्चयात करतात.
२) आशा म्हणजेच फलाशेचे रूपांतरण ईशसमर्पणात करतात.
३) तृष्णेचे रूपांतरण तृप्तीत करतात.
४) वासनेचे रूपांतरण सद्गुरुचरणांच्या, सामीप्याच्या ओढीत करतात.

मला काही स्वतंत्रपणे करायचे आहे ह्या इच्छेचे रूपांतर मला साईंचे होऊन रहावयाचे आहे ह्या निश्चयात होते. फलाशेला पूर्णविराम मिळून कर्म ईश्वरार्पण करण्याची वृत्ती सक्रिय होते. तृष्णेचे रूपांतरण तृप्तीत, समाधानात होते व वासनेचे रूपांतरण सद्गुरुंच्या, त्यांच्या सामीप्याच्या, त्यांच्या चरणांच्या ओढीत होते. मला विषयविकारांमध्ये गुंतवणाऱ्या ह्या मनातील चौघी आता साईंच्या चरणांत गुंतवणाऱ्या बाबांच्या दळणात सामील होणाऱ्या चौघी होतात. त्यांची 'दिशा' आधी बाहेरील विषयांकडे होती, दश इंद्रियांकडे होती. ती आता अकराव्या दिशेत, महाप्राणाच्या दिशेत रूपांतरित होते म्हणजेच साईंच्या दिशेने माझे मन अभिमुख होते. त्यांनतर जर माझ्यासारख्या सामान्य मानवाचे मन थोडेसे बाह्य दिशेने प्रवृत्त झाले, तर हा साईनाथ ताबडतोब त्याला अंतर्मुख करतोच. आमच्यावर लाभेवीण प्रेम करणारा हा माझा साईनाथच फक्त आमच्या हितासाठी हे करत असतो. आता हे आम्हांला ठरवायचे आहे की माझ्या मनातील ह्या चौघी कशा असाव्या, आपापल्या संसाराच्या पाशात गुरफटलेल्या की बाबांच्या प्रेमाने त्यांच्या दळणात सामील होणाऱ्या! ॥

Scanned by CamScanner



डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

**आता हा प्रॉब्लेम सुटला नाही तरी मला त्याची पर्वा नाही कारण आता तुमच्याकडे आल्यावर सर्व 'प्रॉब्लेमस्' ज्या 'बिग प्रॉब्लेम' मुळे येतात, त्या 'महामारीचा' नाश फक्त तुम्हीच करू शकता व तो सर्वात मोठा प्रॉब्लेम सोडविणारा हा माझा साईबाबा भेटल्यावर असल्या फालतू प्रॉब्लेमची चिंता मी कशाला करू?**

काल आपण ह्या पहिल्या अध्यायाच्या कथेद्वारे सद्गुरु दत्तात्रेयांचा 'श्वान' होण्यासाठी मला काय करावयास हवे ह्याचा अभ्यास केला. त्या चौघींचे बाबांकडे द्वारकामाईत धावत जाणे म्हणजेच माझ्या मनाच्या चार वृत्तींचे अंतर्मनातील सद्गुरुतत्त्वाच्या दिशेने प्रवास करणे अर्थात अंतर्मुख होणे. बाबांची इच्छा व कृपा झाल्याशिवाय ह्या द्वारकामाईची पायरी कुणीही चढू शकत नाही. ह्याचाच अर्थ बाबांच्या कृपेशिवाय कुणालाही ही अंतर्मुखता प्राप्त होऊ शकत नाही. ह्या साईदत्ताच्या कृपेनेच भक्ताला इच्छा, फलाशा, तृष्णा व वासना ह्या चार बहिर्मुख करणाऱ्या वृत्तींवर विजय प्राप्त करता येतो व ह्या विजयानेच शांति प्राप्त होते. शांतरसाची ही गंगा फक्त ह्या साईनाथाच्या चरणांशीच प्रवाहित होत आहे. मी जोपर्यंत इच्छा, फलाशा, तृष्णा व वासना ह्या चार वृत्तींनी बद्ध आहे तोपर्यंत अशांत असतो. ज्याक्षणी हा साईनाथ मला त्याचा 'दास' बनवितो, तेव्हाच संसृतीच्या फेऱ्यातून माझी सुटका होते व शाश्वत सौख्य म्हणजेच शांति प्राप्त होते.

बाबा ह्या चौघींद्वारेच शिवेवर पीठ टाकवितात म्हणजेच अंतर्मुख करणाऱ्या चार वृत्ती अर्थात् निश्चय, ईशसमर्पण, तृप्ती व सद्गुरुंची ओढ (उत्कटता) ह्या वृत्तींद्वारेच मला सुगंधितता व पुष्टी प्रदान करतात. सुगंधितता व पुष्टीवर्धन करणारा मृत्युंजय साईनाथच सर्व प्रकारच्या महामारीचा म्हणजेच अशांतीचा नाश करून मला शांत रस प्रदान करणारा आहे. 'गावास शांतत्व लाधले' ह्या ओळीतून हेमाडपंत आमच्या गावात, देहरूपी गावात हा साईनाथ शांतरसास कसा प्रवाहित करतो, तेच सांगतात.

येथे हा 'गाव' म्हणजेच भक्ताचा देहरूपी गाव आणि त्याची 'शीव' म्हणजेच 'इंद्रिये'. 'शीव' ह्याचा अर्थ गावाची वेस, सीमा. आमच्या देहाची सर्व इंद्रिये म्हणजेच ही गावाची वेस. ह्या इंद्रियांच्या माध्यमानेच आमचे मन बहिर्मुख होत असते. त्याचप्रमाणे मन स्वत:ही उभयेंद्रिय, प्रेरक इंद्रिय असून तेही स्वत:च्या वास्तवास सोडून असणाऱ्या कल्पनांद्वारे बहिर्मुख असते. पाच ज्ञानेंद्रिये, पाच कर्मेंद्रिये व अकरावे मन ही आमच्या देहाची 'शीव' म्हणजेच 'वेस' आहे. ह्या वेशीवरूनच अशांतिरूपी महामारी आमच्या देहरूपी गावात प्रवेश करते. बाबा शिरडीच्या वेशीवरील 'ओढ्या'काठी ह्या चौघींकडून हे पीठ टाकतात म्हणजेच बहिर्मुखतेकडे असणाऱ्या ओढ्याकाठी हे पीठ टाकतात. त्यामुळे इंद्रियांचा जो 'ओढा'(जी धाव) बाह्य विषयांकडे होता, तो आता आत्मारामाकडे वळतो. बाबा ह्या चार अंतर्मुखप्रवण वृत्तींकडूनच हे पीठ शिवेवर म्हणजेच मन व इंद्रियांच्या सर्व सीमांवर टाकतात व जणू काही लक्ष्मणरेषाच आखतात.

हे पीठ बाबा स्वत: निर्माण करतात, आपल्या जात्यातून. ह्या महाविष्णु साईनाथाच्या सुदर्शन चक्रातूनच मध स्त्रवत असतो व हा मधच शांति, तृप्ती, पुष्टी प्रदान करतो. येथे बाबांचे जाते हे सुदर्शन चक्राचे रूपक आहे. हे सुदर्शनचक्रच अशांतिरूपी महामारी आणि भयरूपी वैरी यांचा नाश करते. जात्यातून निर्माण होणारे पीठ म्हणजेच ह्या साईनाथाच्या सुदर्शन चक्रातून स्त्रवणारा मध. हा मधच देहाच्या सर्व सीमांपर्यंत हा सद्गुरुराया प्रवाहित करतो व त्यामुळेच भक्ताला शांतत्व लाधते. आमच्या देहातील महामारी बाबा कशी घालवितात त्याचेच हे रूपक आहे. येथे ओढ्याकाठी पीठ टाकणे ही महत्त्वाची कृती बाबा अंतर्मुखप्रवण चार वृत्तींकडून करवून घेतात. जी इंद्रिये व मन आधी बाह्य विषयांकडे धावणारी होती, त्यांचा 'ओढा' साईरामाच्या उलट दिशेस होता, त्याजागी आता मनाला सद्गुरुचरणांची ओढ लागते. बाबांच्या दळणाने व त्यातून तयार होणाऱ्या पिठानेच ही किमया घडली आहे. सद्गुरुचरणरूपी सागराकडे वाहणारा असा हा इंद्रियमेळारूपी ओढा आता वाहू लागला व महामारीचा पुरता नायनाट झाला.

मला माझ्या जीवनात जर शांतिरस प्रवाहित व्हावा असे वाटत असेल, तर मला ह्या अध्यायातील चौघी व ग्रंथकार हेमाडपंत यांच्याप्रमाणे श्रद्धा-सबुरीचा महामंत्र जपायला हवा, त्याचबरोबर सद्गुरुंच्या आज्ञापालनात दक्ष रहावयास हवे. श्रद्धा-सबुरीनेच मला 'प्रचिती' येते हे तत्त्व ह्या कथेद्वारेच आपण शिकतो. आधी मला 'प्रचिती' येऊ दे, मग मी ह्या साईनाथावर 'श्रद्धा' ठेवीन असे म्हणण्याने आम्हीच आमच्या जीवनविकासात स्वत:च अडसर उत्पन्न करत असतो. श्रद्धा-सबुरी असेल तर प्रचिती आपोआपच येणारच आहे हे सत्य आम्ही विसरतो. ह्या कथेतील चौघी किंवा हेमाडपंत ह्यांचे आचरण अभ्यासल्यास आम्हांला उमगते की बाबांच्या ह्या भक्तांनी कुठेही असे म्हटले नाही की बाबा, आधी तुम्ही ह्या महामारीचा नाश करून दाखवा, मग तुम्हांला आम्ही सद्गुरु मानू व श्रद्धा-सबुरीला धारण करू. उलट बाबा दळायला लागताच ह्या चौघी धावत धावत त्या क्रियेत सामील होतात.

माझा हा साईनाथ साक्षात ईश्वर आहेच, हा सर्वसमर्थ भगवंतच आहे ही त्यांची दृढ श्रद्धा होती. त्याचबरोबर बाबा का दळत आहेत, हे ठाऊक नसूनही त्यांनी कोणताही प्रश्न न विचारता सबुरी धरून स्वत:ची भूमिका चोख बजावली. सबुरी धरणे ह्याचा अर्थ हातावर हात ठेवून निष्क्रियपणे बसून राहणे नव्हे तर आपले ध्येय साध्य होईपर्यंत सद्गुरुंच्या आज्ञेचे पालन करत, अधिक जोमाने आपले काम चोखपणे करत राहणे. ह्या चौघींनी दळणाचा हेतु ठाऊक नसूनही बाबांवरील पूर्ण श्रद्धेसह सबुरीही धारण करून आपले काम चोखपणे केले. आम्ही हा गुणधर्म येथे शिकावयास हवा. आम्ही आमचे ध्येय गाठण्यासाठी जेव्हा एखादे उचित कार्य सुरू करतो, तेव्हा कधीकधी अपेक्षित कालावधीत ध्येय दृष्टिपथात येत नाही. अशावेळी आमचा धीर सुटतो, आमची सबुरी टिकत नाही व मग श्रद्धाही डळमळीत होते. माझा साईनाथ अजूनही मला यश का प्रदान करत नाही? अजून किती वेळ मी प्रयास करू? असे नानाविध प्रश्न आमच्या श्रद्धा-सबुरीच्या नौकेस छिद्र पाडत असतात. पण आम्हांला ह्या टप्प्यावरच लक्षात ठेवायला हवे की मी माझे प्रयास उचितपणे करत आहे, माझे काम मी चोख करत आहे, मग माझा बाबा उचित वेळी उचित फळ मला प्रदान करणारच आहे. माझा बाबा त्याचे काम सदैव चोख करतच असतो, मला माझे काम अचूकपणे करत रहायला हवे. आम्हांला निदान आमचे ध्येय व हेतु तरी आधीपासून माहित असतो, पण येथे दळणाच्या कथेत ह्या चौघींना काहीही माहीत नाही, तरीही त्या चौघी पूर्ण श्रद्धेने सबुरीसह त्यांचे काम करतात. आम्हांलाही ही गोष्ट आमच्या आचरणात उतरवावयास हवी. श्रद्धा-सबुरी असेल तर तेथे प्रचिती अवश्य येणारच ही गोष्ट कायम लक्षात ठेवावयास हवी.

मला आधी प्रमाणपत्र, गुणपत्र मिळायला हवे, मगच मी परीक्षेसाठी अभ्यास सुरू करेन असे आपण कुणी कधी म्हणतो का? मग आधी प्रचिती द्या मग मी तुमची भक्ती करेन असे बाबांना म्हणणे किती अनुचित आहे ह्याचा आम्ही विचार करायला हवा. आम्ही एखादी गोष्ट मिळावी म्हणून बाबांना गाऱ्हाणे घालतो, नवस बोलतो. बाबा, माझे हे काम झाले तर मी तुम्हांला देव मानेन असे आम्ही म्हणतो. पण मला येथे हा विचार केला पाहिजे की माझे एखादे काम होणे न होणे ह्यावर ह्या साईनाथाचे 'देवत्त्व' अवलंबून आहे. ह्या बाबाला एवढा 'लहान' करणे. हाच सर्वात मोठा प्रज्ञापराध आहे. आम्ही याऐवजी असे म्हणायला हवे की बाबा, माझा असा असा 'प्रॉब्लेम' आहे व तो सुटावा ह्यासाठी मी प्रार्थना करत आहे. पण बाबा, प्रॉब्लेम सुटो न सुटो, त्याने माझ्या श्रद्धा-सबुरीत काहीही फरक पडणार नाही ह्यासाठी मी सावध राहीन, मला त्यासाठी तुम्ही ताकद द्या. तुम्ही जे द्याल ते उचितच द्याल हा माझा भरोसा आहे. बाबा हा प्रॉब्लेम सुटला नाही तरी हा प्रॉब्लेम आल्यामुळे तरी मी तुमच्या चरणी आलो, तुमच्याबद्दल मला कळले तेही तुमच्या कृपेनेच. आता हा प्रॉब्लेम सुटला नाही तरी मला त्याची पर्वा नाही कारण आता तुमच्याकडे आल्यावर सर्व 'प्रॉब्लेमस्' ज्या 'बिग प्रॉब्लेम' मुळे येतात, त्या 'महामारीचा' नाश फक्त तुम्हीच करू शकता व तो सर्वात मोठा प्रॉब्लेम सोडविणारा हा माझा साईबाबा भेटल्यावर असल्या फालतू प्रॉब्लेमची चिंता मी कशाला करू? ॥

Scanned by CamScanner

# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी



साईसच्चरिताच्या पंचशील परीक्षेतील पंचमी परीक्षेच्या प्रात्यक्षिक पुस्तिकेच्या सुरुवातीसच श्रीअनिरुद्धांनी संपूर्ण जीवनविकास होण्यासाठी श्रीसाईसच्चरिताचा अभ्यास कसा करावा, ह्याचे अत्यंत सुंदर मार्गदर्शन केले आहे. कोणत्याही प्रकारच्या अभ्यासासाठी ज्या मूलभूत तीन गोष्टी आवश्यक असतात, त्या म्हणजे-

१) उच्चार
२) कृति
३) आकृति

श्री साईसच्चरिताचा, साईसच्चरितातील प्रत्येक कथेचा अभ्यास करताना आम्हांला ह्या तीन गोष्टींच्या आधारे आमचा अभ्यास करावयाचा आहे. प्रत्येक माणसात काही ना काही त्रुटी असतातच. कुणीही पूर्णपणे निर्दोष नाही. प्रत्येकाच्या हातून काही ना काही चुका घडत असतातच, पण जोपर्यंत त्या चुका वरवरच्या असतात, मर्यादाशील भक्तीच्या मूळ गाभ्याला धक्का लावणाऱ्या नसतात, तोपर्यंत सद्गुरुराया आम्हांला क्षमा करून त्या चुका सुधारण्यास मार्गदर्शन करत असतो. अगदी मोठी चूक झाली, हातून जे व्हायला नको ते घडले तरीही ज्याला खरोखरच मनापासून त्याबद्दल पश्चाताप झाला आहे व जो साईनाथाकडे ती चूक प्रामाणिकपणे कबूल करत आहे, त्यालासुद्धा बाबा दलदलीतून बाहेर काढावयास सदैव तत्परच आहेत. भक्तातील त्रुटी दूर करून त्या भक्ताची आकृति परिपूर्ण करण्यास फक्त हा साईनाथच समर्थ आहे.

येथे दळणाच्या कथेतील चौघींचे उदाहरण आपण सर्वप्रथम पाहू व उच्चार, कृति, आकृति ह्यांच्या आधारे अभ्यास करून बाबांनी त्यांच्यातील त्रुटी दूर करून त्यांचा विकास कसा घडवला त्याचे अध्ययन करू.

***दळणाच्या कथेतील चौघीजणी***

**त्रुटी :** फलाशा, लोभ. बाबांना एवढे पीठ कशासाठी लागणार? बाबा आम्हांलाच हे पीठ देणार आहेत ह्या वास्तवाला सोडून असणाऱ्या कल्पनेने, फलाशेने त्यांनी पिठाचे चार भाग केले व स्वत:च्या घरी नेण्याची तयारीही केली.

**उच्चार :** पण त्यांचा आधीपासूनचा उच्चार निश्चितच दृढ होता. 'आम्हांला साईंचे होऊन रहावयाचे आहे. आम्हांला बाबांचे प्रेम अनुभवत त्यांची भक्ती करता करता बाबांच्या चरणी समर्पित व्हायचे आहे.' हाच त्यांचा उच्चार, मनापासून असणारा उच्चार होता म्हणूनच त्या बाबा दळत आहेत हे कळताच धावत धावत द्वारकामाईत येतात.

**कृति :** बाबांकडून दळणाचा खुंटा हिसकावून घेऊन, बाबांना दळू न देता स्वत: दळायला बसतात. दळताना बाबांची गीते गातात. सरतेशेवटी बाबांच्या आज्ञेप्रमाणे ते पीठ शिवेवर नेऊन टाकतात. सेवेत पूर्ण क्षमतेने सहभागी होणे व 'आज्ञापालन' ह्या दोन कृती अत्यंत महत्त्वाच्या आहेत.

**आकृति :** बाबांनी त्यांच्यातील त्रुटी म्हणजेच फलाशा नष्ट केली व त्यांच्या उच्चारानुसार त्यांना समर्पितता प्रदान केली. ह्या दळणाच्या लीलेनंतर निश्चितच ह्या चौघींनी फलाशा सोडून साईसमर्पित कर्म करत राहणे ही गोष्ट हृदयात धारण केलीच असणार. बाबांनी त्यांच्याकडूनच शिवेवर पीठ टाकविले व त्यांची समर्पित भक्ताची आकृति परिपूर्ण केली. भक्तिची आकृति परिपूर्ण होण्यात सर्वात महत्त्वाची गोष्ट 'समर्पण' हीच आहे. 'इदं साईनाथाय। इदं न मम। श्री साईनाथार्पणमस्तु॥' ही गोष्ट त्यांच्या जीवनात नक्कीच प्रवाहित झाली व त्यांची भक्तीची आकृती जीवनात परिपूर्ण झाली. फलाशेची त्रुटी दूर करून, फलाशारूपी महामारीचा विनाश करून बाबांनी त्यांच्या मनास शांतरसाची आकृति प्रदान केली.

ह्या अभ्यासातून आम्हां सामान्य भक्तांना शिकवण मिळते, ती आमची 'आकृति' परिपूर्ण होण्यासाठी आम्ही काय केले पाहिजे. आमच्यांतील त्रुटी सर्वप्रथम मान्य करून बाबांकडे कबूल करून बाबांची प्रार्थना करावयास हवी. त्याचप्रमाणे आमचा उच्चार व आमची 'कृती' ह्या चौघींप्रमाणे हवी. आमचा 'उच्चार' ह्या चौघींप्रमाणे 'साईंचेच होऊन राहण्याचा' हवा आणि आमची 'कृति' ह्या चौघींप्रमाणे 'आमच्या पूर्ण क्षमतेने ह्या साईनाथाच्या भक्ति-सेवा कार्यात सामील होणे व बाबांचे आज्ञापालन करत राहणे' हीच हवी. मग आमचा साईबाबा आमची आकृति परिपूर्ण करण्यास समर्थ आहेच.

येथे उच्चार व कृति ह्यांमध्ये एक महत्त्वाची गोष्ट ह्या चौघींकडून आम्हांला शिकावयास हवी व ती म्हणजे बाबांच्या आज्ञेचे पालन करताना कोणताही प्रश्न, कोणत्याही शंका-कुशंका, कोणतेही संशय, विकल्प, तर्क-कुतर्क ह्यांना उच्चारात व कृतीत अजिबात शिरू न देणे. बाबांनी 'शिवेवर ओढ्याकाठी पीठ टाका असे सांगितल्यावर ताबडतोब त्या चौघींनी तसे केले, हे सर्वात महत्त्वाचे आहे. त्यांच्या उच्चार व कृतीत कुठेही 'बाबांनी असे का सांगितले? पीठ टाकून काय होणार?' वगैरे गुंता अजिबात येत नाही व त्यांची कृतीही त्या चोख करतात.

आधी त्यांच्या मनात वास्तवाला सोडून असणाऱ्या कल्पनेचे थैमान चालू होते. पिठाचे चार वाटेही त्या कल्पनेनुसार त्यांनी केले होते, पण बाबांची 'प्रत्यक्ष' आज्ञा होताच मग ही फलाशा, कल्पना नावाची महामारी, अवदसा त्यांच्या मनात जराही शिरत नाही. आम्ही सामान्य माणसे आहोत, त्यामुळे बाबांनी प्रत्यक्ष स्वमुखाने एखाद्या गोष्टीबद्दल प्रत्यक्ष आज्ञा करेपर्यंत समजा आम्हांला नाही कळले, तरी तेव्हा माझा साईनाथ 'प्रत्यक्ष' आज्ञा करतो, तेव्हा बाकी सर्व गोष्टी बाजूला सारून त्या त्या वेळेस ती ती आज्ञा पाळणे हेच आमची भक्तीची आकृती परिपूर्ण बनविणारे आहे.

समजा, त्या शिवेवर पीठ घेऊन जात असता वा तेथे टाकत असता अचानक बाबांनी पुन्हा आज्ञा केली असती की आता पीठ गावातल्या विहिरींमध्ये किंवा विहिरींभोवती टाका किंवा आणखी कुठे टाका, तर त्यांनी निश्चितच त्या आज्ञेचे तेव्हा ताबडतोब पालन केले असते. तेव्हाही त्यांच्या मनात हा प्रश्न नसता आला की बाबांनी आता काही वेळापूर्वी हे सगळे पीठ शिवेच्या ओढ्याकाठी टाकायला सांगितले आणि आता लगेचच बाबा पुन्हा वेगळे का सांगत आहेत? जेव्हा बाबांची जी आज्ञा होते, तेव्हा तिचे तसेच्या तसे पालन करणे हीच खऱ्या भक्ताची कृति आहे. का? कशासाठी? काय? वगैरे प्रश्नांना भक्ताच्या शब्दकोशात स्थान नसते. जिथे प्रेम आहे, तिथे प्रश्न असूच शकत नाहीत आणि हाच खऱ्या भक्ताचा उच्चार व त्याची कृति आहे.

हेमाडपंतांच्या हृदयातील प्रेमसागरास ह्या बाबांच्या लीलेने उधाण आले, भरती आली आणि त्याद्वारेच बाबांनी त्यांची आकृति परिपूर्ण होण्यास त्यांच्या जीवनात सामर्थ्यास प्रवाहित केले. हेमाडपंतांनी स्वत:च्या त्रुटी साईसच्चरितात प्रामाणिकपणे कबूल केलेल्या आपण पाहतो व हीच 'साईसमोर जसा आहे तसाच उभा राहण्याची' त्यांची कृती आमच्यासाठीही महत्त्वाची आहे. साईंनी हेमाडपंतांची आकृति परिपूर्ण कशी करविली त्याचा आता अभ्यास करू.

***हेमाडपंत***

**उच्चार :** माझ्या बाबांचे चरित्र लिहावे.

क्षीरसागरा याव्या लहरी। प्रेम उचंबळलें तैसें अंतरीं।
वाटलें गावी ती पोटभरी। कथा माधुरी बाबांची।

**कृति :** पुढे दुसऱ्या अध्यायात आपण ह्या कृतिसंबंधी ओव्या पाहूच. बाबांचे चरित्र लिहावेसे वाटले तरीही हेमाडांनी त्यासाठीही बाबांची आज्ञा घेऊनच मगच ते लिहिण्याचा निश्चय केला, ही खूप सुंदर कृती आहे. नाहीतर 'आले मनात, चला लिहूया' असे ते अजिबात करत नाहीत कारण हे कुणा सोम्यागोम्याचे चरित्र नसून साक्षात् ईश्वर असणाऱ्या साईनाथांचे सच्चरित आहे व हे फक्त तेच लिहू शकतात, लिहून घेऊ शकतात हे जाणून त्यांनी ही कृति केली. मग बाबांच्या आज्ञेनुसार 'दफ्तर ठेवण्याची' कृति त्यांनी चोख केली

**आकृति :** साईसच्चरिताचे लेखन, विरचना हीच खरी तर हेमाडांची परिपूर्ण आकृति आहे. खरोखर हेमाडपंतांची 'मर्यादाशील भक्ताची' आकृति बाबांनी परिपूर्ण केली. पहिल्या अध्यायाची शेवटची ओवी वाचल्यास आम्हांला ह्याचीच प्रचिती येईल. हेमाडांची आकृति खरोखरच पूर्ण शारण्याची, साईचरणीची वहाण हीच बनली.

हेमाड साईनाथासी शरण। संपलें तें मंगलाचरण।
संपलें आप्तेष्टसंतनमन। सद्गुरुवंदन अखंड ॥

Scanned by CamScanner



# ॥श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

काल आपण दळणाच्या लीलेच्या अनुषंगाने बाबांनी भक्तांच्या त्रुटी दूर करून त्यांचा जीवनविकास घडवून आकृति कशी परिपूर्ण केली त्याचा अभ्यास केला. उच्चार, कृति व आकृति ह्या तीन गोष्टी प्रत्येक क्षेत्रातच महत्त्वाच्या आहेत. साईसच्चरितातील प्रत्येक कथेचा आम्ही ह्यांच्या आधारे अभ्यास करून आमची आकृति परिपूर्ण करावयास प्रयास करत राहिलेच पाहिजेत. आम्हांला बाबांची भक्ती करून आमची आकृति परिपूर्ण करावयाची असते व त्यासाठी आधी भक्तीची आकृती नक्की कशी आहे ते समजून घ्यायला हवे. भक्तिची आकृति समजण्यासाठी भक्तीचा उच्चार म्हणजे काय, भक्तिची कृति कोणती व भक्तिची आकृती म्हणजे नक्की काय व कशी ह्या गोष्टी समजून घेणे महत्त्वाचे आहे.

**भक्ती**

**उच्चार - प्रेम**

**कृति - सेवा (उपासना व सेवाकार्य ह्यांची सांगड)**

**आकृति - शारण्य**

श्री अनिरुद्ध वारंवार आम्हांला प्रेम, सेवा व शरण ह्या त्रिसूत्रीबद्दल सांगतातच. 'प्रेम' हाच भक्तिचा उच्चार आहे, सेवा हीच भक्तीची कृती आहे व शारण्य हीच भक्तिची आकृति आहे. आम्हांला साईनाथाची भक्ती करावयाची असेल तर आम्हांला प्रेम-सेवा-शरण ह्या त्रिसूत्रीला जीवनात उतरवायलाच हवे कारण त्याशिवाय माझ्या जीवनात भक्तिची आकृति परिपूर्ण होऊ शकणार नाही. हेमाडपंत ह्या साईसच्चरिताच्या पहिल्या अध्यायातच भक्तिचा उच्चार, कृति व आकृति ह्यांचे सुस्पष्ट वर्णन करतात आणि आम्हां सर्वांसाठी भक्तिमार्गाची वाटचाल सोपी करतात.

मंगलाचरणात सदगुरु साईनाथांच्या वंदनाची पहिली ओवीच भक्तिची आकृति सुस्पष्ट करणारी आहे. खरोखर हेमाडपंतांना निमित्त करून बाबाच आमच्यासाठी परमार्थ सहजसोपा करून सांगत आहे, ह्याची प्रचिती ह्या ओवीच्या अभ्यासानंतर उमगते.

साईंच्या वंदनाची ही पहिली ओवीच हेमाडपंतांनी इतकी अप्रतिम लिहिली आहे की त्या एका ओवीतच साईभक्तीचे सर्व रहस्य ते आम्हांला सहजसोपे करून उलगडून दाखवितात. श्रोत्यांच्या वंदनानंतर येणारी ओवी अर्थात ओवी क्रमांक ४३ हीच ती अद्‌भुत ओवी.

**आतां करूं सद्‌गुरुस्मरण।**
**प्रेमें वंदू तयाचे चरण।**
**जाऊं कायावाचामनें शरण।**
**बुद्धिस्फुरणदाता जो॥**

हेमाडपंत सद्‌गुरु साईनाथांना वंदन करताना सर्वप्रथम म्हणतात की आता ह्या सद्‌गुरु साईनाथांचे आपण 'स्मरण' करू, प्रेमाने ह्या साईनाथांच्या चरणी वंदन करू व काया-वाचा-मनाने म्हणजेच सर्वस्वी साईनाथांना शरण जाऊ. हा साईनाथच बुद्धिला स्फुरण देणारा आहे.

सद्‌गुरुंचे सर्वप्रथम 'स्मरण' करणे, त्यांची 'स्मृति' सदैव राखणे हीच भक्तिची आकृति जीवनात प्रवाहित करण्याची पहिली पायरी आहे. सद्‌गुरुंच्या स्मरणानेच आम्हांला भक्तीचा उच्चार, कृती व आकृति ह्यांचे आकलन होऊन आमच्या जीवनात आम्ही भक्तीची आकृति सिद्ध करू शकतो. सद्‌गुरुंची 'स्मृति' हीच 'भक्ति' आहे तर ह्या सद्‌गुरुरायाची 'विस्मृति' होणे हीच 'विभक्ती' आहे, हेच सत्य हेमाडपंत येथे स्पष्टपणे सांगतात. येथे हेमाडपंत 'करू', 'वंदू', 'जाऊ' अशी क्रियापदे वापरतात म्हणजेच 'आम्ही सर्वजण मिळून ही प्रत्येक गोष्ट करू' असा ह्यातील भाव आहे. येथेच ते आम्हांला सामूहिक उपासना, सेवा ह्यांचे महत्त्व विशद करून सांगतात. एकेकट्याने चालण्यापेक्षा ह्या भक्तिमार्गावर सर्वजण मिळून सामूहिकपणे प्रवास करू तेव्हा आम्हांला प्रत्येकाला प्रचंड मोठ्या प्रमाणावर ओजाची स्पंदने तर प्राप्त होतीलच व आमचा प्रवासही वेगाने, अचूक दिशेने, अत्यंत सहजसोपा, आनंदाचा असा प्रेमप्रवास होईल असे हेमाडपंत सांगतात. 'प्रेमे' हा शब्द म्हणूनच दोन ओळींमधील सामाईक शब्द म्हणून ते लिहितात. ह्या ओवीद्वारेच हेमाडपंत भक्तिचा उच्चार, कृति व आकृति म्हणजे नक्की काय ह्याचे दिग्दर्शन करतात.

**भक्तिचा उच्चार -**

**'आता करू सद्‌गुरु स्मरण। प्रेमे'**

चित्तात प्रेम असल्याशिवाय सद्‌गुरुंचे स्मरण होणारच नाही व झाले तरी टिकून राहणार नाही. सद्‌गुरुंचे सदैव प्रेमाने स्मरण राखणे ह्याचाच अर्थ मला माझे स्मरण जेवढे व जसे सतत असते त्याहून अधिक स्मरण ह्या सदगुरु साईनाथाचे रहायला हवे. बघा, दिवसभर मला प्रत्येक गोष्ट करताना 'मी'चे स्मरण असते, 'मी' स्वत:ला कधीही विसरत नाही. ह्या 'मी'च्या स्मरणाबरोबर मला सदैव खरा 'मी' ज्याचा दास आहे, त्या सद्‌गुरु साईनाथाचे स्मरण व्हायलाच हवे. जेवढा वेळ 'मी' माझे स्मरण करतो किमान तेवढा वेळ तरी मी ह्या साईनाथाचा दास आहे व मला ह्या साईनाथाचे होऊन राहावयाचे आहे ह्याचे स्मरण व्हायलाच हवे. म्हणजेच मला ह्या साईनाथाचा होऊन राहावयाचे आहे, ह्याचे प्रेम स्वीकारत ह्याच्यावर प्रेम करत राहावयाचे आहे हा उच्चार ह्या सप्रेम स्मरणातच माझ्या मनाकडून आपोआपच केला जातो. 'फक्त साईनाथाचे प्रेम आणि प्रेमच' हाच खरा भक्तिचा उच्चार आहे.

**भक्तिची कृती -**

**'प्रेमे वंदू तयाचे चरण।'**

स्वत: भक्तिस्वरूपिणी महालक्ष्मीमाता सदैव मुखाने अत्यंत प्रेमाने ह्या महाविष्णुचे स्मरण करत असते व हाताने ह्याच्या चरणांची सेवा. 'चरणसेवन' हा अर्थच ह्या ओळीतून हेमाडपंत आम्हांला सांगत आहेत. प्रेमे साईनाथांच्या चरणी वंदन करू हा वंदनाचा अर्थ तर ह्यात आहेच पण त्याबरोबरच प्रेमपूर्वक सेवा हा अर्थही ह्यात आहे. ह्या साईनाथाच्या चरणांना वंदन करणे म्हणजेच बाबांच्या कार्यात सामील होणे, आपल्या पूर्ण क्षमतेने साईनाथांची उपासना व सेवाकार्य ह्यांमध्ये सक्रिय राहणे. हीच भक्तिची कृती आहे. बाबांचे चरण वंदिणे म्हणजेच बाबांची आज्ञा तंतोतंत पाळणे. हीच भक्तिची कृती आहे. सद्‌गुरु साईनाथांच्या चरणी वंदना करणे म्हणजे बाबांना जसे हवे आहे तसे आचरण माझ्याकडून होणे. उचित आचरण, मर्यादाशील कृति हीच येथे अभिप्रेत आहे.

**भक्तिची आकृती -**

शारण्य हीच भक्तिची आकृती आहे. शारण्यभाव म्हणजेच पूर्ण समर्पण. हनुमंत हा शारण्यभावाचा आदर्श आमच्यासमोर आहे व सुंदरकांडावरील 'तुलसीपत्र' ह्या अग्रलेख मालिकेतून श्रीअनिरूद्ध अत्यंत सुंदररित्या हनुमंताची आकृती आमच्यासमोर रेखाटतच आहेत. शारण्यभाव हीच भक्तीची सर्वोच्च पायरी आहे, भक्तिची आकृति आहे. मी तुला पूर्णपणे समर्पित झालेलो आहे, पूर्णत: 'तुझाच' झालो आहे, तुझ्या-माझ्यात आता कोणतीही अवरूद्धता नाही, सर्वथा 'अनिरुद्धता'च माझ्यात व ह्या साईनाथात आहे हीच शारण्यस्थिती. स्मरणाने माझे 'मी'पणा असणारे मन 'सरणावर' जाते आणि तुझे, साईनाथा तुझे 'तू'पण माझ्या 'मी'पणावर स्वार होते व मी फक्त तुझाच होऊन राहतो, देव-भक्ताचा सोहळा अनुभवत तुझ्यावर अधिकाधिक प्रेम करत तुझ्या चरणीची वहाण बनून सदैव तुझ्या समीप असतो म्हणजेच तुला 'शरण' होतो.

माझी आकृति म्हणजेच माझी काया, माझी वाचा व माझे मन. पण जेव्हा ह्या काया-वाचा-मनाने म्हणजेच अवघेपणे 'मी' ह्या साईनाथाचा होतो, शरण जातो तेव्हा 'तू आणि मी मिळून' ही स्थिती प्राप्त होते. आता माझा 'मी' सदैव वहाणेप्रमाणे ह्या साईदत्ताच्या चरणांशीच असतो. साईचरणीची वहाण होणे म्हणजेच शारण्य.

आम्हांला ही भक्तीची आकृति जीवनात पूर्णत्वे ठसवायलाच हवी व त्यासाठी पहिल्या अध्यायाची ही ओवी आमच्या जीवनात उतरवायलाच हवी. अशी भक्तिची आकृति साकार होण्यासाठी ज्या भक्ताचा 'प्रेम' हाच उच्चार व 'सेवा' हीच 'कृति' असते, त्याच्या बुद्धीला प्रबळ प्रेरणा देऊन भक्तीची आकृती परिपूर्ण घडविण्यास हा बुद्धिस्फुरणदाता साईनाथ समर्थ आहेच. भक्ती ही मनाने करावयाची गोष्ट नसून बुद्धिच्या अधिपत्याखाली मनाने मर्यादाशील राहून साधावयाची गोष्ट आहे व त्यासाठी आमच्या 'धि'ला म्हणजेच बुद्धिला प्रबळ प्रेरणा फक्त हा साईनाथच देऊ शकतो, दुसरा कुणीही नाही. ॥

Scanned by CamScanner




# ॥ श्रीसाईसच्चरित ॥

डॉ. विशाखा जोशी
डॉ. योगीन्द्रसिंह जोशी

**आतां करूं सद्गुरुस्मरण।**
**प्रेमें वंदूं तयाचे चरण।**
**जाऊं कायावाचामनें शरण।**
**बुद्धिस्फुरणदाता जो ।।**

ह्या द्वारे जशी आपण भक्तिची आकृती अभ्यासली, तसेच ह्या ओवीतील शेवटची ओळ आम्हाला हा साईनाथ कोण आहे ते स्पष्ट करून सांगते. गायत्री मंत्रामध्ये ज्या 'सवितृ'च्या वरण्यभर्गाचे आम्ही ध्यान करतो व आमच्या बुद्धीला प्रबळ प्रेरणा देण्यासाठी ज्याची प्रार्थना करतो तो शीतल 'सवितृ' म्हणजेच हा साईनाथ! संत ज्ञानेश्वर 'मार्तंड जे तापहीन' ह्याद्वारे ज्याचा उल्लेख करतात, तो 'सवितृ' म्हणजेच हा साईनाथ. हेमाडपंतदेखील येथे 'बुद्धिस्फुरणदाता जो' ह्या ओळीत हाच भावार्थ स्पष्ट करतात. हा साईनाथ म्हणजेच महाप्रज्ञेचा नाथ असणारा महाविष्णु, हाच ओजाला प्रबळ प्रेरणा देणारा दत्तात्रेय, हाच 'साक्षात ईश्वर' म्हणजेच 'साई'!

पहिल्या अध्यायातच हेमाडपंत आम्हाला स्पष्टपणे सांगतात की हा माझा साईनाथ कोण आहे. इथेच आम्हांला 'ईश्वरचतुष्टय' म्हणजे काय ते हेमाडपंत सुस्पष्टपणे सांगत आहेत, जे बाबांनी स्वमुखे वारंवार सांगितले आहे. श्रीमद्पुरुषार्थ ग्रंथराजात श्री अनिरुद्धांनी ह्याचेच स्पष्टीकरण अत्यंत सहजसोप्या शब्दांत आमच्यासमोर मांडले आहे. परमेश्वर (दत्तगुरु), सविता, गायत्री व ईश्वर (दत्तात्रेय) ह्या चार तत्त्वांचे विवेचन श्रीमद्पुरुषार्थात मुळातच वाचून समजून घेणे महत्त्वाचे आहे. ब्रह्म-परब्रह्म, ईश्वर-परमेश्वर, परमात्मा वगैरे शब्दांचा अर्थ नीट न कळल्याने आमचा जो गोंधळ होतो, तो ह्यापुढे होणार नाही कारण श्रीमद्पुरुषार्थ द्वितीय खण्ड प्रेमप्रवास ह्यामध्ये श्रीअनिरुद्धांनी ह्या सर्व गुंतागुंतीस पूर्ण विराम देऊन सर्वकाही सूर्यप्रकाशाप्रमाणे सुस्पष्ट केले आहे.

'सध्या चालू असलेले, प्रवाहित असलेले दृश्य विश्व जेव्हा अस्तित्वात आलेले नव्हते, तेव्हा संपूर्ण एकच अस्तित्व, एकमेव अस्तित्व होते आणि ते म्हणजेच परब्रह्म अर्थात् परमपुरुष, विश्वाचे आद्यचेतनतत्त्व.'

'ह्या स्वयंसिद्ध, स्वयंप्रकाशी, स्वसंवेद्य, अस्पंद परब्रह्माची स्पंद पावण्याची शक्ती (स्वभाव) म्हणजेच 'गायत्रीमाता' आणि स्वयंप्रकाश स्वसंवेद्यता म्हणजेच आत्मरूपी प्रकाश अर्थात् 'सविता'.'

'परब्रह्माचे स्वयंस्फूर्त व स्वभावजन्य प्रथम स्फुरण (स्पंद) म्हणजेच ॐकार, प्रणव, परमात्मा.'

'परमात्मा सिद्ध होताच त्याला 'एकोऽस्मि बहुस्याम्' (मी एकटा आहे, मला अनेक व्हायचे आहे- आनंद करण्यासाठी, चिद्विलासनंद करण्यासाठी) ही इच्छा उत्पन्न होते. ही परमात्म्याची आनंद करण्याची इच्छा ताबडतोब प्रगटते. तीच ती परमात्म्याची आल्हादिनी शक्ती सच्चिदानंदा. ही आनंदिनी शक्ती प्रगटली म्हणजेच इच्छा सत्यात आली म्हणजेच 'सत्य' ही प्रकटलेच. हाच तो 'महाशेष'. ... आणि म्हणूनच परमात्मा (महाविष्णु, परमशिव) हा प्रेमस्वरूप आहे, तर त्याची शक्ति सच्चिदानंदा (राधा, ललिता) ही आनंदस्वरूपिणी आहे, तर तिचाच बंधु असणारा महाशेष हरा सत्यस्वरूप आहे. परमात्मा 'प्रेमस्वरूप' असल्यामुळे त्याचीच भक्ती केली जाते.'

आता आम्हांला निश्चितपणे कळले असेल की हा आमचा 'साईनाथ' कोण आहे. बाबा स्वत: वारंवार ह्या चार तत्त्वांचा बोध आम्हाला करतच होते, फक्त बाबांनी त्यासाठी संबोधने वेगळी वापरली होती, पण तरीही तत्त्व तेच आहे. आपण सर्वप्रथम ते पाहू. बाबा नेहमी म्हणत की मी 'अनल हक्क' नाही म्हणजेच मी 'परमेश्वर' नाही, मी तर 'यादे हक्क' आहे म्हणजेच त्या परमेश्वराचे सदैव स्मरण करत असणारा 'परमात्मा' आहे.

आता आपण बाबा ह्या चार तत्त्वांचा बोध किती सुस्पष्टपणे करून देतात ते पाहू.

१) 'सबका मालिक एक' हे बाबांचे महावाक्यच. बाबा सदैव ह्या 'सबका' 'मालिक' असणाऱ्याचे स्मरण करतच असत. वैखरीनेही आणि मनातही बाबांचा त्या 'दत्तगुरु'चा जप अव्याहत चालूच असे. हा 'सबका मालिक एक' म्हणजेच तो एकमेव परमेश्वर.

२) 'फकीर' येथीचा मोठा दयाळु हे बाबांचे असेच एक वचन. हा 'फकीर' म्हणजेच तो 'सविता'. बाबा ह्या 'फकीर' संबोधनाद्वारे त्या सवित्याचाच निर्देश करत आहेत. आत्मरूपी प्रकाश म्हणजेच येथीचा फकीर.

३) 'मोठी कृपाळु ही मशीदमाई। भोळ्या भाविकांची आई।' 'आपण द्वारकामाईची पिली।' अशी अनेक वचने द्वारकामाईच्या प्रेमाने बाबांच्या मुखातून स्त्रवत असलेली साईसच्चरितात जागोजागी पहावयास मिळतात. ही बाबांची द्वारकामाई म्हणजेच परमात्म्याची आई अर्थात् गायत्रीमाता. हीच ती वात्सल्यस्वरूप असणारी परमात्म्याकडे दत्तगुरुंची, परमेश्वराची अष्ट-बीज-ऐश्वर्ये प्रतिक्षण प्रवाहित करणारी परात्पर माता. बाबा सदैव ह्या द्वारकामाईच्या मांडीवरच बसले, जसे बाळाने आईच्या मांडीवर बसावे.

४) 'यादे हक्क' - बाबा स्वत:बद्दल सांगताना सदैव मी 'यादे हक्क' आहे म्हणजेच मी त्या परमेश्वराचे, दत्तगुरुचे अविरत स्मरण करत राहणारा आहे असे म्हणत. मी 'अनल हक्क' नाही म्हणजेच परमेश्वर, दत्तगुरु नाही हे बाबांनी वारंवार सांगितले. 'कर्ता' असूनही 'अकर्ता' असणारा व म्हणूनच 'अन्यथाकर्ता' असणारा असा हा साईनाथ भक्तप्रेमाने सर्वकाही करूनही, भक्तांसाठी लीला करूनही पुन्हा नामानिराळा राहणारा. 'सारे ह्या द्वारकामाईने केले, माझ्या फकिराची न्यारी करणी, तो मालिकच सर्वकाही करतो, तोच भक्तांचा प्रतिपाळ करतो' असे म्हणून स्वत: नामानिराळा राहणारा हा साईनाथ. दामुअण्णा कासारांच्या कथेत 'आपण नाहीं रे बापू किसमें' असे म्हणून स्वत: नामानिराळा राहणारा प्रेमस्वरूप असा साक्षात ईश्वर, भगवंत, परमात्मा साईनाथ .

असा हा ईश्वर अचिंत्यलीला करणारा आहे. सत्य, प्रेम, आनंद व पावित्र्य ह्यांना धरूनच प्रत्येक लीला करणारा असा हा एकमेवच आहे आणि तरीही ह्याची लीला कुणासही कळत नाही. अद्भुत रसाचा हा सम्राट असणारा रसराज साईनाथ म्हणजेच परमात्मा. हेमाडपंत पहिल्या अध्यायातच सांगतात की हाच साक्षात् ईश्वर असा साई, हा परमात्मा आहे, ज्याची लीला सुरुवातीस कुणालाच कळत नाही. पण 'हा माझा देवच आहे' ह्या श्रद्धेने व 'हा जे काही करतो, ते सर्वांच्या भल्यासाठीच' असे म्हणून सबुरी धारण करणाऱ्यासच बाबांचे परमात्मस्वरूप उलगडते.

**आरंभ बाबांचा कोणाही नकळे ।**
**कारण प्रथमत: काहीही नाकळे ।**
**धीर धरिता परिणामी फळे ।**
**कौतुक आगळे बाबांचे ।**

मंगलाचरणाच्या ओव्यांमध्ये तर हेमाडपंत स्पष्टपणे ह्या साईनाथाचे परमात्मस्वरूप आम्हांला सांगतात. त्या सर्व ओव्या आम्हांला बाबांचे परमात्मस्वरूपच दावितात.

**'एकाकी न रमते' ही श्रुती । 'बहु स्याम्' ऐशिया प्रीती ।**
**आवडूं लागे दुजियाची संगती। पुनरपि मिळती एकत्वीं ।।**
**गुणातीत मूळ निर्गुण। भक्तकल्याणालागीं सगुण।**
**'तो हा' साई विमलगुण। अनन्यशरण तयासी।।**

मूळ निर्गुण तत्त्व तर गुणातीत आहे, ते सदैव निर्गुण अस्पंदच आहे. भक्तांच्या कल्याणासाठी सगुणरूप धारण करणारा तो हा साईनाथ म्हणजे त्या निर्गुण परमेश्वराचा एकमेव प्रतिनिधी परमात्मा, साक्षात् ईश्वर

आम्हांला ह्यातून एवढेच लक्षात घ्यायला हवे की ह्या परमात्म्यास अनन्यशरण जाणे हेच श्रेयस् आहे.

हेमाडपंत पहिल्या अध्यायाच्या शेवटी 'हेमाड साईनाथासी शरण' हेच आम्हांला सांगतात. ही शारण्यस्थिति आमच्यात यावी ह्यासाठी सर्वांत सोपे साधन कोणते, तेही ह्या पहिल्या अध्यायातच हेमाडपंत सांगतात- 'लोटांगण गुरुपायी' ह्या पहिल्या अध्यायाच्या अभ्यासात आम्हांला हे 'लोटांगण' कसे घालायचे हे उमगले. बाकी सर्व नाही कळले तरीही 'गुरुपायी लोटांगण' हीच सदैव स्थिती आमची राहिली तरी नरजन्माची इतिकर्तव्यता आम्ही साधली. 'लोटांगण' हाच हा पहिला अध्याय आहे कारण लोटांगणच मंगलाचरण म्हणजे नदीचे उगमस्थान आहे व लोटांगणच साईचरण म्हणजे नदीचे मुखही आहे. ॥

Scanned by CamScanner

